# பழனி

# வரலாற்று ஆவணங்கள்







செ. இராசு

# பழனி

# வரலாற்று ஆவணங்கள்

தொகுப்பாசிரியர்

புலவர் **செ. இராசு** எம்.ஏ., பிஎச்.டி.,

முன்னாள் தலைவர்

கல்வெட்டு - தொல்லியல் துறை

தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகம், தஞ்சாவூர்.

***வெளியீடு***

**கொங்கு ஆய்வு மையம்**

ஈரோடு 638 011.

# நூற்குறிப்பு

இந்நூல், தமிழ்நாடு அரசு தமிழ் வளர்ச்சித் துறை

நிதியுதவி பெற்று வெளியிடப் பெற்றது.

| | | |
|---|---|---|
| நூலின் பெயர் | : | பழனி வரலாற்று ஆவணங்கள் |
| நூல் பொருள் | : | வரலாறு |
| தொகுப்பாசிரியர் | : | புலவர் **செ. இராசு** எம்.ஏ., பிஎச்.டி., |
| மொழி | : | தமிழ் |
| நூல் உரிமை | : | வெளியீட்டாளர்க்கு |
| பதிப்பு ஆண்டு | : | 2015 |
| நூலின் அளவு | : | 18 செ.மீ. x 24 செ.மீ. |
| பக்கங்கள் | : | 272 |
| அச்சு எழுத்து | : | 11 புள்ளி |
| விலை | : | ரூ.200/- |
| நூல் கிடைக்குமிடம் | : | **கொங்கு ஆய்வு மையம்**<br>58/2, பாலக்காட்டுத் தோட்டம்<br>புதிய ஆசிரியர் குடியிருப்பு வழி<br>ஈரோடு - 638 011. போன் : 0424 2262664,<br>9500938354 |
| நூல் - அட்டை வடிவமைப்பு | : | வாழ்க வளமுடன் ஆப்செட் பிரிண்டர்ஸ்<br>பிரைவேட் லிமிடெட்<br>29 நாச்சியப்பா வீதி II<br>ஈரோடு - 638 001.<br>போன் : 0424-2258511, 2258522 |

முனைவர் எ. சுப்பராயலு
முன்னாள் தலைவர்
கல்வெட்டு - தொல்லியல் துறை
தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகம்
தஞ்சாவூர்.

பேராசிரியர்
பிரெஞ்சு இந்திய நிறுவனம்,
புதுச்சேரி.

# அறிமுக உரை

பேராசிரியர் புலவர் செ. இராசு அவர்கள் இந்த நூலில் பழனிமலை சுப்பிரமணியர் (முருகன்) கோயில், பெரியாவுடையார் கோயில் ஆகியவற்றில் உள்ள கல்வெட்டுகளையும், பழனிமலை அடிவாரத்தில் உள்ள பல மடங்களைச் சேர்ந்த செப்புப் பட்டயம் ஆகிய ஆவணங்களையும் தொகுத்து வகைப்படுத்தி விளக்கங்களோடு கொடுத்துள்ளார்.

தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகத்திலிருந்து ஓய்வு பெற்ற பிறகும் ஓயாது கள ஆய்வு செய்து மிகுந்த ஈடுபாடு கொண்டு செய்துள்ள இந்த ஆவணத் தொகுப்பு பல அரிய செய்திகளைக் கொண்டுள்ளது. பழனிக் கோயிலின் வரலாற்றோடு 16-18 ஆம் நூற்றாண்டுச் சமூக வரலாற்றுக்கும் மிகவும் பயன்படக் கூடியதாக உள்ளது. நூலாசிரியர் முன்னுரையிலும், தனித்தனிக் குறிப்புகளிலும் ஆவணங்களைப் பற்றிய பல செய்திகளைக் கொடுத்துள்ளார். அதனால் சில சிறப்புத் தன்மைகளை மட்டும் கீழே சுட்டிக் காட்ட விரும்புகின்றேன்.

பழனி மலைக் கோயிலில் கி.பி. 1200க்கு மேல்தான் கல்வெட்டுகள் உள்ளன. அதனால் மலை அடிவாரத்தில் உள்ள திருவாவினன்குடி கோயில்தான் பழைய கோயில் என்று கருத இடந்தருகிறது. மலைக்கோயில் எப்பொழுது கட்டப்பட்டது என்பதை மேலும் ஆராய வேண்டும். பழைய இலக்கியமான திருமுருகாற்றுப் படையில் முருகாற்றுப் படை வீடாக ஆவினன்குடி குறிக்கப்படுகிறது. ஆனால் அது மலையில் இருந்தது என்ற குறிப்பு இல்லை.

கல்வெட்டுகளில் பாண்டியர் கல்வெட்டுகளோடு உம்மத்தூர் அரசு நஞ்சண உடையார் கல்வெட்டு (கி.பி.1503) ஒன்றும், விஜயநகர அரசர் மல்லிகார்ச்சுனராயர் மற்றும் கிருஷ்ணதேவராயர் (கி.பி. 1520) கல்வெட்டுகளும் உள்ளன. இவை தவிரக் கிடைத்துள்ளவை யாவும் மடங்களைச் சேர்ந்த பட்டயங்களே.

பட்டயங்கள் எழுதப்பட்ட காலத்தை அவற்றில் உள்ள பஞ்சாங்கக் குறிப்புகளை வைத்து ஓரளவு கணிக்க முடியும். சில பட்டயங்களில் உள்ள குறிப்புகள் மட்டும் சரியாக உள்ளன. மற்றவை தவறாக உள்ளன. இருந்தாலும் இவைகள் குறிப்பிடும் அரசர்கள், ஊர்கள், கோயில் நிர்வாகிகள் பற்றிய செய்திகள், மொழிநடை முதலியவற்றை வைத்து 17 ஆம்

நூற்றாண்டில் அதாவது 1600-1700க்குள் எழுதப்பட்டன எனலாம். வேறு சிலவற்றை அடுத்த நூற்றாண்டுகளுக்குள் வைக்கலாம்.

பெரும்பாலான பட்டயங்கள் ஒரு குறிப்பிட்ட சாதியார் அல்லது உறவின்முறையார் சேர்ந்து ஏற்படுத்திய மடங்கள் பற்றியன. அவற்றைக் கால வரிசையில் கீழ்வருமாறு தரலாம்.

| மடத்தின் பெயர் | | காலம் |
|---|---|---|
| அஞ்சு சாதியார் மடம் (எண் 12) | - | மதுரை முத்து வீரப்ப நாயக்கர் 1609 - 1623 |
| கோனாட்டுத் தேவமார் மடம் (எண் 6) | - | 1620 |
| வீரமுடியாளர் மடம் (எண் 5) | - | மதுரை திருமலை நாயக்கர் 1623-1659 |
| பாண்டிய வேளாளர் (எண் 17) | - | 1623 - 1659 |
| திருநீலகண்டர் மடம் (எண் 13) | - | 1623 - 1659 |
| தேவேந்திரப் பள்ளர் மடம் (எண் 15) | - | 1623 - 1659 |
| வன்னி முத்தரையர் மடம் (எண் 14) | - | 1674 |
| நகரத்தார் மடங்கள் (எண் 17) | - | 1627 - 1805 |
| தேவாங்கர் மடம் (எண் 16) | - | 1814 |

இவையல்லாது தனியார் [அரசர்] கொடுத்தவை

| | | |
|---|---|---|
| ஸ்ரீரங்கராயர் (எண் 9) | - | 1600 |
| பழனி வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர் (எண் 1) | - | 1632 |
| இராமப்பய்யன் (திருமலை நாயக்கர்) (எண் 8) | - | 1623 - 1659 |
| சேதுபதி குமாரமுத்து விசைய ரகுநாதர் (எண் 3) | - | 1734 |
| தொண்டைமான் விஜய ரகுநாதர் (எண் 2) | - | 1766 |
| (நத்தம்) குமாரலிங்கய நாயக்கர் (எண் 7) | - | 1782 |

இந்த அரசர்களில் குறிப்பிடத்தக்கவர் பழனி பாளையக்காரரான வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர். இந்தப் பாளையக்காரர் குடும்பத்தினர் கோயில் நிர்வாகிகள் அதாவது தானிகரில் முக்கிய உறுப்பினராகத் தொடர்ந்து இருந்து வந்துள்ளனர் என்பதை இப்பட்டயங்கள் தெரிவிக் கின்றன. (1800-ஐ ஒட்டி நடந்த ஆங்கில எதிர்ப்புக் கிளர்ச்சியில் ஆங்கிலேயரை எதிர்த்துப் போரிட்ட பாளையக்காரரில் முக்கிய இடத்தை வகித்தவர் இக்குடும்பத்தைச் சேர்ந்த இன்னொரு வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர் ஆவார் என்பதை இங்கு குறிப்பிட வேண்டும்).

மடங்களின் பட்டயங்கள் யாவும் மலை சுற்றிய தேர் வீதிகளில் மடங்கள் கட்டி கோயிலுக்கு வரும் புனித யாத்திரிகர்களுக்கு உணவு அளிப்பதைச் சொல்கின்றன. அந்த சாதியினர் ஒவ்வொரு குடும்பத்துக்கும் இவ்வளவு பணம், கலியாண காலங்களில் இவ்வளவு பணம் என்று வசூல் செய்து மடங்களைக் கட்டிப் பராமரிக்க வேண்டும் என்பது வற்புறுத்தப்படுகிறது. அதேபோல் தேர் வீதிகளில் ஆங்காங்கு சில மண்டபங்கள் கட்டி சுவாமி ஊர்வலத்தில் தங்களுக்கென்று திருக்கண் சாத்துதல் போன்ற சில சிறப்புப் பூசைகள் செய்யவும் ஏற்பாடுகள் செய்கிறார்கள்.

இம்மடங்களிலிருந்து அவற்றை நிர்வாகம் செய்ய மடாதிபதிகளாக குருமார்களை நியமித்து அவர்களிடம் வசூல் பணம் கொடுக்கவும் ஏற்பாடு செய்யப்படுகிறது. இந்தக் குருக்களை அந்தந்தச் சாதியினர் மிகுந்த மரியாதையாகக் குறிப்பிடுவதையும் பார்க்கலாம்.

சாதியார் மடங்களாக இருந்தாலும், சாதிப்பிணக்குகளையோ, சண்டைகளையோ தூண்டுபவையாக இவை இயங்கவில்லை. தங்கள் தங்கள் பழம் பாரம்பரியத்தையும், வரலாற்றுப் பெருமையையும், தங்கள் தொழிலின் சிறப்பையும் பற்றிப் பறைசாற்றுவதிலுமே குறியாக உள்ளன. இந்தப் பட்டயங்கள் வர்ணனை மொழியில் நிறைய மிகைப்படுத்தி உயர்த்திப் பேசுவதைப் பொதுவான மரபாகக் கொண்டிருந்தாலும் அவற்றில் பல வரலாற்று உண்மைகளும் பொதிந்துள்ளன. விருப்பு-வெறுப்பு இல்லாமல் பார்த்தால் இவ்வுண்மை களைக் கண்டறியலாம். இந்த நேரத்தில் (1600-1800) பொதுவாக சாதிகளுக்குள் நாடு தழுவிய பிணைப்பை, ஒருங்கிணைப்பைக் காண முடிகிறது.

இங்கு நாடு என்பது தமிழ்நாடு மட்டுமல்ல; அதற்கு அப்பால் கேரளப் பகுதியும் சுட்டப்படுகிறது. ஆந்திரா, கருநாடகப் பகுதிகளும் அடங்கும். இந்தப் பரந்த நிலப்பரப்பை 56 தேசம் என்றும், ''சமனொளிக்குக் கிழக்கு, மாந்தைக்கு மேற்கு, காசிக்குத் தெற்கு, கன்னியாகுமரிக்கு வடக்கு'' என்றும், சோழ மண்டலம் தொண்டை மண்டலம் என்றும், கொங்கு 24 நாடு கோனாடு கானாடு என்றும் பலவாறாகக் குறிப்பிடுகிறார்கள்.

ஒரு சிலவற்றில் மிக விரிவாகப் பல வட்டாரங்கள், இடங்களின் பெயர்கள் இடம் பெறுகின்றன. காட்டாக வன்னி முத்தரையர் பட்டயம், தேவேந்திரப் பள்ளர் பட்டயம் மற்றும் தேவாங்கர் பட்டயங்களைக் குறிப்பிடலாம். இச்செய்திகள் வரலாற்று முக்கியத்துவம் வாய்ந்தவை.

நாடு தழுவிய உறவின் முறைக் கூட்டங்கள் வளர்ந்து வந்ததன் சமூக அடிப்படை என்ன என்பதை வரலாற்றாசிரியர்கள் எண்ணிப் பார்க்க வேண்டும். 12-13 ஆம் நூற்றாண்டுகளில் சிறுகச் சிறுக ஏற்பட்ட இந்தக் கூட்டங்கள் வளர்ந்து இப்பட்டயங்கள் காலத்தில் மிகப் பெரிய

அமைப்புகளாக உருவாகி விட்டன என்பதைக் கவனிக்க வேண்டும். மடாலயங்கள் வெறும் அறச்சாலைகளாக மட்டுமல்ல, ஒருங்கிணைந்த சமூக நிறுவனங்களாகவும் விளங்கின என்பதைச் சொல்ல வேண்டும். ஆகவே இப்பட்டயங்களை வெறும் கோயில், மடாலயப் பட்டயங்கள் என்று மட்டும் கருதாமல் பொருள் பொதிந்த சமூக வரலாற்று ஆவணங்களா கவும் கருதிப் பார்க்க வேண்டும்.

இப்படி வரலாற்று முக்கியம் வாய்ந்த இந்த நூலை ஆக்கித் தந்துள்ள புலவர் அய்யா அவர்களை மனமாரப் பாராட்டுகின்றேன். புலவர் அவர்களின் உழைப்பையும், உற்சாகத்தையும் இளைய தலைமுறையினர் மேலெடுத்துச் செல்வார்கள் என்றும் நம்புகிறேன்.

கோயம்புத்தூர் **எ. சுப்பராயலு**

01.11.2015

# தொகுப்பாசிரியர் முன்னுரை

தமிழ்நாட்டில் உள்ள முருகன் தலங்களில் மிகவும் முக்கியமானதும், கொங்குநாட்டு முருகன் தலங்களுள் தலைமையானதாகவும் விளங்குவது முருகப் பெருமானது அறுபடை வீடுகளில் மூன்றாம் படைவீடாகிய பழனியாகும்.

மயில்மீது அமர்ந்து குழந்தை வேலாயுதசாமியாகக் காட்சிதரும் திரு ஆவினன்குடிக் கோயிலே பழனியில் பழமையானதாகும். தண்டாயுதபாணியாக முருகப் பெருமான் காட்சிதரும் மலைக்கோயில் பின்னர் ஏற்பட்டதாகும். அக்கோயில் தோன்றி வளர்ந்த வரலாற்றையும், பெருமைகளையும் செப்பேடுகள் விளக்கமாகக் கூறுகின்றன. அவை இத் தொகுப்பில் இடம் பெற்றுள்ளன.

## ஆவியர்குடி

சங்ககாலக் குறுநில வேளிர் மரபினருள் ஒருவரான ''ஆவியர்'' இங்கு வீற்றிருந்து அரசுபுரிந்த காரணத்தால் ''ஆவிநன்குடி'' என்று பெயராயிற்று. ஆவியர் குடித்தோன்றல் ''வையாவிக்கோப் பெரும்பேகன்'' கடையெழு வள்ளல்களில் ஒருவர். ''திருவாவிநன்குடி நாடு'' என இப்பகுதியைக் கொங்குநாட்டு ஊர்த்தொகைப் பாடல் கூறினாலும், வரலாற்று ஆவணங்கள் வையாவிக்கோ பெயரால் ஏற்பட்ட ''வையாவிநாடு'' - ''வைகாவூர் நாடு'' என்றும் குறிக்கின்றன. வய்யாபுரி என்ற பெயர் இதன் மரூஉவாகும்.

''பெருங்கல் நாடன் பேகன்'' என்று ஆவியர் மலை குறிக்கப்பட்டாலும் அம்மலை ''கொண்டல் மாமலை'' (அகம் 262) என்றும் குறிக்கப்படுவதால் பழனி அருகில் உள்ள பழனி மலைத்தொடர்கள் அனைத்தும் ஆவியருக்கு உட்பட்டதாக இருந்திருக்க வேண்டும். ''வையாவிக்கோ'' பெயரால் சேரர் தலைநகர் வஞ்சியில் பெரிய மாளிகை ஒன்று இருந்தது. சேரன் செங்குட்டுவனால் கண்ணகி படிமத்திற்குக் கல் கொண்டு வந்த வடநாட்டு மன்னர்கள் கனகனும், விசயனும் வேளாவிக்கோ மாளிகையில் தான் தங்க வைக்கப்பட்டனர்.

ஆவியர் குடியினர் சங்ககாலச் சேரரோடு திருமணத் தொடர்பு உடையவர்கள். பதிற்றுப்பத்தில் 4,6,8 ஆம் பத்திற்குரிய களங்காய்க் கண்ணி நார்முடிச் சேரல்,

ஆடுகோட்பாட்டுச் சேரலாதன், தகடூர் எறிந்த பெருஞ்சேரல் இரும்பொறை ஆகிய மூவர் ஆவியர் குடிப் பெண்களின் மக்கள் ஆவர். சங்ககாலத்தில் மிகு சிறப்புடன் பேரரசரை ஒத்த நிலையில் பழனி ஆவியர் வாழ்ந்துள்ளனர்.

## பெயர்க்காரணம்

ஆவியர் தலைநகர் ''பொதினி'' எனப்பட்டது.

''முருகன் நற்போர் நெடுவேள் ஆவி
அறுகோட்டு யானைப் பொதினி'' (அகம் 1)

''முழவுஉறழ் திணிதோள் நெடுவேள் ஆவி
பொன்னுடை நெடுநகர்ப் பொதினி'' (அகம் 61)

எனப் பொதினி சிறப்பிக்கப்படுகிறது. ''பொதினி'' என்ற பெயர்தான் மருவி ''பழனி'' ஆயிற்று என்று சிலர் கூறுவர். வேறுசிலர் ''பழனம்'' என்ற சொல் வயல்களைக் குறிக்கும். இப்பகுதியில் பழனங்கள் மிகுதியாக இருந்தது. அருணகிரி நாதரும் திருப்புகழில் ''பழனச் சோலையும் புடைசுற்று ஆவிநன்குடி'' ''பழனக்கரையில் கழைமுத்து உகுநல பழனி'' (112, 128) என்று கூறுகிறார். எனவே வயல்களைக் குறிக்கும் பழனம் என்ற சொல்லே ''பழனி'' ஆயிற்று என்பர் சிலர். பழனி பெருங்கல்'' எனப்பட்டது (சிறுபாண் - 87)

வேறு சிலர் புராண வரலாற்றை உட்கொண்டு விநாயகருக்குக் கிடைத்த பழம் உலகம் சுற்றிவந்த முருகனுக்குக் கிடைக்காத காரணத்தால் கோபம் கொண்ட முருகனைப் பார்த்து அம்மையப்பர் ''முருகா நீயே பழம் போன்றவன்'' என்ற கருத்தில் ''பழம்நீ'' என்று அழைத்த சொல்லே ''பழநி'' ஆயிற்று என்பர். அதனால் இன்று சிலரால் ''பழநி'' என்றே எழுதப்படு கிறது.

## அருணகிரிநாதர்

அருணகிரிநாதர் பல்வேறு இனிய சந்தங்களில் அதிகமான பாடல்கள் பாடியது பழனியைப் பற்றித்தான் (94 பாடல்கள்). ஆவிநன்குடி, பழனி, பழனியங்கிரி, பழனாபுரி, சிவமலை, சிவகிரி, ஞானமலை, முதுபழனி, பெரியபழனி, பழனிமாமலை, திருப்பழனி என்று பலவாறாகப் பழனியைப் புகழ்கிறார். பழனியில் முருகப் பெருமான் அருணகிரி நாதருக்குச் செபமாலை தந்தருளினார்.

''பகைஅசுரர் சேனை கொன்று
அமரர் சிறை மீளவென்று
பழனிமலை மீதில் நின்ற பெருமாளே'' என்பது அருணகிரிநாதர் வாக்கு.

பழனித் திருப்புகழில் அருணகிரிநாதர் வரலாற்றுக் குறிப்புகள் பலவற்றைத் தருகிறார். ''கலிசைச் சேவகன்'' என்ற அடியாரைப் பற்றிப் பலபடப் புகழ்ந்து கூறுகிறார். அவர் கலயன்புத்தூரைச் சேர்ந்தவராக இருக்கலாம். அவரால் ''வீரைநகர்'' என்று குறிக்கப் பெறுவது கோதை மங்கலப் பகுதியில் சிறப்பாகக் கூறப்படும் ''திருவிராலூர்'' ஆக இருக்கலாம்.

## சேரர் திருப்பணி

பழனிமலையில் ஆதியில் முதல் கோயில் கட்டியவர் சேரமான் பெருமாள் என்று கூறுவர். ''சேரன் பேர்க்கு திருவாவிநன்குடித் தலத்தில் சிவாசலக் குமரேசருக்கு மேலவாசல் கோபுரம் கட்டி வைத்து'' என்று சோழன் பூர்வபட்டயம் கூறுகிறது. ''தெண்டாயுதபாணி ரூபமானபடியே முன் இடும்பாசுரனுக்குப் பிரசன்னமானபடிக்கு பக்தன் என்று சேரமானுக்குத் தரிசனம் கொடுத்தார். அப்போ சேரமான் விசுவகன்மாவை அழைத்து இந்த சிவகிரியின் பேரில் நமக்கு தரிசனம் ஆன தெண்டாயுதபாணி சுரூபம் மறைஞ்சுது. அது ரூபம் போலே உண்டு செய்து தெரிசித்துக் கொள்ளவேண்டும் என்று சொல்லி தெண்டாயுதபாணி பிம்ப ரூபமும் திருப்பணி விமானமும் உண்டு செய்து'' என்று மெக்கன்சி ஆவணமான ''மகா ஸ்தலக் கைபீது'' கூறுகிறது. ''பாணி பாத்திர உடையார் பரம்பரை வரலாறு'' ''சேறன் பெருமாள் குன்று தோறாடல் எல்லாம் தெரிசனம் பண்ணிக் கொண்டு வருகுற நாளையிலே மூணாம் படைவீடாகிய திருவாவிநன்குடியிலே சுப்பிரமணியக் கடவுளாரை தெரிசனம் பண்ண வந்து தெரிசனம் பண்ணி மலையின் பேரில் தெண்டாயுதக் கடவுளாரையும் தெரிசனம் பண்ணி அவர் காரணங்களும் கண்டு சந்தோஷப்பட்டு கெர்ப்பக்கிரகம் அர்த்தமண்டபம் கட்டி வைத்து சுவாமிக்கு பூசை நைவேத்யம் மாலை சந்தனம் திருமஞ்சனம் நடக்கும்படி பூமிகள் விட்டு சிலா சாசனங்களும் பண்ணிவச்சுக் குடுத்தார்'' என்று கூறுகிறது.

அருணகிரி நாதரும்,

> ''ஆத ரம்பயில் ஆரூரர் தோழமை
> சேர்தல் கொண்டவ ரோடேமுன் நாளினில்
> ஆடல் வெம்பரி மீதேறி மாகயி லையிலேகி
>
> ஆதி யந்தவு லாவாசு பாடிய
> சேரர் கொங்குவை காவூர்நன் னாடதில்
> ஆவி நன்குடி வாழ்வான தேவர்கள் பெருமாளே!''

என்று பாடினார்.

இருபதாம் நூற்றாண்டின் முற்பகுதியில் அடிவாரத்தில் உள்ள சேர விநாயகர் கோயில் சிதைந்திருந்தது. வள்ளலார் வழியில் பழனியில் ஆயிரக் கணக்கானோர்க்கு மதிய உணவுக்கு வகை செய்த தவத்திரு சாது சுவாமிகள் 1941ல் சிதைவுற்றிருந்த சேரவிநாயகர் கோயிலைப் புதுப்பித்து மண்டபமும் அமைக்கப் பொள்ளாச்சி வட்டம் ஜமீன் காளியாபுரம் நாகமாணிக்கக்கவுண்டர் குடும்பத்தாருக்குக் கட்டளையிட்டார். அதன்படி அக்குடும்பத்தார் பெரும் செலவில் அந்தச் சேர விநாயகர் கோயிலைப் புதுப்பித்து தூண்கள் இல்லா மண்டபத்தையும் கட்டினர்.

சேரர் பெயரால் அமைந்த சிறப்புமிகு ''கோதைமங்கலம்'' என்ற ஊர் பழனியின் அருகிலே உள்ளது. இடைக்காலச் சேரநாட்டு வீரகேரள மன்னர்காலக் கொடைக் கல்வெட்டுகளே பழனியில் அதிகமாகும். தொடர்ந்து பல அரசர் காலத் திருப்பணிகள், கொடைகள் ஆகியவை கல்வெட்டுப் பகுதியில் விளக்கப்படுகின்றன. கோயிலின் வளர்ச்சி செப்பேடு பட்டயங்கள் மூலம் நன்கு விளக்கம் பெறுகிறது.

## சிறப்புக்கள்

தமிழ்நாட்டில் அதிக இலக்கியங்கள் பெற்ற கோயில் பழனியேயாகும். ஏறக்குறைய 250 இலக்கியங்கள் பழனியைப் பற்றிப் பாடப்பட்டுள்ளன. இடும்பன் சத்திகிரி-சிவகிரியை காவடி வடிவில் கொண்டு வந்து இங்கு வைத்த காரணத்தால் காவடி மிகுதியாக எடுக்கும் வழக்கம் பழனியிலேயே பெரும்பான்மையாக உள்ளது. பழனியில் ''ஆறு ஆறு, நூறு ஊரு, ஈராறு பள்ளி, அட்டமங்கலம்'' என்ற சிறப்பு உண்டு.

அருணகிரிநாதர், தண்டபாணி சுவாமிகள், மாம்பழக் கவிச்சிங்க நாவலர் ஆகியோர் பாடிய மிகுதியான பாடல் சிறப்பு இலக்கிய வரலாற்றில் சிறப்பிடம் பெறுதற்கு உரியதாகும்.

''தமிழ்க் கினிய குமரகுருபர பழனி''

''தண்டமிழ் சேரும் பழனி''

என அருணகிரியார் சிறப்பித்ததுபோல் ''பழனித்தமிழ்'' சிறப்பிடம் பெறுகிறது.

பழனிமுருகன் திருவுரு நவ பாஷாணத்தால் போகர் உருவாக்கியது என்பது ஐதீகம். முன்பு திங்கள், வெள்ளிக்கிழமை மட்டுமே பூசை நடந்ததாக ஆவணம் கூறுகிறது. பங்குனி உத்தரம், தைப்பூசம், கந்தர் சஷ்டி, கார்த்திகை விழாக்களின்போது பலலட்சம் பக்தர்கள் கூடுவர். திருமணம், நேர்த்திக் கடன், முடி எடுத்தல், காது குத்தல் முதலிய பல மங்கல காரியங்கட்குத் தினமும் பல்லாயிரக் கணக்கான பக்தர்கள் வருவதால் தினமும் பழனியில் விழாக்கோலம்தான்.

137 மீட்டர் உயரம் உள்ள பழனிமலைக்கு 1925க்குப்பின் செம்மையான படிகள் அமைக்கப்பட்டன. சபரிமலை ஐயப்பன் கோயிலுக்குத் தமிழ்நாட்டுப் பக்தர்கள் செல்லுவது போல் கேரள மக்கள் பல்லாயிரக்கணக்கில் பழனிக்கு வருகின்றனர். பாலக்காடு மாவட்டம் வடசேரி மன்னாடியாருக்குப் பழனியில் பழமையான சத்திரம் இருந்தது. சத்திரம் நிலம் (6 ஏக்கர் 63 சென்ட்) ஆகியவற்றைப் பழனி தேவஸ்தானம் 1974இல் விலைக்கு வாங்கியது. ஆய்க்குடி, பழனி (பாலசமுத்திரம்), இரட்டயம்பாடி, நெய்க்காரப்பட்டி பாளையக்காரர்கள் பல நூற்றாண்டுகளாகப் பணி செய்து வருகின்றனர். சித்தர் போகநாதர் அடக்கத் தலம் மலைக்கோயில் சன்னதியில் தென்மேற்குப் பக்கம் உள்ளது. போகர் வழிவந்த சீடர்களான புலிப்பாணி பாத்திர உடையார் திருமலை நாயக்கர் தளபதி இராமப்பய்யன் காலம் வரைக்கும் பூசை செய்தனர். பின் சிவாச்சாரியார்கள் பூசைக்கு நியமிக்கப்பட்டதை இராமப்பய்யன் செப்பேடு கூறுகிறது.

நாள்தோறும் அதிகாலை முதல் இரவுவரை தொடர்ந்து பக்தர்கள் வழிபாடு செய்யலாம். இடையில் கோயில் பூட்டப்படுவதில்லை. 1958 ஆம் ஆண்டு முதல் வி.வி.சி.ஆர். முருகேச முதலியார் முயற்சியால் தங்கரதம் ஓடுகிறது. 1966 முதல் ''இழுவை ரயில்'' செயல்படுகிறது. தேவஸ்தானம் சார்பில் பல கல்வி நிறுவனங்களும், அறநிலையங்களும் சிறப்புடன் நடைபெறுகின்றன.

## தொகுப்பின் நோக்கம்

கொங்கு நாட்டின் தலைமைத் தலமான பழனியைப் பற்றிய கல்வெட்டு, செப்பேடு, இலக்கியம், சுவடிகள் போன்ற அனைத்து ஆவணங்களையும் ஓரிடத்தில் தொகுத்தால் ஆய்வாளர்கட்கும், சமய, வரலாற்று ஆர்வலர்கட்கும் பயன்படுவதுடன், பொதுமக்களும் பழனியின் பண்டையப் பெருமைகளைப் பற்றித் தெரிந்து கொள்ள வாய்ப்பாக இருக்கும் என்று கருதி இம்முயற்சி மேற்கொள்ளப்பட்டது. இத்தொகுப்பில் உள்ள பல கல்வெட்டு களும், செப்பேடுகளும் முதல் முறையாக இங்கு அச்சிடப்பட்டுள்ளன.

தமிழகக் குறுநில மன்னர்கள், கொங்குப் பட்டக்காரர்கள், பாளையக்காரர்கள், மற்றும் பல சமூகப் பெருமக்கள் ஆகியோர் பழனியில் பல மடங்களையும், சத்திரங்களையும் ஏற்படுத்தியுள்ளனர். அனைத்து அறநிலையங்களும் ஆய்வு செய்யப்படுமாயின் இன்னும் சில செப்பேடு பட்டயங்கள் கிடைக்க வாய்ப்புள்ளது. அவ்வாறு தேடி ஆவணங்கள் விரிவாகத் தொகுப்பதற்கு இத்தொகுப்பு ஒரு தூண்டுதலாக அமையும்.

சில ஆண்டுகட்கு முன்னரே இம்முயற்சி மேற்கொள்ளப்பட்டது. இதன் இன்றியமையாமையை உணர்ந்து விரைவாகத் தொகுக்கத் தூண்டியவர் தமிழ்மொழி, இலக்கிய ஆர்வலர் ஜமீன் காளியாபுரம் முனைவர் நா. கணேசன் (ஹூஸ்டன், USA) அவர்கள் ஆவார்கள். அவர்கட்கு மனமார்ந்த நன்றி உரியதாகுக.

தமிழகத்தின் மூத்த தொல்லியல் அறிஞர் பேராசிரியர் முனைவர் எ. சுப்பராயலு அவர்கள் இந்நூலின் சமூக வரலாற்று முக்கியத்துவத்தைச் சுட்டிக் காட்டி மிகச் சிறந்த அறிமுக உரை அளித்துள்ளார்கள். அவர்கட்கு மனமார்ந்த நன்றி உரியதாகுக.

கள ஆய்விற்கும், நூலாக்கத்திற்கும் உதவிய ஆய்வறிஞர் சென்னை திரு. நெல்லை நெடுமாறன், ஈரோடு எழுத்து ஆர்வலர் திரு. எஸ்.ஆர். சுப்பிரமணியம் ஆகியோருக்கு மனமார்ந்த நன்றி உரியதாகுக.

இந்நூல் வெளிவருவதில் பேரார்வம் காட்டிய கோவை மருத்துவ மையம் - மருத்துவமனைத் தலைவர் டாக்டர் நல்லா ஜி. பழனிசாமி அவர்கட்கும், பன்னாரியம்மன் நிறுவனங்களின் தலைவர் டாக்டர் S.V. பாலசுப்பிரமணியம் அவர்கட்கும் நன்றி உரியதாகுக.

இந்நூலைக் குறித்த காலத்தில் சிறப்பாக வடிவமைத்து அச்சிட்டுதவிய வாழ்க வளமுடன் ஆப்செட் பிரிண்டர்ஸ் பிரைவேட் லிமிடெட் நிறுவனத்தாருக்கு நன்றி உரியதாகுக.

ஈரோடு
10.11.2015

வரலாற்றுப் பணியில்,
**செ. இராசு.**

கொங்கு ஆய்வு மையம்
"புலவர் பூங்குடில்"
58/2, பாலக்காட்டுத் தோட்டம்,
புதிய ஆசிரியர் குடியிருப்புப் பாதை,
ஈரோடு - 638 011.
போன் : 0424 - 2262664, 9500938384

முன் அட்டையில் அமெரிக்க நாட்டு நியூயார்க் நகர் மெட்ரோபாலிடன் அருங்காட்சியகத்தில் உள்ள பழனி பாண்டிய வேளாளர் செப்பேடு.



நூறு ஆண்டுகட்கு முன் பழனிமலை

# பழனி வரலாற்று ஆவணங்கள்

## கல்வெட்டுகள்

1. மலைக்கோயில்
2. பெரியாவுடையார் கோயில்
3. இலட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் கோயில்
4. முத்துக்குமார சுவாமி கோயில்
5. மாரியம்மன் கோயில் நடைமண்டபம் ஆகிய இடங்களில் பழனியில் கல்வெட்டுகள் உள்ளன.

### கல்வெட்டுகள்

ஒரு நாட்டின் தொன்மை வரலாற்றை எழுதுவதற்கு மிகவும் உறுதுணையாக இருக்கும் சான்றுகள் கல்வெட்டுகளும், செப்பேடுகளுமாகும். இவற்றை முறையாகத் தொகுத்துப் படி எடுக்க முற்பட்ட முதல் ஐரோப்பிய அறிஞர் லெப்டினன்ட் கர்னல் காலின் மெக்கன்சி ஆவார்.

இவர் ஸ்காட்லாண்டு நாட்டில் லூயி என்னும் தீவில் கி.பி. 1753 ஆம் ஆண்டு பிறந்தவர். 1782-ல் ஆங்கிலக் கிழக்கிந்தியக் கம்பெனியாரின் சென்னை நிர்வாகத்தில் ஒரு பொறியாளராக நியமனம் பெற்று நம் நாட்டுக்கு வந்தார். 1818 வரை நில அளவை யாளராகச் சென்னையில் இருந்தார். பதவியின் பொருட்டுக் கிருஷ்ணா நதி முதல் கன்னியாகுமரி வரை போக வேண்டிய வாய்ப்புக் கிடைத்தபோது ஏடுகள் தேடினார். கல்வெட்டு செப்பேடுகளைப் படி எடுத்தார். இந்தப் பணிக்கெனத் தன் சொந்தப் பொறுப்பில் சம்பளம் கொடுத்துச் சிலரை நியமித்தார்.

அவர் பணியாளர்களில் ஒருவரான தரியாபத்து நிட்டல நாயனய்யர் என்பவர் 1816 ஆம் ஆண்டு ஜூன் மாதம் பழனிக்கு வந்தார். பழனியில் ''சிவகிரி மலையிலே தண்டாயுத சுவாமி ஆலயம்'' ''பழனி ஊரில் மேலண்டைத் தெரு லட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் கோயில்'' ''பழனிக்கு வடக்கே இரண்டு நாழிகை வழியில் ஷண்முக நதி தீரத்தில் மேல்கரையில் உள்ள பெரியாவுடையார் கோயில்'' ''முத்துக்குமார சுவாமி நாயனார் கோயில்'' ஆகிய இடங்களில் மொத்தம் 14 கல்வெட்டுகளைப் படி எடுத்தார்.

மெக்கன்சி 1818 ஆம் ஆண்டு இந்தியாவின் சர்வேயர் ஜெனரலாகப் பதவி உயர்வு பெற்றுக் கல்கத்தா சென்றபோது அனைத்து ஆவணங்களையும் கல்கத்தா கொண்டு சென்றார். எல்லாவற்றிற்கும் பட்டியல் தொகுத்து வெளியிடும் முயற்சியில் ஈடுபட்டபோது 1821ல் காலமானார்.

அந்நாளைய கவர்னர் ஜெனரல் ஹேஸ்டிங்ஸ் பிரபு கிழக்கிந்தியக் கம்பெனியின் அனுமதி பெற்று 10000 பவுன் கொடுத்து மெக்கன்சியின் மனைவியிடமிருந்து ஆவணங் களை வாங்கினார். கல்கத்தா ஏசியாட்டிக் சொசைட்டி மூலம் பட்டியல் தயாரிக்கும் பொறுப்பை எச்.எச். வில்சன் என்பாரிடம் ஒப்படைத்தார்.

தென்னிந்திய மொழியிலும் எழுத்திலும் உள்ளவை 1828ல் சென்னைக்கு அனுப்பப் பட்டன. சென்னை அரசினர் ஆணையால் வில்லியம் டெய்லர் என்பவர் ஒரு பட்டியல் தயாரித்தார். 5 பெரிய தொகுதிகளில் மூலபாடத்தையும் பெயர்த்து எழுதி வைத்தார். சி.பி. பிரௌன் என்பவர் தன் ''லோக்கல் ரெகார்ட்ஸ்'' என்னும் நூலில் பலவற்றின் சுருக்கத்தை வெளியிட்டார். 1953-ல் டி.என். சுப்பிரமணியம் அவற்றில் உள்ள கல்வெட்டுகளை மட்டும் ''தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள்'' என்ற பெயரில் வெளியிட்டார். அதன் இரண்டாவது தொகுதியில் 14 பழனிக் கல்வெட்டுகளை வெளியிட்டார் (எண்கள் 908 - 921).

| | |
|---|---|
| பழனிமலைக் கோயில் கல்வெட்டுகள் | - 8 |
| பெரியாவுடையார் கோயில் கல்வெட்டுகள் | - 3 |
| லட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் கோயில் கல்வெட்டுகள் | - 2 |
| முத்துக்குமாரசாமி நாயனார் கோயில் கல்வெட்டு | - 1 |

இக்கல்வெட்டு வாசகம் பிழைகள் மலிந்து காணப்பட்டாலும் முதல் முயற்சி என்பதால் மிகவும் பாராட்டுதலுக்கு உரியது.

1887ல் கல்வெட்டுப்படி எடுக்கத் துறை ஒன்றை அரசு நிறுவியது. 1893 ஆம் ஆண்டு பழனிமலைக் கோயில் கல்வெட்டுகள் 4 படி எடுக்கப்பட்டன. மீண்டும் 1904 ஆம் ஆண்டு 4 கல்வெட்டுகள் படி எடுக்கப்பட்டன. 1905 ஆம் ஆண்டு பெரியாவுடையார் கோயிலில் 16 கல்வெட்டுகள் படி எடுக்கப்பட்டன. இவற்றில் 1893 ஆம் ஆண்டு படி எடுத்த கல்வெட்டுகள் தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுத் தொகுதி 5; 1904 ஆம் ஆண்டுபடி எடுக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் தொகுதி 17 ஆகியவற்றில் வெளியிடப்பட்டுள்ளன. 1905, 1956ல் படி எடுக்கப்பட்ட கல்வெட்டின் மூலபாடம் இன்னும் வெளியிடப்பெறவில்லை. இங்கு அவை முதன்முறையாக வெளியிடப்படுகிறது.

பெரியாவுடையார் கோயில் கல்வெட்டுகள் 1905ல் படி எடுக்கும் போதே சில முற்றிலும் அழிந்து விட்டன. 1930ல் நகரத்தார் திருப்பணியில் அனைத்துக் கல்வெட்டு களும் முழுமையாக அழிக்கப்பட்டு விட்டன. இன்று ஒரு கல்வெட்டுக் கூட அங்கு இல்லை என்பது குறிப்பிடத்தக்கது.

பழனிக் கல்வெட்டுகளில் தெளிவாக அரசர்கள் பெயர்கள் 27 கல்வெட்டுகளில் தெரிகின்றன. அவற்றில்,

| | |
|---|---|
| கொங்குச் சோழர் கல்வெட்டு | - 1 |
| கொங்கு வீரகேரள மன்னர் கல்வெட்டுகள் | - 13 |
| பாண்டியர் கல்வெட்டுகள் | - 10 |
| விசயநகர அரசர் கல்வெட்டுகள் | - 2 |
| உம்மத்தூர்த் தலைவர் கல்வெட்டு | - 1 |
| பிற கல்வெட்டுகள் | - 2 |

இளையாத்தங்குடி ஏழு நகரத்தார் திருநாள் மண்டபப்படிக்காக மாரியம்மன் கோயில் முன்பு அவர்களால் தண்ணீர்ப் பந்தல் என்று அழைக்கப்படும் இடத்தில் 12.04.1767 அன்று ஒரு ''நடை மண்டபம்'' கட்டப்பட்டதாக ஒரு கல்வெட்டுக் கூறுகிறது. இப்போது மண்டபம் இல்லை. மாரியம்மன் கோயிலில் சில தூண்கள் எடுத்து வைக்கப்பட்டுள்ளன. இக்கல்வெட்டு உள்ள கல் மாரியம்மன் கோயில் எதிரில் மண்ணில் கிடக்கிறது.

## கொடைகள்

கல்வெட்டுகளில் மிகப் பெரும்பாலானவை கோயில்கட்குக் கொடுக்கப்படும் பல்வேறு கொடைகள் பற்றியதாகும். பழனிக் கல்வெட்டுகளில் பெரும்பான்மை அரசர்களே நேரடியாகக் கொடுத்த கொடைகளைக் குறிப்பதாகும். பழனி வட்டத்திலுள்ள அவனிவேந்தராம நல்லூர் (ஐயபொழில்), சுந்தரபாண்டிய நல்லூர் (ஆயக்குடி), திருச்சிற்றம்பல நல்லூர் (அமரபூண்டி), சத்துருகால நல்லூர் என்று பெயரிடப்பட்டு அவ்வூர் வருவாய் கோயில்கட்கு அளிக்கப்பட்டது.

கங்கநாட்டார், தெலுங்குச் சோழநாட்டார், பாண்டிய நாட்டார், அண்ட நாட்டார், நரையனூர் நாட்டார், வேசாலிப்பாடி நாட்டார், புறங்கரம்பை நாட்டார் முதலிய வைகாவூர் நாட்டைத் தவிர பிற நாட்டு மக்களும் கொடை கொடுத்துள்ளனர். சேர அரசன் அதிசய

சோழனான அதிராசராச ராசதேவர் நம்பிராட்டியார் கண்ணன் உடையநங்கையான வில்லவன் கிழானடிகள் என்ற சேர அரசி, நறையனூர் நாட்டு அப்பிகைச்சி போன்ற பெண்களும் கொடை கொடுத்தது சிறப்புக்குரியது. வீரசோழன் மன்னறை, வீரபாண்டியன் மன்னறை என்ற பெயரில் இங்கு இருந்த சோழர், பாண்டியர் நிலங்களும் கொடையாகக் கொடுக்கப்பட்டன. பொன்னும், பொருளும், நிலமும் பல்வேறு விழாக்களுக்கும், விளக்கு எரிக்கவும் கொடை கொடுக்கப்பட்டன.

## இறைவன் பெயர்

பழனிமலை முருகன் ''சகல லோகத்துக்கும் தம்பிரானார் நயினார் இளைய நயினார்'' ''பழனிமலை வேலாயுதப் பெருமாள்'', ''சுப்பிரமணியப் பிள்ளையார்'' என்று கல்வெட்டில் குறிக்கப் பெறுகின்றார். முருகப் பெருமானுக்கு ''தேவ தேவோத்தமன்'' ''தேவ சேனாபதி'' ''அசுரர் குலைகாரன்'' ''தேவர் சிறை மீட்டவர்'' ''கொங்கு சேனாபதி'' ''கொங்கு தேசாதிபன்'' போன்ற அடைமொழிகளும் கொடுக்கப்பட்டுள்ளன.

பெரியாவுடையார் ''கோதைமங்கலத்துத் திருவிராலூர் மகாதேவர்'' ''திருவிராலூர் பரமேசுவரர்'' எனக் கல்வெட்டுகளில் குறிக்கப்பட்டுள்ளார். இலட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் ''பச்சைப் பெருமாள்'' எனக் குறிக்கப்பட்டுள்ளார்.

## வேளாண்மை

வறளன் ஆறு, சிற்றாறு, கொண்டை ஆறு முதலியன குறிக்கப்படுவதுடன் இராச்சிரப்பன்குளம், புதுக்குளம், இடும்பன் குளம், பிரம குளம், அழகப்பெருமாள் குளம், அடியார்க்கு நல்லான் குளம், பெரிய பெருமாள் குளம் போன்ற குளங்களும் குறிக்கப்பட்டுள்ளன. இவைகளால் பாய்ந்த நன்செய் நிலங்கள் பல இருந்தன. வயல்களைக் குறிக்கும் பழனம் என்ற சொல்லே பழனி ஆயிற்று என்று கூறுவதற்கு இது ஆதாரமாக உள்ளது. நிலங்களில் தெங்கு, மா, பலா, கமுகு முதலிய மரங்கள் வைக்கப்பட்டன. வாழை, கொடி, கரும்பு, இஞ்சி, மஞ்சள், கிழங்கு, செங்கழுநீர் முதலிய பயிர்கள் வளர்க்கப்பட்டன.

## வணிகம்

''கொழுமத்துக்குப் போற பெருவழி'' ''அமரம்பூண்டி வழி'' என்ற வழிகள் குறிக்கப்பட்டுள்ளன. வணிகம் மிகவும் சிறப்பாக நடைபெற்றுள்ளது. சுந்தரசோழ மாயிலட்டி, சோறன் சோறனான கவறை மாணிக்கச் செட்டி, தென்னந் தவிடனான சோனா நாட்டுச் செட்டி போன்ற பல வணிகர்கள் கொடை கொடுத்தமை கல்வெட்டுகள் மூலம்

தெரிய வருகிறது. இம்மரபிற்கேற்ப சென்ற நூற்றாண்டுகளில் நகரத்தார் பழனியில் செய்த திருப்பணிகள், கொடைகள் பலவாகும்.

### தாராபுரத்தின் தலைமை

''இராசராசபுரம்'' என்ற பெயரே தாராபுரம் என மாறியது. அநேகமாகக் கொங்கு நாட்டின் தலைநகராக அனைத்து அரச மரபுக் காலத்திலும் விளங்கியது தாராபுரம். அங்குள்ள உத்தம வீரராகவப் பெருமாள் கோயில் கோட்டைப் பகுதியில் உள்ளது. பெருமாளுக்கு ''ராஜ்ய அபிஷேக விண்ணகரம் பெருமாள்'' என்று பெயர். யார் அரசர் ஆனாலும் அவர் இப்பெருமாள் கோயிலுக்கு வந்து தன்னைக் கொங்கு அரசராக அபிஷேகம் செய்து கொள்ள வேண்டும்.

பிற்கால ஆவணங்களில் ''கொங்கு மண்டலத்து ராஜராஜபுரத்துச் சீமையான கரைவழி வைகாவூர் நாட்டுப் பழனி'' என்று குறிக்கப்படுகிறது. தொன்மையான பழனிக் கல்வெட்டுகளில் ''பராந்தகம்'' என்று தாராபுரம் குறிக்கப்படுகிறது.

### படைவீரர்கள்

அரசர்களின் நிலைப்படை பழனியில் இருந்துள்ளது. அப்படை வீரர்களில் பலர் கொடை வழங்கியுள்ளனர். ''மூலபல எழுநூற்றுக் கொற்றவாளார் படை'' ''கோதை மங்கலமான மடிகட்டளத்திருக்கும் வெள்ளாளன் வீரநாராயன் ஆன மூலபலத்துப் படைவளவன் செம்பியன் காமிண்டனான தியாக விடங்கப் பிச்சன்'' போன்ற பெயர்களைக் கல்வெட்டில் காணுகின்றோம்.

### ஊர்கள்

பழனிக் கல்வெட்டில் பல ஊர்கள் பற்றிய குறிப்புக்கள் காணப்படுகின்றன. சுந்தரபாண்டிய நல்லூர், திருச்சிற்றம்பல நல்லூர், சத்துருகேசரி நல்லூர், அவனிவேந்த ராம நல்லூர் ஆகியவை கோயில் கொடை ஊர்கள். கோதை மங்கலத்தில் ''எல்லாச் சோழச் சதுர்வேதமங்கலம்'' வீரகேரளத்தில் ''அவனிவேந்தராமச் சதுர்வேத மங்கலம்'' என அந்தணர் குடியிருப்புக்கள் இருந்தன. ஸ்ரீ மங்கலம், கலயன்புத்தூர், அண்டநாட்டுச் சேலூர், ஆயக்குடி, இரவிமங்கலம் போன்ற பெயர்கள் கல்வெட்டுகளில் குறிக்கப் பெறு கின்றன. பழனி, பழனியூர் என்றும், மலை, ''திருமலை'', ''பெருமலை'' என்றும் குறிக்கப் பெறுகிறது. ஊர்த்தொகைப் பாடல் ''திருவாவிநன்குடி நாடு'' என்று குறித்தாலும் கல்வெட்டுகளில் ''வைகாவூர் நாடு'' ''கரைவழிவைகாவூர் நாடு'' என்றே காணப்படுகிறது.

பெரியாவுடையார் கோயில் பகுதி ''கோதைமங்கலத்துத் திருவிராலூர்'' ''இராலூர்'' என்று குறிக்கப் பெறுகிறது.

**அலுவலர்கள்**

கல்வெட்டுகளில் அலுவலர்கள் பெயர்கள் சில குறிக்கப் பெறுகின்றன. காலிங்க ராயன், உலகுதொழநின்றார், பெரியபெருமாள், அணுத்திரப் பல்லவரையர், முடிகொண்ட பல்லவரையர், கண்டராதித்தப் பல்லவரையர், அறுமுகப்பிச்சன், சாத்தன் ஏறனான அதிசய சோழத் தமிழ வேளான் போன்ற பெயர்கள் அவற்றுள் சிலவாகும்.

பழனியில் உள்ள 29 கல்வெட்டுகளில் 18 கல்வெட்டுகள் கால வெள்ளத்தில் அழிந்து விட்டன. இருப்பினும் அவற்றில் பெரும்பாலன படியெடுக்கப்பட்டு விட்டன. 1905, 1956 ஆம் ஆண்டு படி எடுக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் இன்னும் வெளியிடப் பெற வில்லை. மத்தியத் தொல்லியல் துறையில் அவை பெற்று இங்கு தரப்பட்டு உள்ளன.

**1.**

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் தெற்குச் சுவர்

காலம் : வீரபாண்டியனின் 16ஆம் ஆட்சியாண்டு; கி.பி. 1269

செய்தி : வைகாவூர் நாட்டுப் பழனிமலை சுப்பிரமணியப் பிள்ளையார் கோயிலில் அமுதுபடி, சாத்துப்படி, உள்ளிட்ட வெஞ்சனத்திற்கும் பலபடி நிமந்தத்துக்கும் இடும்பன்குளமான குன்றன்வயலில் வீரசோழன் மன்னறை வடகரையில் அரசனால் இருபத்திரண்டு மா அரைக்காணி நிலம் கொடை கொடுக்கப்பட்டது. நிலங்கள் மீதான வரிகள் யாவும் நீக்கப்பட்டன.

## கல்வெட்டு

*1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ திருபுவனச் சக்கரவர்த்தி கோனேரின்மை கொண்டான் வீரபாண்டிய தேவற்கு பதினைஞ்சாவதுக்கு எதிராவது வைகாவூர்நாட்டுப் பழனியில் மலையில் சுப்பிரமணியப் பிள்ளையார் கோமிலில் தேவகன்மிகளுக்கு இப்பிள்ளையார்க்கு அமுதுபடி சாத்துப்படி உள்ளிட்ட வெஞ்சனத்துக்கும் பலபடிநிமந்தத்துக்கும் பழனியில் இடும்பன் குளமான குன்றன் வயலான வீரசோழன் மன்னறையில் வடக*

.........................................................................................................

1. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி, 17 எண் 402,

*2. ரைக்கு நான்கெல்லையாவது கீழ்பாற்கெல்லை இக்குளத்துக்கு மேற்கும் தென்பாற் கெல்லை ஊர் வாய்க்காலுக்கு வடக்கும் மேல்பாற்கெல்லை பிள்ளையார் திருமலைக்குக் கிழக்கும் வடபாற்கெல்லை பேய்ச்சி மலைக்கும் காட்டுக்கும் தெற்கும் இந்நான்கெல்லைக்குட்பட்ட நிலம் இருபத்திரண்டு மா அரைக் காணியும் குடுத்து இந்நிலத்துக்கு வருங் கடமை குடிமைப் பாட்டங் கார்த்திகைப் பச்சை அந்தராயம் உள்ளி*

*3. ட்டவையும் மற்றும் எப்பேறப்பட்டவனைத்து வற்கமும் கழித்து வரியிலார் கணக்கிலும் கழிக்கச் சொன்னோம். இப்படிக்கு இவ்வோலை பிடிபாடாகக் கொண்டு கல்லிலும் செம்பிலும் வெட்டிக் கொள்க. இவை பெரிய உடையார் எழுத்து. இவை வீரபாண்டியச் சோமிதேவன் எழுத்து 15வதுக்கு எதிராமாண்டு நாள் 311. துல்யம் உ மண்டபத்து முதலிகள் ரக்ஷை ஸ்ரீ ருத்திர மகேசுவரர் ரக்ஷை உ*

**2.**

| | | |
|---|---|---|
| இடம் | : | பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் வடக்குச்சுவர் |
| காலம் | : | வீரபாண்டியனின் 20ஆம் ஆட்சியாண்டு; கி.பி. 1273 |
| செய்தி | : | அரசனால் வைகாவூர் நாட்டுப் பழனிமலை சுப்பிரமணியப் பிள்ளை யார்க்கு அமுதுபடி சாத்துப்படி உள்ளிட்ட பலபடி நிமந்தத்துக்கு இடும்பன் குளமான குன்றன் வயல் வீரசோழ மன்னறையில் தென்கரை நிலம் வரிகள் நீக்கப்பட்டுக் கொடையாகக் கொடுக்கப் பட்டது. |

## கல்வெட்டு

*1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ திருபுவனச் சக்கரவர்த்தி கோனேரின்மை கொண்டான் வீரபாண்டிய தேவர்க்கு யாண்டு பதினைஞ்சாவதின் எதிர்யாண்டு அஞ்சாவது வைகாவூர் நாட்டுப் பழனியில் மலையில் சுப்பிரமணியப்பிள்ளையார் கோமிலில் தேவர்கன்மிகளுக்கு இப்பிள்ளையார்க்கு இடும்பன் குளமான குன்றன்வயலான வீரசோழன் மன்னறையில் தென்கரைக்கு நான்கெல்லையாவது கீழ்பாற்கெல்லை இக்குளத்தில் நீர்கோவைக்கும் பழனி ஊர் வாய்க்காலுக்*

*2. கும் மேற்கும் தென்பாற்கெல்லை வறளன் ஆற்றுக்கு வடக்கும் மேல்பாற்கெல்லை பிரமகுளத்துக்குப் போகிற வழிக்குக் கிழக்கும் வடபாற்கெல்லை பழனி ஊர் வாய்க்காலுக்குத் தெற்கும் இந்நான்கெல்லைக் குட்பட்ட நிலத்தில் இலஷ்மி நாராயணப் பெருமாள் திருவிடையாட்டம் நிலம் ஒரு மா நீக்கி நின்ற நிலத்தில் பழந்தேவதானமான நிலம் அரைமாவும் நீக்கி நின்ற நிலமும் புன்செயும் சித்திரை மாதம் முதல் இந்நாயினா*

2. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 17 எண் 403.

3. ர்க்குத் திருப்பணிக்கும் அமுது சாத்துப்படி உள்ளிட்ட பலபடி நிமந்தங்களுக்கும் குடுத்தோம் இக்குளத்திற்கு இறுப்பின்படியாலுள்ள பொன்னும் நெல்லும் கார்த்திகைப் பச்சை அந்தராயம் உள்ளிட்டவையும் மற்றும் எப்பேறபட்ட அனைத்துவற்கமும் கழித்து வரியிலார் கணக்கிலும் கழிக்கச் சொன்னோம். இப்படிக்கு இவ்வோலை சாதனமாக கொண்டு இக்குளம் சந்திராதித்தவற் செல்வதாக கல்லிலும் செம்பி

4.லும் வெட்டிக் கொள்க. இவை ஆனந்தாருடையான் எழுத்து உ இவை காலிங்கராயன் எழுத்து உ யாண்டு பதினைஞ்சாவதின் எதிராமாண்டு அஞ்சாவது. நாள் 303 துல்யம் உ மாகேசுவரர் ரக்ஷை உ

### 3.

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : வீரபாண்டியனின் 22 ஆம் ஆட்சியாண்டு; கி.பி. 1275

செய்தி : வைகாவி நாட்டு ஆயக்குடியில் சுந்தரபாண்டிய நல்லூர்க் காரணவர் (குத்தகைதாரர்) தங்கள் உரிமை நிலத்தை விடுதீட்டு மூலம் கொடுத்த தைக் கூறுகிறது.

### கல்வெட்டு

1. ஸ்ரீகோச்சடைபன்மரான திரிபுவனச்சக்கரவர்த்திகள் ஸ்ரீ வீரபா
2. ண்டிய தேவற்கு யாண்டு இருபத்திரண்டாவது ஆனி மாதம்
3. வைகாவி நாட்டு ஆயக்குடியில் சுந்தரபாண்டிய நல்லூர்க்
4. காரணவரோம் நாயனார் பண்டாரத்தார்க்கு விடுதீட்டுக் குடுத்
5. த பரிசாவது எங்கள் காணியான நன்னிலம் நானூற்றொருபத்தொ
6. ரு மா இதில் நாங்கள் முன்னாள் தேவதானமாக விட்ட கார்மறு நி
7. லம் ஒருமா முக்காணியும் ஒருபத்தறை நிலம் நாலுமாவாகவும் ஆ
8. க நிலம் அஞ்சுமா முக்காணியும் நீக்கி நிலம் நானூற்றைஞ்சு மாக்கா
9. ணியும் இதுக்கடைப்பான சுந்தரபாண்டிய நல்லூரும் காடுகளும்
10. புன்செய்களும் குடி இருப்புக்களும் தோட்டங்களும் குளங்களில் ஊ
11. ரவர்களும் மேனோக்கின மரமும் கீணோக்கின கிணறுக்கும் மற்றும் எ
12. ப்பேர்ப்பட்ட சமஸ்தப் பிராப்திகளும் இற்றைநாளால் எங்கள் உரிமை
13. யாலே விட்டு விடுதீட்டுக் குடுத்தோம். நாயனார் பண்டா

3. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 5, எண் 287.

14. ரத்தார்க்கு இக்காரணவரோம் இப்படிக்கு காரணவர் அமை

15. ஞ்சமைக்கு ரிஷபதேவர் மகன் திருநட்டப் பெருமாள் எழுத்து

16. இப்படிக்கு இவை குடுமித் தேவர் எழுத்து இப்படிக்கு இவை முடி

17. கொண்ட பல்லவரையன் எழுத்து இப்படிக்கு கண்டராதித்தப்ப

18. ல்லவரையன் தற்குறி மாட்டெறிந்தேன் ரிஷபதேவன் எழுத்து ஓல

19. க்கச் சோழநாடாழ்வான் தற்குறி மாட்டெறிந்தேன் முடிகொண்ட

20. சோழபட்டனேன் எழுத்து இப்படிக்கு சேமன் எழுத்து

21. இப்படிக்கு தில்லை சிங்கதேவர் தற்குறி மாட்டெறிந்தேன்

22. னாராயண தேவர் எழுத்து இப்படிக்கு பிள்ளை நாடாழ்வான் எழு

23. த்து இப்படிக்கு பல்லவராயன் எழுத்து இப்படிக்கு இவர்கள் சொ

24. ல்ல இவ்விடுதீட்டு எழுதினமைக்கு இவ்வூர் மகேஸ்வரரான அறு

25. முகப்பிச்சன் எழுத்து உ

**4.**

| | | |
|---|---|---|
| இடம் | : | பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் கிழக்குச்சுவர் |
| காலம் | : | கோனேரின்மைகொண்டான்; சுந்தரபாண்டியன் கி.பி. 13 ஆம் நூற்றாண்டு |
| செய்தி | : | வைகாவூர் நாட்டு அய்யபொழில் ஆன அவனிவேந்தராம நல்லூரைப் பாண்டிய மன்னன் தன் பெயரால் கோயிலில் ஏற்படுத்திய அவனிவேந்தராமன் சந்திக்குக் கொடையாக அளித்தார். |

## கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ திருபுவனச்சக்கரவர்த்தி கோனேரின்மைகொண்டான் வைகாவூர் நாட்டுப் பழனியில் சுப்பிரமணியப்பிள்ளையார் கோயில் தானத்தார்க்கு இப்பிள்ளையாற்கு நம்பே

2. ரால் அவனிவேந்தராமன் சந்திக்கும் அமுதுபடிக்கும் சாத்துப்படிக்கும் உள்ளிட்ட விஞ்சனத்துக்கும் இன்னாட்டில் ஐயபொழிலான அவனிவேந்தராமநல்லூர் தேவதானமாக முதலடங்க இறையிலியாக தந்தோம்

3. இவ்வூற்கு நான்கெல்லையாவது கீழ்பாற்கெல்லையாவது கொண்டை ஆற்றுக்கும் அணைக்கும் மேற்கும் தென்பாற்கெல்லை பெருமலைக்கு வடக்கும் மேல்பாற்கெல்லை னாங்கரைக்கு கிழக்கும் வட

4. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 17, எண். 401

*4. பாற்கெல்லை ஆற்றுக்கு தெற்கும் விற்குளத்து விளைநிலத்துக்குக் கிழக்கெல்லைக்குள்பட்ட தேவன்பதி உட்பட நன்செய் புன்செய் னத்தும் மேல்நோக்கிய மரம் கீழ்நோக்கிய கிணறு ....*

## 5.

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் கருவறை வடக்குச் சுவர்

காலம் : கோனேரின்மைகொண்டான்; (கல்வெட்டு 3 ல் குறிக்கப்பட்ட அரசனின் மகன்) இரண்டாம் ஆண்டு, சுமார் 1275.

செய்தி : வீரபாண்டியன் வைகாவி நாட்டு ஆயக்குடிப் பற்றில் தன் பெயரால் அவனிவேந்தராமச் சதுர்வேதிமங்கலம் என்று அக்கிரகாரம் உண்டாக்கி 120 பேருக்கு நன்செய் உட்படப் பல்வேறு கொடையாகக் கொடுத்தான். பின் புரட்டாசி மாதம் முடிசூடிய நாளில் இன்னும் எட்டுப்பேருக்கு அங்கே கொடை கொடுத்தான்.

## கல்வெட்டு

### துல்யம்

*1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ திருபுவனச்சக்கரவர்த்தி கோனேரின்மை*

*2. கொண்டான் கொங்கு மண்டலத்து வைகாவி*

*3. நாட்டு ஆயக்குடிப் பற்றில் வீரகேரளத்து நம் பே*

*4. பரால் வைத்த அவனிவேந்தராமச் சதுர்வேதிமங்கல*

*5. மென்று பிரமதேயஞ் செய்த அகரம் நாயன்மாருட்பட*

*6. பேர் நூற்றிருபதுக்கு பூதானமாக உதகம் பண்ணிக்குடுத்த பிரதிஷ்*

*7. டைகளாவன இவ்வூர்ப் பற்றில் சுந்தரபாண்டியநல்லூர் படையாருழு*

*8. து போந்த பாட்டப்பற்று காரும் மருவும் ஒரு பூவும் நிலம் 614 மா*

*9. இதில் தேவதானம் கார்மறு நிலம் மா முக்காணியும் ஒரு பூ நிலம் 4 மாவும் ஆக நிலம் 5 மா*

*10. முக்காணியும் நீக்கி நிலம் 605 மாவும் பச்சைப் பெருமாள் பற்று ஒரு பூ நிலம் 16 மா*

*11. வும்.........கக்குளம் ஒழுக்கவிபுரவடங்கல் ஒரு பூ நிலம் 75 மாவும் இராச்சான் பள்ளிக் குள*

*12. ம் 50 மாவும் ஆக காரும் மறுவும்*

---

5. தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள், தொகுதி 2, எண் 910; கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1956, 301.

13. குளம் புரவடங்கல் ஒரு பூ நிலம் 55 மாவும் அழகப்பெருமாள் குளம் புரவடங்கல் ஒரு

14. பூ நிலம் 10 மாவும் ஆகாற்றச்சு ..........முட்பட காரும் மருவும் ஒரு பூவும் நிலம் அறுநூற்

15. றறுபத்திரண்டு மாவும் அணை முறிந்து உடை குளமாய் திருத்திக் கொள்

16. வார்களாகக் குடுத்த வீரகேரளம் புரவடங்கலான நாந்கெல்லைக்கு

17. ட்பட்ட நிலங்களும் ஆக இவ்வகைப்படியாலுள்ள நிலங்களு

18. ம் இந்நிலங்களுக்கடைப்பான நத்தங்களும் குடியிருப்புக்களு

19. ம் காடு புன்செய் தோட்டம் தோட்டக் கூறுகளும் குளங்கள் குளப்பரிப்பு

20. க்கள் குளங்களாவுள்ள பிராப்திகளும் ஆறிடு படுகைகள் நீர்நிலை சுனை

21. கள் இடுகூறு படுகூறுகளும் மேனோக்கின மரம் கீனோக்கின

22. கிணறுகள் உட்பட்ட நிலங்கள் காரும் மருவும் ஒரு பூவும் எ

23. ள்ளும் பயறும் விளைத்து தெங்கு கமுகு மா பலா முதலான

24. மரங்களும் வைத்து வாழை கொடி கரும்பு இஞ்சி மஞ்சள் கிழ

25. ங்கு செங்கழுநீர் முதலான பயிர்கள் செய்து கொள்வார்க

26. ளாகவும் இப்பற்றுக்களுக்கு வரும் நெற்கடமை நிலவச்சு

27. குடிமை அந்தராயம் ஒட்டச்சு நத்தவரி ஆராட்சிக் காணிக்கை கா

28. லிங்கராயர் வினியோகம் வாசல் வினியோகம் ஆண்டெழுத்து

29. வினியோகம் எழுத்து வினியோகம் ஓலை எழுத்து வினியோக

30. ம் சந்துவிக்கிரகப் பேறு அதிகா.............றுவ........வெ..............ஆ

31. னைச்சாலை குதிரைப்பந்தி புழுதியச்சு தோட்டக்குடிவரி நித்தப் பச்சை கா

32. த்திகைப்பச்சை நாட்டுவினியோகம் ஆயம் உட்பட்ட அனைத்துபாதிகளும் ஊரிலு

33. ம் வரியுளார் கணக்கிலும் கழிப்பித்து ஐயனுக்கு 22ஆவதின் எதிராவது

34. ஆடி மாதம் முதல் ஆண்டொன்றுக்கு கொள்ள நிச்சயித்த நெல்

35. 720 கலம் இந்நெல்லு எழுநூற்றிருபதின் கலமும் இவ்வாட்டை

36. புரட்டாதி மாதம் நம் அபிசேக சமயத்தே கழித்துக் கொண்

37. டபேர் எட்டும் ஆக பேர் நூற்றிருபத்தெட்டுக்கும் இரண்டாவது

38. புரட்டாதி மாதம் முதல் முதலடங்க இறையிலியாவதாகவும் இப்ர

39. திட்டைகள் தங்களுக்கு தாந தம்ம விக்கிரயங்களுக்குரித்தாவ

40. தாகவும் தந்தோம் இப்படிக்கு இவ்வோலை பிடிபாடா

41. க கொண்டு சந்திராதித்யவரையும் செல்லக் கல்லிலும் செம்

42. பிலும் வெட்டிக் கொண்டு அனுபவிக்க இவை நல்லானெழுத்து ம....

43. கொண்டானெழுத்து உ சுபம்.

## 6.

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் வடபுறச் சுவர்

காலம் : கி.பி. 13 ஆம் நூற்றாண்டு

செய்தி : 12 மாகேசுவரர்கள் உண்ண நிலம் கொடையாக அளித்த செய்தி கூறப்படுகிறது. அளித்தவர்கள் படைக்காரணவர் என்ற படைப் பிரிவினர்.

## கல்வெட்டு

1. த மங்............ந்............து............ஸ............ரர்க்கும் ஆயக்குடி

2. ஊர் சுந்தரபாண்டிய நல்லூரர் படைக்

3. காரணவர் ........... ற்கு ........... தங்களூர்ப் பற்றில் திருப்பெருந்துறை

4. நாதர் ........... த் உண்ணும் மாயேசுவரர் இருவர் உள்

5. படப் பேர் பன்னிரண்டுக்கு முதலடங்க இறையிலியா

6. கக் குடுத்து .............புது.............குளத்துக்கு முன்பிலாண்டுக்குட்

7. .........................

8. க்கும் ஐய்யனார் கோயிலுக்குக் கிழக்கு இராச்சிரப்ப

9. ள்ளிக் குளத்துக்குத் தெற்கும் இன்னான்கெல்லைக்குட்

10. பட்ட புதுக்குளமும் வயலுக்கும் கடமை அந்தரா

11. ம் கார்த்திகைப் பச்சை வெட்.... வரி காவல்கூலி மற்

12. றும் எற்ப்பேற்பட்ட அனைத்து உபாதியும் நத்த

13. வரியும் கழித்து இருபத்திரண்டாவது ஆனி மாத

14. முதல் முதலடங்கி இறையிலியாக குடுத்தோம்.

---

6. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1956, எண் 302.

## 7.

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் வடபுறச் சுவர்

காலம் : விசயநகர மன்னர் மல்லிகார்ச்சுனர் காலம்; கி.பி. 1478

செய்தி : பழனி சுப்பிரமணியருக்கு மூன்று கால சந்தியும் மகாபூசையும் நடக்க விசயநகரமன்னர் இரவிமங்கலம் என்ற ஊரைக் கொடையாகக் கொடுத்த செய்தி கூறப்படுகிறது.

### கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ மகாமண்டலீஸ்வர அரியராய விபா
2. டன் பாஷைக்குத் தப்புவராயர் கண்டன் கண்ட
3. நாடு கொண்டு கொண்டநாடு குடாதான் பூர்வ பச்சி
4. ம உத்தர தக்ஷிணாதிபதி மகாராயர் தேவராயர் மல்லிகாச்
5. சுனராயர் பிறுதுவிராச்சியம் பண்ணி அருளாநின்ற காலத்து
6. இராயதா.................கள் அரியரா........னமாராய உடையார்
7. பிறுதுவிராச்சியம்பண்ணி அருளாநின்ற விளம்பி வருஷம் காத்
8. திகை மாதம் 5 தேதி மதிநாள் பக்கம் பஞ்சமி மூலம் கிழமை வெள்
9. ளிப் பொழுதில் சூரிய கிராண புண்ணிய காலத்தில் தாராபூறு
10. வமாகத் தன்மசாதனம் பண்ணிக்குடுத்தபடியாவது சகல
11. லோகத்துக்கும் தம்பிரானார் நயினார் இளைய நயினார்க்கு
12. திறிசந்தியா காலமும் மகாபூசையாக நடக்கத்தக்கதா
13. க திருமுன் அமுது திருநந்தாவிளக்கு திருமாலை திருமஞ்
14. சனம் முதலாய் உள்ள வைய்போகத்துக்கும் நம்பி
15. பரிகாரம் கோயில் பரிகல பரிச்சின்னங்களுக்கும் நடக்க
16. வேண்டி வைய்காவூர் நாட்டு இரவிமங்கலம் மே
17. பாற்கெல்லை எல்லை ஆறு கிழக்கு வடபாற்
18. கெல்லை கொழுமத்திற்குப் போற பெருவழிக்
19. கு தெற்கு கீழ்பாற்கெல்லை பன்றிமலைக்கு வ

7. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 5, எண் 286.

20. ழிக்கு மேற்கு தென்பாற்கெல்லை பன்றிமலைக்

21. கு வடக்கு ஆக இன்னான்கெல்லை நஞ்சை புஞ்சை

22. யும் சர்வ மானியம் ஆக சந்திராதித்தவரை நடக்கும்

23. படிக்கு கற்பித்த அளவுக்கு இந்த நிதி நிற்சேபம் செல

24. பாசாண முதலாக உள்ள சருவ சுவாமியமும் இந்த

25. கோயிலுக்கு கடவதாக நிர்வாகம் பண்ணிக்கொண்

26. டு இம்மருசாதி நடத்தக் கடவாராகவும்.

## 8.

இடம் : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் வடக்குச் சுவர்

காலம் : விசயநகர மன்னர் கிருஷ்ண தேவராயர்; கி.பி. 1520

செய்தி : கொங்கு மண்டலத்து இராசராசபுரத்துச் சீமை வைகாவூர் நாட்டுக் கரைவழி நாட்டுக் கலயன்புத்தூர் கொண்டமரசரின் நன்மைக்காகக் கொடையாகக் கொடுக்கப்பட்டது.

### கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ விஜயாப்புதைய சாலிவாகன ச

2. காத்தம் 1442 மேல் செல்லா நின்ற

3. விக்கிரம வருஷம் சித்திரை மாதம் 10தேதி சுக்கிரவாரம்

4. பெற்ற நவமி ரேவதி நட்சத்திரத்துநாள் மகாராஜா

5. திராஜ ராஜபரமேஸ்வர ஸ்ரீ வீரப்பிரதாப ஸ்ரீ கி

6. ஷ்ணதேவ மகாராயர் பிருத்விராஜ்ஜியம் பண்ணி

7. அருளா நிற்கையில் மகாமண்டலேஸ்வர

8. கொண்டமரசையர் சமஸ்தராஜ்யத்து

9. காவேரிவல்லப கடகருறைகாரன் வி.....சி

10. மிபகு உறையூர் புரவராதீசுவரன்

11. சிவபக்தநாயரான சென்......

12. கொண்டய தேவர் மகாராஜா ஸ்வஸ்தி......

8. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 5, 288.

*13. திபந் ஸ்ரீபழனிமலை வேலாயுதப் பெருமாளுக்கு ராசராசபு*

*14. ரத்து சீர்மையான கரைவழி வைகாவூர் நாட்டு கலயன்புத்தூர்*

*15. நரிக்கரைப் பள்ளமும் கீழ்பாற்கெல்லை....*

இக்கல்வெட்டு தென்னிந்தியக் கோயில் கல்வெட்டுகள் இரண்டாம் தொகுதியில் எண் 909ஆம் கல்வெட்டாக மெக்கன்சியில் பிரதியிலிருந்து (D. 3255) முழுமையாக வெளியிடப்பட்டுள்ளது. ஆங்கில விளக்கத்துடன் அச்சாகியுள்ளது.

Record dated in saka 1442, Vikrama, Chittirai 20 Friday, Navami, Revati of the reign of the Vijayanakara king Virapratapa Sri Krishnadeva Maharayar registering the gift of the village kalayamputtur in Vaigavur Nadu, a sub division of Karaivali Nadu in Rajarajapura sirmai inculded in Kongu Mandalam, by Kondayadeva Maharaja, the agent of Kondamarasar, the nayaka of the king to meet the expenses of worship and offering to the god Velayudapperumal of the Palani hill and for celebrating the car festival for which Kondamarasa supplied the temple with a new car (TeR) Kondamadeva Maharaja, who made the grant on behalf of his master Kondamarasa, is described as the son of Chennarajayya and hears high sounding titles, as Kaveri Vallapa, Uraiyur Puravaradhisvara, Ponnambalanatha patha Padmaradhaka etc. He is evidently a Telugu Choda.

சொஸ்திஸ்ரீ விஜையாப்புதய சாலிவாகன சகாப்தம் 1442க்கு மேல் செல்லாநின்ற விக்கிரம வருஷம் சித்திரை மாதம் 20தேதி சுக்குர வாரமும் பெத்த நவமி ரேவதி நட்சத்திரத்தில் நாள் மகாராசாதிராச பரமேசுவர வீரமார்த்தாண்ட வீரப்பிரதாப ஸ்ரீகிருஷ்ணதேவ மகாராயர் ராச்சியத்துக்கு கர்த்தரான கொண்டமரசய்யன் நாயகத்துக்குக் கர்த்தரான காவேரிவல்லப கடகசூரகாரன் விஜாண்டம விந்திருதலபதிபக்குவ உறையூர் புரவராதிபனான பொன்னம்பல தேவ ஸ்ரீபாதபத்மராதகரான சென்ன ராஜய்யன் குமாரன் கொண்டயதேவமகாராஜா சொஸ்திஸ்ரீமன்னியர் தேவதேவோத்தமன் அசுரகுலைகார தேவசேனாபதி தேவர்சிறை மீட்டவன் கொங்கு தேசாதிபன் ஸ்ரீ பழனிமலை வேலாயுதப் பெருமாளுக்கு நமஸ்கரித்துக் குடுத்த தரும சாசனம் நம்முடைய நாயக்கத்தனத்துக்குச் செல்லும் கொங்கு மண்டலத்து ராஜராஜபுரத்துச் சீர்மையான கரைவழி வைகாவூர் நாட்டு கலயம்புத் தூர்க்கு நான்கெல்லையாவது நரிக்கரைப் பள்ளமும் கீழ்ப்பாற் கெல்லை சிற்றாறும் மேல்பாற் கெல்லை மேல்மடுப்பாறையும் யின்னான்கெல்லைக்குட்பட்ட சதுர் சீர்மையில் நஞ்சை புஞ்சை மாவடை மரவடை குளம் மக்கம் மகமை சுங்கம் புறக்கூலி புறமும் கல்லாலை வழி சித்தாயம் தொஷைவறி கெணபறி பொன்வரி மற்றும் பல காரண வகைக்கும் மேல்நோக்கிய மரம் கீழ்நோக்கிய கிணறுமான காடு கொடுத்தமைக்கும் மானியமாக கலயம்புத்தூர்

கொடுத்து சதுர் சீர்மையில் மற்றும் எப்பேர்ப்பட்ட சர்வ சுவாமியங்களுக்கும் சருவ மானியமாக வேலாயுதசுவாமிக்குப் படிக்கும் நம்முடைய சுவாமி கொண்டமரசர் நவமாக நம் திருத்தேர் பண்ணிவித்து அந்த திருநாள் சிலவுக்கும் பல வினியோகச் செலவுக்கும் நடக்கும்படிக்கு சந்திரார்க்கஸ்தாயியாக தாரை வார்த்துக் குடுத்தோம். யிந்த தர்ம சாசனம் செம்பிலும் சிலையிலும் வெட்டிக் கொள்ளக்கடவாராகவும் இந்த தர்மத்துக்கு சகாயம் பண்ணினவர்களுக்கு வேலாயுதப் பெருமாள் யிஷ்டார்த்தங்கள் கொடுப்பாராகவும், இந்த தர்மத்தை அகிதம் பண்ணினவர்கள் வாரணவாசியிலே கபிலையை கொன்ற பாவத்திலேயும் பிரம்மத்தியை பண்ணின பாவத்திலேயும் போகக் கடவாராகவும்

ஸ்வதத்தாம் பரதத்தாம் வாயோக ஹரேத் வசுந்த்ராம் ஷஷ்டி
வர்ஷ சகஸ்ராணி விஷ்டாயாம் ஜாயதே க்ருமி :

ஸ்வதத் தாதிகம் புண்யம் பரதத்தானு பாலனம்
பரதத் தாப ஹாரேண ஸ்வதத்தம் நிஷ்பலம் பவேது:

இந்த இரு தான சுலோகங்களின் பொருள்:

''தான் அளித்ததையோ அல்லது பிறர் கொடுத்ததையோ ஒருவன் கைப்பற்றக் கூடாது. அவ்வாறு தரப்பட்ட நிலத்தைக் கைப்பற்றுகிறவன் அறுபதினாயிரம் ஆண்டுகள் இவ்வுலகில் புழுவாய்ப் பிறந்து உழல்வான்''.

''தானே அறம் செய்வதை விடப் பிறர் கொடுத்ததைக் காத்தல் பன்மடங்கு சிறந்த நல்வினையாகும். பிறர் அளித்தவைகளைக் கவர்ந்து கொண்டால் தான் கொடுக்கும் கொடையும் பயனற்றதாக ஆகிவிடும்''.

## 9.

*இடம்* : பழனி, சுப்பிரமணியர் கோயில் கருவறை வடக்குச் சுவர்

*காலம்* : உம்மத்தூர்த் தலைவர் வீரநஞ்சண உடையார்; ருத்துரோத்காரி தை 20 ஆம் நாள்: கி.பி. 1503

*செய்தி* : வைகாவூர் நாட்டுக் கலயன்புத்தூர் சபையைச் சேர்ந்த பெரிய பெருமாள் நம்பி திருவாழி ஆழ்வார் என்பவர் பல இடங்களில் உள்ள தன் நிலங்களை அமுதுபடிக்குக் கொடையாக அளித்தார்.

9. தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள், தொகுதி 5, எண் 285 : கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1956, எண் 300.

## கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீமன் மகாமண்டலேசுவரன் அரி
2. ராய விபாடன் பாஷைக்குத் தப்புவராயரு கண்
3. டன் ஸ்ரீ வீரநஞ்சண உடையார்க்கு செல்லாநின்
4. ற ருதிரோற்காரி வருஷத்து தைய் மாதம் 20 தேதி
5. பூர்வபக்ஷத்து வெள்ளிக்கிழமையும் ரே
6. வதையும் பஞ்சமியும் பெற்ற நாள் நாயினார் இளை
7. ய நாயினார்க்கு அமுதுபடிக்கு வைய்காவூர் நா
8. ட்டு கலையன்புத்தூரில் சபையாரில் பெரிய
9. பெருமாள் நம்பி திருவாழி ஆழ்வாரேந் என் க
10. ாணி ஆட்சி ஆன நிலத்தில் வடக்கு கார்
11. நிலத்தில் கொருஞ்செய் நிலம் அரைமாவும் குசப்
12. பாழிநிலம் ஒரு மாவும் பன்றிபள்ளம் நிலம் அரை
13. மாவும் இதன் தெற்கு தடி ஒன்று நிலம் காணியு
14. ம் பன்றிபள்ளம் அரைமாவுக்கு வடக்கு தடி ஒன்
15. று நிலம் காணி முன்திரிகையும் இதன் வடக்கு
16. தடி ஒன்று நிலம் அரைக்காணி முந்திரிகையும்
17. ஒரு பூ நிலத்தில் புளியஞ்செய் நிலம் ஒரு மாவும் இதன் தெ
19. ற்கு தடி நாலு நிலம் மாகாணி அரைக்காணி முன்
20. திரிகையும் தெற்கில் குளத்தில் போ......நிலவழி அ
21. ரை மாவுக்கு கிழக்கு தடி ஒன்று தடி ஒன்று நிலம்

## 10.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : கேரள மன்னன் கோ வீரநாரண அதிசய சோழதேவரின் ஆட்சியாண்டு 31.

செய்தி : கோறஞ் சோழனான கவறை மாணிக்கச் செட்டி என்பான் கோறன் விழுமியானுக்காக அளித்த ஒரு கொடை குறிக்கப்படுகிறது.

10. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905 எண் 706 (வட்டெழுத்து)

## கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீமன் கோவீரநாரண அதிசய சோழ தேவர்க்கு திருவெழுத்தி*
2. *ட்டுச் செல்லாநின்ற யாண்டு முப்பத்தொன்றாவது கோறன்*
3. *விழுமியானுக்கு தர்ம்மாத்யமாக கோறஞ் சோழனான க*
4. *வறை மாணிக்க செட்டி விட்ட...............*

இதன் கீழ் 11ஆம் நூற்றாண்டு எழுத்தமைதியில்

''உகவையும் சில்வரியும்

ராகவும் இந்நிலமும் மா நெல்''

என எழுதப்பட்டுள்ளது. மாணிக்கசெட்டி விட்ட நிலமாக இருக்கலாம்.

### 11.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : வீரநாரண வீரகேரளரின் எட்டாம் ஆட்சியாண்டு (இரண்டாமாண்டின் எதிர் ஆறாமாண்டு)

செய்தி : குளத்தில் தூம்பு (மடை) அமைத்த விபரமும், அனுத்திரப் பல்லவரையன் என்பான் பெற்ற கொடையும் குறிக்கப்படுகிறது.

## கல்வெட்டு

1. *வீரநாரணர் வீர (கேரளர்க்கு) யாண்டு இரண்டு எதிர் ஆறு இவ்வாண்டு வை (காவூர் நாட்டு) ........*
2. *........ற்றாணப் பெருமக்கள்) பெருங்குள வாய்க்கீழ் பெரும் தூம்புண்ண......*
3. *ய.......ர்......ட்டில்....இயை......ள் கய்யிடை அ.........இக்கால்*
4. *..........(கா)ப்பியன் அனுத்திரப் பல்லவரையனுக்கு கோதைமங்கலத்து திருவிராவூர் அம.....*
5. *ன்று தானபடைவுரி .........து..........நீரோட்டிக் குடுத்தான் அமரபுஜங்கற்கு கள்ளி மங்கலை*

11. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 707 (வட்டெழுத்து)

இதன் கீழ் 11ஆம் நூற்றாண்டு எழுத்தமைதியில்

"(கோ)க்கண்டனேன் அறுமா வட்டத்தோமும் அழியாரா
காவநல் அறு மாவட்டம்"

என எழுதப்பட்டுள்ளது.

## 12.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : வீர நாரண அதிசய சோழனின் 31ஆம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : பெயரைத் தவிர ஏனைய பகுதிகள் அழிந்து விட்டன.

### கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீகோ வீரநாரண அதிசய
2. சோழதேவர்க்குத் திருவெழுத்திட்டுச்
3. செல்லாநின்ற யாண்டு முப்பத்
4. தொன்றாவது.....

## 13.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : வீரகேரள அமரபுயங்கபன்மரின் இருபத்து மூன்றாம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : நரையனூர் நாட்டுப் பராந்தகம் ஊரைச் சேர்ந்த அப்பிபகைச்சி என்பவள் நந்தா விளக்கு எரிக்க பத்துப் பால்பசு கொடை கொடுத்தாள்.

### கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீகோ வீரகேரள அமரபுயங்கவன்மர்க்குத் திருவெழுத்திட்டுச் செல்லாநின்ற
2. யாண்டு இருபத்து மூன்று இவ்வாண்டு ஆவணித் திங்கள் நரையனூர் நாட்டு பராந்தகத்
3. திருந்துவாழும் அப்பிய்பகைச்சி வய்யாவிநாட்டுப் பிரம்மதேய திருவிராவூர் மகா
4. தேவர்க்கு ஒரு திருநொந்தா விளக்குக்குப் பத்து பாற்பசு விட்டாள் அப்பி பகைச்சி

12. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை, 1905 எண் 708 (வட்டெழுத்து)

13. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 709 (வட்டெழுத்து)

## 14.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : கேரள அதிராசராசஸ்ரீராசராசதேவரின் நான்காம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : கேரள அரசனின் மனைவி நம்பிராட்டியார் கண்ணன் உடையநங்கை யான வில்லவன் கிழானடிகள் ஒரு கலனே முக்குறுணி விதைப்பாடு நிலம் வாங்கி நந்தா விளக்கு எரிக்க 24 கழஞ்சு பொன் கொடையாகக் கொடுத்தாள்.

### கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கேரள அதிராஜராஜஸ்ரீராஜராஜ தேவர்க்கு யாண்டு நாலாவது ......... அதிஜய சோழனான அதிராஜராஜ தேவர் நம்பிராட்*
2. *டியார் கண்ணன் உடை(ய) நங்கையான வில்லவன் கிழானடி(கள்) நொந்தா விளக்கொன்று இதுக்கு வைத்த நில நிமந்தமா*
3. *வது ஆ(ய)க்குடி சோழன் சோழன் மன்றாட்டுக் காணி வீரநாராய(ணன்)........ல விதை கலனே முக்குறுணிக்கு இருபத்து நாற்கழஞ்சு பொந்...*

*(இதன் கீழ் மற்றொரு கல்வெட்டு உள்ளது)*

1. *ஆளுடையார் திருவராற் பரமேசுரமுடையார் கோயில்....*
2. *மத்திக்குத் திருவமுதுக்கு நானாழியும் ஆளுடைய ந(ாயனார்)*
3. *ற்றொரு கலனே முக்குறுணியு மிச்சந்திக்குச் சந்திராதி....*
4. *நெல்லு நூற்று நாற்கலனே இருதூணிப் பதக்கும் விட்.....*

## 15.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : வீரகேரள அதிராசராச தேவரின் 40ஆம் ஆட்சியாண்டு (இருபத்திரண் டாவதின் எதிர் 18ஆம் ஆட்சியாண்டு)

செய்தி : திருவரால் பரமேசுவரர் கோயிலில் மாசி மகாமகத் திருநாள் கொண்டாட 9 கழஞ்சு பொன் கொடுத்த விபரமும், அளிக்கும் நெல் விபரமும் விரிவாகக் கூறப்பட்டுள்ளது.

---

14. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 710

15. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 711

## கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோவீரகேரள அதிராஜராஜதேவர்க்கு திருவெழுத்திட்டுச் செல்லா நின்ற திருநல்லியாண்டு ௨௨ ஆவதின் எதிராமாண்டு பதிநெட்டாவது வையாவிநாட்டு பிரமமாராய .......... சத்துருகால

2. நல்லூர் ஊரோம் தீட்டிட்டுக்கொடுத்த பரிசாவது திருவரால் பரமேசுவரர் கோயிலில் திருச்சுற்று மாளிகை ஆயிரவர் தர்மமாகச் செ(ய்)விக்கிற கோதை மங்கலமான மடிகட்டளத்திருக்கும் வெள்ளாளன் வீரநாராயநான மூலபலத்து படைவளவநான செம்பியன் காமிண்டனான தியா

3. க விடங்கப் பிச்சன் பக்கல் சத்துருகால நல்லூர் ஊரோம் கொண்ட பொன் ஒன்பதின் கழஞ்சே காலும் இவ்வாட்டை மாசி மகாமகத்து நாள் இப்பொன் ஒன்பதின் கழஞ்சே காலும் ஆளுடையார் கோயிலில் சிரீ மாயேசுரர் கையில் .......... த்துக்கொ.........

4. மான கும்மைநிலம் அ...ங்கிருத மேருவாய்க் கீழ் அணையின் வாய்த் தொ....க் கோட்டைப்புளிக் காடேறு வேற்கீழ் தென்னன்தவிடனான சேனாமநாட்டுச் செட்டி நெல் விதை கலமும் பிரமசோமக்க வாய்க் கீழ் சாத்தன் ஏறனான அதிசய சோழத் தமிழ வேளான் உழிச்சில் பொழி கலமும் செல்

5. வநாந காலிங்கராயன் ஆறுமா வட்டம் தடிநெல் நெல் விதை கலம் இதனுள் இரு தூணியும் பள்ளக்கவர்க்கீழ் பேர்த்திகண்டன் ஆறுமா வட்டம் ஒன்றினால் நெல் விதை கலநெல் தூணிப்பதக்கில் கலமும் ஆக நெல் விதை முக்கலனே இருதூணியும் மாசி மகம் கழித்த மிற்றை நாள் பூசத் திருநாள் இந்நிலம் முக்கலனே இரு தூணியும் வி(லை)

6. க்கு விற்று விலை செய்து கல்வெட்டிக் குடுத்தோம் சத்துருகால நல்லூரோம் திருவிரால் பரமேசுவரர்க்கு இந்நிலத்தால் வந்த கடமையு மஞ்சாடியு மிறுத்து முற்றூட்டு உண்பாராகவும் நிலக்கலப்பு நீர்க்கலப்பு கொள்ளப் பெறாதாகவும் நிலம் முற்றூட்டும் தேவர்க்கு .........

## 16.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் வடக்குச்சுவர்

காலம் : சடையவர்மன் சீவல்லப தேவரின் காலம்

செய்தி : கோயிலுக்கு 25 மா நிலம் கொடையாகக் கொடுத்த விபரம் கூறப் படுகிறது.

.................................................................................

16. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905 எண் 712.

## கல்வெட்டு

[பகுதி 1]

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோச்சடபன்மரான திரிபுவனச் சக்கரவர்த்திகள் ஸ்ரீ வல தேவ(ர்க்கு)...

2. ஆக நிலம் 25 இன்னிலம் இருபத்தஞ்சு மாவுக்கும் எங்களுக்கு தேவர் புரவிலே க..........

3. (செம்)பிலும் சிலையிலும் வெட்டிக்கொள்க. சந்திராதித்யவரை செல்வதாக....

4. பெரு.........மாள் எழுத்து இவை ஆண்ட பெருமாள் எழுத்து இப்படி..........

[பகுதி 2]

1. லி இட்ட வீரபாண்டியன் மன்னறையில் நிலம் 20

2. ஊரோமும் ஊர்கள் ஊரோமும் இன்னிலம் இருபது

3. எழுத்து இவை பெரிய பெருமாள் நம்பி எழுத்து

[பகுதி 3]

1. கா பிரம்மராயர் எழுத்து இவை வீரசோழ பிரம்மராயர் எழுத்து இவை வீரபாண்டியச் சக்கரவர்த்திகள் எழுத்து இவை அழகிய (பெருமாள்)

2. அருளிச் செயல்படிக்கு இவை உலகு தொழ நின்றார் எழுத்து உ

தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள் இரண்டாம் தொகுதியில் 917 ஆம் எண்ணில் பக்கம் 850-851ல் இக்கல்வெட்டு பதிப்பிக்கப்பட்டுள்ளது. மெக்கன்சியின் ஆவணங்களிலிருந்து (டி.3255) பதிப்பிக்கப்பட்டுள்ளது. இப்பதிப்பிலும் கல்வெட்டு தொடர்ச்சியாக இல்லை.

Record with many gaps, of the Pandya King Jatavarman alias Tribuvana chakravartin Srivallaba seems to register the gift of some land to the temple mentions Kodaimangalam.

சொஸ்திஸ்ரீ கோச்சடபன்மரான திரிபுவனச் சக்கரவர்த்திகள் ஸ்ரீவலதேவர்க்கு....... திட்ட......... வீரபாண்டியன் மன்னறையில் 5-யை வைகாவூர் னாட்டு ஸ்ரீமங்கல ஊரோம் ஊர்கள் ஊரோமும் யின்னாட்டு கோதைமங்கலத்து சபையாருக்கும் 1/2 ஆக நிலம் யின்னிலம் யிருபத்தஞ்சு மாவுக்கும் எங்களுக்கு தேவர் புரவிலே ஊரோமும் ஊர்கள் ஊரோமும் யின்னிலம் யிருபத்தஞ்சு மாவுக்கு இவ்வூர்ப் புரவிலே கழித்துக் குடுத்து புறவு அரைமா அரைக்காணி கிழம்மகால யின்னிலம் அரை மாவிலும்....... சிலையிலும் வெட்டிக் கொள்ளுக. சந்திராதித்தவர்வரை செல்வதாக..... யார் எழுத்து. யிவை பெரிய பெருமாள் நம்பி எழுத்து

காலிங்கராயன் எழுத்து இவை வீரசோழ பூபாலராயன் எழுத்து இவை வீரபாண்டியச் சக்கரவர்த்தி எழுத்து. இவை அழகிய பெருமாள் எழுத்து இவை ஆண்டிப் பெருமாள் எழுத்து....யிப்படி அருளிச் செயல்படிக்கு யிவை உலகு தொழ நின்றார் எழுத்து.

## 17.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : வீரகேரள அமரபுயங்கவர்மனின் 28ஆம் ஆட்சியாண்டு (இருபத்தி ரண்டாவதின் எதிர் ஆறாம் ஆட்சியாண்டு)

செய்தி : வீரகேரளச் சதுர்வேதிமங்கலத்துச் சபையார் புறங்கரம்பை நாட்டு காக்கமுடையான் மூர்த்தி ஆச்சனிடம் 20 கழஞ்சு பொன் பெற்று நிலம் விற்றுக் கொடுத்தது கூறப்படுகிறது.

### கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோ வீரகேரள அமரயுயங்கவன்மர்க்குத் திருவெழுத்திட்டுச் செல்லாநின்ற யாண்டு இ*
2. *ருபத்திரண்டாமாண்டின் எதிராமாண்டு ஆனித்திங்கள் வீரகேரள சதுர்வேதிமங்*
3. *கலத்து சபையோம் புறங்கரம்பை நாட்டு காட்டகமுடையான் மூர்த்தி ஆச்சன் ஆ....*
4. *துளை நிறை யிருபதின் கழஞ்சு பொன் கொண்டோம். சபையோம் பராந்தூர்....டாக சந்திராதி*
5. *த்யர் உள்ளளவும் முற்றூட்டித்த நிலம் பராந்தூர் வைரவாய்க்கால் கொம்.....*
6. *ஒன்றும் விற்றுக்குடுத்தோம் சபையோம் சுந்தரசோழ மாயிலட்டிக்கு*
7. *திருவரால் ஊர் ஸ்ரீகோயிலில் மூலபலத்தார் சுந்தரத்தோளுடையார் காத்து....*
8. *கீழ் எல்லை மாம்மொழிக்கு மேற்கும் தென்னெல்லை பெருவாய்க் காலுக்கு*
9. *மேட்டுக்கு ஓடின கவருக்குக் கிழக்கும் வடவெல்லை திடலுக்குத் தெற்கும்*

## 18.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : வீரநாரண வீரகேரளரின் ஆட்சியாண்டு 29

செய்தி : சேவகன் தேவாதிராசனுக்காக மூலபல எழுநூற்றுக் கொற்றவாளாரிட மிருந்து ஊரார் கழஞ்சு பொன் பெற்றது கூறப்படுகிறது.

---

17. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 713 (வட்டெழுத்து)

18. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 714 (வட்டெழுத்து)

## கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோ வீரநாரண வீரகேரளர்க்குச் செல்லாநின்ற யாண்டு இருபத்தொ

2. ன்பதாமாண்டு மூலபல எழுநூற்றுக் கொற்றவாளாரிடமிருந்து ஊரா....

3. ற் சேவகன் தேவாதிராசனைச் சாத்தி ஊட்ட விட்ட பொன் கழஞ்சு

### 19.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : கேரள வீரநாராயணரின் ஆட்சியாண்டு 6

செய்தி : வேசாலிப்பாடி வடகரை அருவாளநாட்டவர் ஒருவர் தான் பிறந்த ஆயில்ய நட்சத்திரத்தன்று கொடை கொடுத்த விபரம் கூறப்படுகிறது.

## கல்வெட்டு

1. கோ வீரநாராயணற்குச் செல்லாநின்ற யாண்டு ஆறு

2. இவ்வாண்டு வேசாலிப்பாடி வடகரை அருவாளநாடு அன்னுவா....அ.....

3. கோன் திருவராவூர் மகாதேவ படாரற்கு தான்பிறந்த நாள் ஆயில்யத்து......

### 20.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : வீரகேரள அமரபுயங்கனின் ஆட்சிக்காலம்

செய்தி : திருஅமிர்துக்கு நெல் கொடுத்த விபரம் கூறப்படுகிறது.

## கல்வெட்டு

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ வீரகேரள அமரபுஜங்கவர்மற்கு செல்லாநின்ற யாண்டு.......... களும் அண்டநாட்டு சே

...................................................................................

19. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 715 (வட்டெழுத்து)

20. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, 716 (வட்டெழுத்து)

2. *லூர் ஸ்ரீ கோயிலைச் ......... திருவமிர்து நெல்லூட்டுவதாகவும் இக்கலமுண்ணும்படியால் ஓரொத்தர்க்கு ஓரோ படி நெல்*

3. *........டாவது இவ்வூர்ப் பற்றுகள் மா.....ம் ஆண்டு.......பள்ளம் நிலத்திரு பதக்கு நெல் விளைஉம் இக்குளத்தின் கீழ் நடுவில்*

4. *வே....பா.....க்காற்ற......ஒன்றும்.........டுகள் முனெழுகல வரை நெல் விளையுமாக ஏற்றி.........சந்திராதித்த*

5. *வல் உண்பதாக வைச்சுக் குடுத்தோம்.......... கோதைமங்கலம் ......... இக்கலம் ஒருநாளும் முட்டாமல்..........*

இக்கல்வெட்டுக்குக் கீழ் ''ஸ்வஸ்திஸ்ரீகோப்பரகேசரி'' என்ற சொல் மட்டும் வெட்டப் பட்டுள்ளது.

## 21.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : பரகேசரி வீரசோழன் காலம்

செய்தி : க்ஷேத்திரபாலப் பிள்ளையார் திருஅமுதுக்கு நெல் கொடுத்த விபரம் கூறப்படுகிறது (பைரவர்).

### கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோப்பரகேசரிபன்மரான திரிபுவனச் சக்கரவர்த்திகள் கொங்கிரண்டு மொன்றாக ஆண்ட பெருமாள் வீரசோழ தேவர்க்குத் திருவெழுத்திட்டுச் செல்லாநின்ற திருநல்லியாண்டு ............*

2. *(சோ)ழதேவர் விட்டபடிக்குத் திருமுகப்படி கோனேரின்மை கொண்டான் வைகாவிநாட்டு ஆளுடையார் திருவரால் பரமேசுவரமுடையார் கோயிலில் தேவகன்மிகளுக்கு..............*

3. *க்ஷேத்திரபாலப் பிள்ளையார்க்கு அமுதுபடி அரிசி இருநாழியும் ஆகத் திருவமுதரிசி குறுணிக்கு விஞ்சனமுட்பட ஒன்று மூன்றாக்கி நாளொன்றுக்கு நெல்லு முக்குறுணி................................................................................................................*

21. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 717

## 22.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : வீரநாரண அதிசய சோழர் காலம்

செய்தி : வைகாவிநாட்டுச் சபை, பாம்புணிக் கூற்றம் மட்டும் குறிக்கப்படுகிறது.

### கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோ வீரநாரண அதிசய சோழர் ........... வைகாவி நாட்டுச் சபையார் .......... தேவர் பாம்புணி .............*
2. *........... கால ..........*

## 23.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : கோ வீரநாரணர் காலம், ஆட்சியாண்டு 19

செய்தி : கோதை மங்கலம் பெருங்குளம், வாய், தூம்பு குறிக்கப்படுகிறது

### கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோ வீரநாரண .......... செல்லாநின்ற யாண்டு பத்தொன்பது இவ்வாண்டு..............*
2. *கழஞ்சும் ........பொன்.....யார் கோதைமங்கலத்து பெருங்குளவாய்க் கீழ் பெருந்தூம்புண்ண .......முல்லை*
3. *பரிசாவது ...........கோதைமங்கலத்துச் சபையார்...........களுந்திருவராலூர் தேவர் ............*

## 24.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் தெற்குச்சுவர்

காலம் : வீரநாரண அதிசய சோழதேவரின் கல்வெட்டு

செய்தி : பெயரைத் தவிர வேறு எல்லாப் பகுதிகளும் அழிந்து விட்டது

22. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905 எண் 718 (வட்டெழுத்து)
23. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 719 (வட்டெழுத்து)
24. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை 1905, எண் 720 (வட்டெழுத்து)

## கல்வெட்டு

1. *ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோவீரநாரணஅதிசய*
2. *சோழதேவர்க்குத் திருவெழுத்*
3. *திட்டுச் செல்லாநின்ற யாண்டு........*

## 25.

இடம் : பழனி, பெரியாவுடையார் கோயில் மேற்குச்சுவர்

காலம் : கோனேரின்மை கொண்டானின் 28ஆம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : இக்கோயில் சுப்பிரமணியப் பிள்ளையாரை நல்லம்மை என்பவர் எழுந் தருளச் செய்தார். விக்கிரம பாண்டியக் கங்கநாராயணச் சக்கரவர்த்திகள் என்பவர் நாச்சியாரை (வள்ளி, தெய்வானை) எழுந்தருளச் செய்தார். இப்படிமங்களுக்குத் திரு அமுதுபடி, சாத்துப்படி உள்ளிட்ட வெஞ்ச னத்துக்குப் பாழாகக் கிடந்த நிலத்தைத் திருத்தி 5 மா நிலத்தைக் குடிநீங்காத் தேவதான இறையிலியாகச் செய்து வழிபாடு செய்வித்த விபரம் கூறப்படுகிறது.

## கல்வெட்டு

*ஸ்வஸ்திஸ்ரீ திரிபுவனச் சக்கரவர்த்தி கோனேரிமேல் கொண்டான் வைகாவூர் நாட்டு கோதை மங்கலமான எல்லாசோழ சதுர்வேத மங்கலத்து சபையார்க்கும் ஊரார்க்கும் தங்களூர் உடையார் இருவிரால் பரமேசுவரமுடைய நாயனார் கோயிலில் நல்லம்மை எழுந்தருளுவித்த சுப்பிரமணியப் பிள்ளையாருக்கும், விக்கிரம பாண்டிய கங்க நாராயணச் சக்கரவர்த்திகள் எழுந்தருளுவித்த நாச்சியார்க்கும் அமுதுபடி சாத்துப்படி உள்ளிட்ட வெஞ்சனத்துக்கு தங்களூர்ப் பற்றிலும், பாட்டப் பற்றிலும் இருபத்தியேழாவது வரையும் பயிரேத்தி காடு பாழான நிலத்திலே இருபத்தெட்டாவது ஆடிமாத முதல் அஞ்சுமா நிலம் திருத்தலாமிடத்தே திருத்திக் குடிநீங்காத் தேவதானமாக பயிர் செய்து கொண்டு யின்னிலத்துக்கு வரும் கடமை குடிமை அந்தராயம் இறைபுரவு சித்தாயம் எலவை உகவை காணிக்கை மற்றும் எப்பேர்ப்பட்டவைகளும் குடிநீங்காத் தேவதான இறையிலியாகத் குடுத்தோம். இப்படிக்கு யிவ்வோலை பிடிபாடாகக் கட்டிக் கொண்டு சந்திராதித்தர் வரைக்கும் செல்வதாகக் கல்லிலும் செம்பிலும் வெட்டிக் கொள்வார்களாகவும்.*

........................................................................................................

25. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை, 1905 எண் 721

## 26.

இடம் : பழனி, லட்சுமிநாராயணப் பெருமாள் கோயில்

காலம் : சுந்தரபாண்டியனின் 16ஆம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : அரசன் பெயரில் ஏற்படுத்திய அவனிவேந்தராமன் சந்திக்கு ஆயக்குடிப் பற்றில் உள்ள அடியார்க்கு நல்லான் குளத்தூரை மானியமாக விட்ட செய்தி கூறப்படுகிறது.

### கல்வெட்டு

*ஸ்வஸ்திஸ்ரீ அருளிச் செயல் வைகாவூர் நாட்டுப் பழனியில் நாயினார் லட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் புறவற விண்ணகரப் பெருமாள் கோயிலில் ஸ்ரீவைஷ்ணவர்க்கும் நம்பிமாருக்கும் யின்னாயனாருக்கும் அவனிவேந்தராமன் சந்திக்கு அமுதுபடி சாத்துப்படி உள்ளிட்ட வெஞ்சனத்துக்கு விட்ட யின்னாட்டில் ஆயக்குடிப் பற்றில் அடியார்க்கு நல்லான் குளத்தூர்க்கு எல்லையாவது மேற்பாற்கெல்லையாவது கல்லிச்சி பாறைக்கு கிழக்கு வடபாற்கெல்லை அமறம்பூண்டி திருச்சிற்றம்பல நல்லூர் எல்லைக்கு மேற்கு தென்பாற்கெல்லை யிந்த அடியார்க்கு நல்லான் குளத்து நீர்கோவைக்கு வடக்கும் யின்னான் கெல்லைக்குட்பட்ட நத்தம் நத்தக்கால்வாய் நஞ்சை புஞ்சை மேல்நோக்கிய மரம் கீணோக்கிய கிணறும் மற்றும் யின்னான்கெல்லைக்குள்பட்டது அய்யனறும்.... 15 ஆவதின் எதிராமாண்டு*

## 27.

இடம் : பழனி, லட்சுமிநாராயணப் பெருமாள் கோயில் வடக்குச் சுவர்

காலம் : சடையவர்மன் சுந்தரபாண்டியனின் 15ஆம் ஆட்சியாண்டு

செய்தி : தென்வகை அய்யங்கார்கள் கொடுத்த கொடை குறிக்கப்படுகிறது

### கல்வெட்டு

*ஸ்வஸ்திஸ்ரீ கோச்சடைபன்மரான திரிபுவனச் சக்கரவர்த்திகளுக்கு யாண்டு 15ஆவது தென்வகை அய்யங்காரோம்....... ஊராட்சி.......நாட்டு ........... பழனியில் ........நாட்டு நாயனார் லட்சுமி நாராயணப் பெருமாள் கோயில் நம்பிமார்க்கும் தோப்பு.........*

---

26. தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள் தொகுதி 2, எண் 914.

27. தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள், தொகுதி 2, எண் 915

## 28.

இடம் : முத்துக்குமாரசுவாமி கோயில் மண்டபம்

காலம் : கி.பி. 15 ஆம் நூற்றாண்டு

செய்தி : முருகன் புகழ்மொழிகள் வெட்டப்பட்டுள்ளன

### கல்வெட்டு

*தேவர் சிறை மீட்டவன்*

*கொங்கு தேசாதிபன்*

## 29.

இடம் : மாரியம்மன்கோயில் முன்பு கிடக்கும் கல்

காலம் : 12.04.1767

செய்தி : இளையாத்தங்குடி ஏழுநகரத்தார் சார்பாக பழனியப்பர் திருநாள் மண்டபப்படிக்காக கேரளசிங்க வளநாட்டு நேமம் ஆன குலசேகர புரம் இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சன் செட்டியார் மகன் குமரப்பன் செட்டியார் முன்னின்று 30 கால் மண்டபம் கட்டிய செய்தி கூறப்படு கிறது (ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - 2 இதனோடு தொடர்புடையது).

### கல்வெட்டு

1. *சாலிவாகன சகாப்தம் 1688*
2. *க்கு கலிசகாப்தம் 4868க்கு*
3. *ச்செல்லாநின்ற சறுவசித்தி வருசம் சித்திரை மாதம் 2 தேதி*
4. *சதுர்தெசியும் நாயிற்றுக்கிழமை அத்த நக்ஷ*
5. *த்திரத்துக்குச் சுபநாமயோகமுந்*
6. *தைதுலவாகரணமும் பெத்த சுபதினத்தில்*
7. *பழனிப்பட்டணத்தில் பழனியப்பருக்கு திருநாள் மண்*

28. தென்னிந்தியக் கோயில் சாசனங்கள் தொகுதி 2, எண் 916

8. டபப்படி மாரியம்மன் கோயில் முன்பதாக நடை மண்டபம்

9. இளையாத்தைகுடி யேளுநகரத்தார் உபயம் முப்பதுகால் ம

10. ண்டபம் கேரளசிங்க வளநாடான நேமமான குலசே

11. கரபுரத்தில் தேனாறுபாயும் இளநலமுடையான் குப்

12. பா பிச்ச செட்டியார் குமாரன் குமரப்பன் வந்துநின்று

13. முடிப்பிச்சது. பழனியப்பருக்கும் மாரியம்மாளுக்கும்

14. யேளு நகரத்தாருக்கும் குமரப்பன் நித்தம் சதா

15. சேருவை உ யிதுவும் மெய்யப்பன் சதா சேருவை உ

.................................................................................................................................

அறப்பட்டயங்களில் இம்மண்டபம் தண்ணீர்பந்தல் என்று குறிக்கப்படுகிறது. இப்போது மண்டபம் இல்லை.

❂❂❂

# செப்பேடு பட்டயங்கள்

பழங்காலத்தில் எழுதுவதற்கு உலோகங்களையும் பயன்படுத்தி வந்தனர். பொன், வெள்ளி, வெண்கலம், செம்பு, இரும்பு, ஈயம் முதலிய பல உலோகங்கள் எழுதப் பயன் பட்டாலும் செம்பின் பயன்பாடே அதிகமாகும்.

செம்பினால் எழுதப்பட்டவைகளைப் பட்டயம், தாமிரப்பட்டயம், செப்பேடு, செப்புப்பட்டயம், தாமிரசாசனம் எனப் பல்வேறு பெயர்களில் அழைப்பர். வடமொழியில் ''பட்டிகா'' என்பர். அதற்குப் பொருள் பட்டயம் என்பதாகும். கொங்கு நாட்டுத் தலைவர் கட்கு ''பட்டயம்'' அளித்து அவர்கட்கு அதிகாரம் கொடுத்த காரணத்தால் அவர்கள் ''பட்டயக்காரர்'' எனப்பட்டனர். பின் அச்சொல் ''பட்டக்காரர்'' எனக் கூறப்பட்டது.

பெருந்துறைச் செப்பேட்டில் ''இந்தப் பட்டயம் எழுதினவன் பெருந்துறைக் காணியாட்சி வெங்குளூறு சித்த கொல்லனாசாரி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. காலிங்கராயன் தொடர்பான செப்பேட்டில் ''ஆனைமலை காளியண்ணன் கையில் அம்மன் சாதனப் பட்டயம் கொடுத்தது'' என்று காணப்படுகிறது.

எழுத வேண்டிய அளவுக்குச் செப்பேட்டைத் தயார் செய்து தட்டிச் சமம் ஆக்கிச் சதுரமாகவோ, நீளமாகவோ வெட்டி அதில் எழுத வேண்டிய செய்திகளை எழுதுவர். முதலில் செப்பேட்டுச் செய்தி ஓலையில்தான் எழுதப்பெறும். பின் சிறியதாயின் கோயில் சுவர்களிலும், பின் உரியவர்கள் அதனைப் பாதுகாக்கச் செப்பேட்டிலும் பொறித்து அவர்கட்கு அளிப்பர். பல கல்வெட்டுகளில் ''இந்த ஓலை பிடிபாடாகக் கொண்டு கல்லிலும் செம்பிலும் வெட்டிக் கொள்ளுக'' என்று காணப்படுகிறது. இதுவரை தமிழ்நாட்டில் 650 செப்பேடுகள் கண்டறியப்பட்டுள்ளன.

செப்பேடுகள் வைத்திருக்கும் பலருக்கு அவை கூறும் தகவல் என்னவென்று தெரிவதில்லை. பலர் அவற்றில் ஏதோ புதையல் இரகசியம் உள்ளதென நம்புகின்றனர். சிலர் அந்தச் செப்பேட்டைப் பிறரிடம் காட்டினால் கோயில், நிலம், சொத்து இவற்றின் மீதிலான தங்கள் உரிமை பறிபோய்விடும் என்று செப்பேட்டைக் காட்ட மறுக்கின்றனர். மற்றும் சிலர் செப்பேடுகளின் மதிப்புத் தெரியாமல் உலோக எடை விலைக்குப் பழைய பாத்திர வியாபாரிகளிடம் விற்றுவிடுகின்றனர். அண்மையில் கி.பி. 7ஆம் நூற்றாண்டைச் சேர்ந்த

பாண்டிய மரபின் முதல் செப்பேடு பழைய பாத்திரக் கடையில் இருந்து மீட்கப்பட்டது. செப்பேடுகளைப் பானையில் போட்டு பூமிக்கு அடியில் அல்லது சுவர் இடையில் வைப்பது பண்டைய வழக்கம். தென்னிலைச் செப்பேட்டில் ''பட்டயம் மூணு மூத்தாந்தாழியில் இட்டு சிங்காதனக் கல்லுக்கடியில் வச்சிருக்குது'' என்ற தொடர் காணப்படுகிறது.

பழனித் தலம் பற்றிய பனிரண்டு செப்பேடுகளும், செப்பேடுகளோடு ஒத்த வரலாற்று முக்கியத்துவம் வாய்ந்த சில ஓலைப்பட்டயங்களும், காகித ஆவணங்களும் உள்ளன.

இராமநாதபுரம் சேதுபதி, புதுக்கோட்டை தொண்டைமான் அரசர் செப்பேடுகள் இத்தொகுப்பில் சேர்க்கப்பட்டுள்ளன. சோழன் பூர்வ பட்டயம், பழனி மகா ஸ்தலக் கைபீது, பாணிபாத்திர உடையார் ஆவணம் ஆகியவை மெக்கன்சி தொகுப்பில் இருந்து பெறப் பட்டவை. ரங்கராயர் அளித்த கொடைச் செப்பேடு ஒன்று. மற்ற செப்பேடுகள், ஆவணங்கள் வீரமுடியாளர், தேவமார், யாதவர், ஆசாரிகள், வேட்கோவர், முத்தரையர், தேவேந்திரப் பள்ளர், தேவாங்கர், நகரத்தார் ஆகியவர்களின் சமூக ஆவணங்கள் ஆகும். இச்செப்பேடுகள் பற்றிய செய்திகள் அவற்றின் தொடக்கத்தில் விரிவாகக் கூறப்பட்டுள்ளன.

இவற்றில் சேதுபதி, தொண்டைமான் செப்பேடுகள், தஞ்சாவூர் தமிழ்ப் பல்கலைக் கழகச் சார்பில் இந்நூல் தொகுப்பாசிரியரால் பதிப்பிக்கப்பட்டுள்ளன. யாதவர் சத்திரச் செப்பேட்டைக் கல்வெட்டு இதழில் சு. இராசகோபால் பதிப்பித்துள்ளார். தேவேந்திரப் பள்ளர் செப்பேட்டை முனைவர் குருசாமி சித்தர் ''மள்ளர் மலர்'' இதழில் பதிப்பித்துள்ளார். சோழன் பூர்வ பட்டயம் தமிழக அரசு பழஞ்சுவடி நூலக வாயிலாகக் கோவைகிழார் சி.எம். இராமச்சந்திரஞ் செட்டியார் பதிப்பித்துள்ளார். நகரத்தார் அறப்பட்டயங்களை முனைவர் வ.சுப. மாணிக்கம் பதிப்பித்துள்ளார். காரைக்குடி பேராசிரியர் திருமதி. வள்ளி ஆய்வு செய்து நூல் வெளியிட்டுள்ளார். ஏனைய ஆவணங்கள் முதல் முறையாக இங்கு வெளியிடப்படுகின்றன.

ஐக்கிய அமெரிக்க நாட்டு நியூயார்க் நகரில் உள்ள மெட்ரோபாலிட்டன் அருங்காட்சி யகத்தில் உள்ள பாண்டிய வேளாளர் செப்பேட்டுப் புகைப்படத்தைக் கொங்கு ஆர்வலர் திரு பொன். தீபங்கர் பெற்றுத் தந்தார்.

தேவமார் மடத்துப் பட்டயத்தை மேலப்பனையூர் கரு. இராசேந்திரனும், அஞ்சுசாதியார் செப்பேட்டு நகலை முனைவர் இரா. பூங்குன்றனும் அளித்தனர். அனைவருக்கும் என் நன்றி உரியதாகுக.

❋❋❋

# செப்பேடு பட்டயங்கள்

# 1. வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர் பட்டயம்

ஆறு ஆறு, நூறு ஊர், எட்டு மங்கலம், பன்னிரண்டு பள்ளி அமைந்துள்ள வைகாபுரி நாட்டுக்கு அதிபர் வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர். அவர் கி.பி. 1632 ஆம் ஆண்டு பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியின் ஆறுகாலப் பூசைக்கும், திருவிழா உற்சவங் களுக்கும், விசேட தினங்களுக்குமாக ஏழு ஊர்களைக் கொடையாகக் கொடுத்தார். பழனியூர், கோதைமங்கலம், கலிக்கநாயக்கன்பட்டி, தட்டான்குளம், சிவகிரிப்பட்டி, மந்தைக்குளம், கோவிலம்மாபட்டி என்பவை அந்த ஏழு ஊர்களாகும். இந்த ஏழு ஊர்களின் வருவாய் முழுவதும் பழனி தேவஸ்தானத்துக்கு அளிக்கப்பட்டது.

பழனியில் உள்ள கந்தசாமி ஆசாரி என்பவர் இந்தப் பட்டயத்தை எழுதியுள்ளார்.

## பட்டயம்

ஸ்வஸ்திஸ்ரீ ராஜாதிராஜன், ராஜமார்த்தாண்டன், ராஜகாண்டீபன், நவபூமியும் நவதீர்த்தமும் கண்ட கோசலாதிபன், பழனிக் குமாரன் பாதமறவாதவன், குருபூசை சிவபூசை மகேஸ்வரபூசை தவறாத மண்டலேஸ்வரன், கண்டன் காளத்தியார் பங்கில் களங்குளான் ஞானத்தைப்பெற்று நாட்டமுற்றிருப்போன், சேஷகிரிஆழ்வார் பாதமறவாதவன், காமாக்ஷியம்மன் ஏகாம்பரநாதர் அன்புகூர்ந்திருந்தவன், அண்ணாமலையார் உண்ணாமுலை உமைபாதம் மறவாதவன், கண்ணாரக் கயிலை கைலாசநாதர் வேத பெரியநாயகி பாத மறவாதவன், வாகையந்தார் மார்பன், கொற்றமேலான், குருகுலத்தரசன், எட்டுத்திக்கும் அலங்காரகண்டன், தண்டையிடு மாசாரியார் மிண்டன், சாமத்துரோகர் கண்டன், விருது கட்டாரிச் சாளுவராயன்,

எச்சிலிட்டு முத்திபெற்ற கண்ணப்ப கோத்திரத்தான், விருது சின்னத்தை பெரிய பந்தை வெட்டாறு துண்டாய் வெட்டி விருதிட்டவன், எழுபவித்துர்க்கம் கொண்ட அதிக பராக்கிரமமுள்ளவன், முன்னணிசு பின்னணிசு முன்சல்லி பின்சல்லி பகல்பந்தமுள்ள பராக்ரமதீரன், மன்னர் மன்னர் பொருந்திடும் புலிக்கொடி புலிதண்டை வீர கிங்கிணி திசைவிருது மிகவிருது பஞ்சவர்ணப்பாவாடை சிறுகம்பிளி கயிர் கண்டகோடாலி, நிலைக்கண்ணாடி, நவமுகத்தீவட்டி, சிங்கமுகத்தீவட்டியுள்ளவன், வாழரசர் மணவாளன்

சோழரசர் குலைகாரன், சிவனை அர்ச்சித்து சிவலிங்கதெரிசனமும் சிவராத்திரி பலனும் பெற்றவன், மறைபுக்கார் காவலன், கெடிமன்னர் காலாந்தகன், அனந்தமன்னியர் ஆச்சிரமம் ஆசாரியான், சிவ சைவ சிவசுப்ரமண்யர் பாதசேகரன், ஆராறு நூரூறு அஷ்டமங்கலம் ஈராறு பள்ளி சூழ்ந்த வைகாபுரி நாட்டுக்கதிபன் ஸ்ரீமது இம்முடிப்பட்டம் வேலாயுத சின்னோப நாயக்கர் அவர்கள் சாலிவாகன சகாப்தம் 1555, கலியுக சகாப்தம், 4733, ஆங்கிரச வருஷம் தை-ம் 10ந் தேதி சோமவாரமும் பூர்வபக்ஷம் சப்தமியும் அஸ்வதி நக்ஷத்திரமும் சுபநாம யோகமும் பத்தலவாகரணமும் பெற்ற சுபதினத்தில் தாம்பூரச் சாசனப் பட்டயம் பிரப்பிவைத்தபடி தாம்பூர சாசனமாவது

ஸ்ரீபழனிமலை வேலாயுத சுவாமிக்கு ஆறுகால கட்டளைக்கும், திருவிழா உற்சவாதி களுக்கும், விசேட தினங்களுக்கும் தேவஸ்தானம் ஸ்தானிகாள் முதலான பேர்களுக்கும் விட்ட தேவஸ்தான கிராமங்களுக்கு விபரம்: 1. பழனியூர், 2. கோதைமங்கலம், 3. கலிக்க நாயக்கன்பட்டி, 4. தட்டான்குளம், 5. சிவகிரிப்பட்டி, 6. மந்தைக்குளம், 7. கோவிலம்மாபட்டி இந்த ஏழு கிராமத்திலும் இருக்கப்பட்ட நஞ்சை, புஞ்சை, மாவிடை மரவிடை, நிதி நிட்சேபங்கள் முதலானதும் விட்டு, தேவஸ்தானம் திருப்பணிக்கு சுவாமிக்கு வரப்பட்ட உண்டிகையும் விட்டிருப்பதால், இந்தத் தர்மசாசனப் பட்டயத்தை ஸ்ரீபுலிப்பாணி பாத்திர சுவாமி அவர்கள் கையிலே கொடுத்து இந்த தர்மம் புத்திர கோத்திரமாக நடந்துவரும்படிக்கு கட்டளையிட்டிருப்பதால் இந்த தர்மம் சந்திராதித்தாள் உள்ள வரைக்கும், புல்லும் பூமியும் உள்ளவரைக்கும், கல்லும் காவேரியும் உள்ளவரைக்கும் நடந்துவரும்படிக்கு கட்டளையிட்டிருப்பதினாலே, இந்த தர்மத்திற்கு வாக்கு சகாயம், மனச் சகாயம், சரீரசகாயம், அர்த்தசகாயம் பண்ணின பேர்களுக்கு காசியிலே கெங்கைக் கரையிலே கோடிசிவலிங்க பிரதிஷ்டை செய்த பூசாபலத்தைப் பெறுவார்களாகவும், இந்த தர்மத்திற்கு யாதாமொருவர் விகாதம் பண்ணினபேர்கள் கெங்கைக் கரையிலே காராம்பசுவைக்கொன்ற தோஷத்தில் போவார்களாகவும், இந்தப்பட்டயம் எழுதின நன்மை பழனியிலிருக்கும் கந்தசாமி ஆசாரி.

❂❂❂

# உ. தொண்டைமான் செப்பேடு

இச்செப்பேட்டை மைய அரசுத் தொல்பொருள் அளவீட்டுத் துறையின் கல்வெட்டுப் பிரிவினர் படி எடுத்துள்ளனர் (எண் 22, ஆண்டு 1918).

புதுக்கோட்டையை ஆட்சி புரிந்த விஜய ரகுநாதத் தொண்டைமான் பழனியில் ஒருமடம் கட்டி அதில் பல்வேறு அறச்செயல்கள் நடைபெற அளித்த கொடைகளை இச் செப்பேடு விளக்குகிறது.

முதற்கண் கவிதையில் தொடங்கும் இச்செப்பேடு முருகன் புகழ், உலகத்தோற்றம், தொண்டைமான் அரசர் பெருமை இவைகளை உயர்வு நவிற்சியுடன் கூறுகிறது.

1766 ஆம் ஆண்டு சனவரி மாதம் பழனியில் உள்ள பாளையக்காரர், உயர் அலுவலர்கள், கோயில் நிர்வாகிகள் முன்னிலையில் மல்லிகார்ச்சுன உடையார் மகன் சுப்பிரமணிய உடையார் என்பவருக்குச் செப்பேடு அளிக்கப்பட்டுள்ளது. பல்வேறு திருவிழாக்களில் மடத்தில் செய்ய வேண்டிய பணிகள் விவரிக்கப்பட்டுள்ளன. வையாபுரி ஏந்தல் என்னும் ஊர் மடத்திற்குக் கொடையாக அளிக்கப்பட்டது.

மகேசுவர பூசை அளிப்பதுடன், தண்ணீர்ப்பந்தல் ஏற்படுத்தி உப்பு, ஊறுகாய், நீராகாரம் அளிக்கப்பட்டுள்ளது. பிள்ளைக்குப் பால், தலைக்கு எண்ணெய் இலவசமாக அளிக்குமாறு ஏற்பாடு செய்யப்பட்டது. டபீர் வெங்கட்டராயருக்கு இவைகளைக் குறைவற நிறைவேற்ற ஆணை வழங்கப்பட்டது.

## செப்பேடு

*விநாயகர்* *கணபதி துணை* *மயில்மீது முருகன்*

*வையக நீடுக மாமழை மன்னுக*
*மெய்வி ரும்பிய வன்பர் விளங்குக*
*சைவ நன்னெறி தான்றழைத் தோங்குக*
*தெய்வ வெண்டிரு நீறு சிறக்கவே.*

கருணைபொழி திருமுகங்க ளாறும் வாழி
கரகமல பன்னிருகை வேலும் வாழி
இருசரண மென்றலைமே னாளு மோங்க
இந்துரவிக் கப்பாலு மினிது வாழி
அருள்பரவி அமரர்சிறை மீட்டே யாண்ட
ஆறிரண்டு திருநயனத் தழகும் வாழி
மருவணிபைங் கடப்பந்தார் மார்பும் வாழி
மயில்பரிசே வற்கொடியும் வாழி வாழி.

அடைந்தவர் துணைவா வாழி அடியவர்க் கெளியாய் வாழி
மடந்தைதன் மைந்தா வாழி மாதவன் மருகா வாழி
திடம்புனை வேலா வாழி தேவரா ருயிரே வாழி
படந்தபோ ரசுரர் கூற்றம் பரமனே வாழி வாழி.

ஸ்ரீபுவனதகன பரமேசுவர குமாரன், அமரர் சிறை மீட்ட தேவாதி தேவன், தெய்வலோக நாயகன், கோகனகனைச் சரசமாடி குட்டிக் குடிமியை நெட்டைப் போக்கி கோல பிரமபதங் கொடுத்த குமார கம்பீரன். கொக்காரவறையாளி, கொற்ற றாவுத்தன், வக்கிரமிடும் அவுணேசர் வட்ட நீரொப்ப உக்கிர மயிலேறிவரு முத்தண்ட தீரன், பக்கரைப் பகட்டரக்கர் பட்டிடக் களத்தில் கொக்கரித்துடல் கிழித்த குக்குடக் கொடிக் குமரன், கூளி கொட்டக் கூகை பசாசுகள் தொக்க நிறத்த தளமொற்ற சூரன் மாளுவதற்கு வடவனல் போலெழுந்த வடிவேலெடுத்த சேவக தீரன், அசுர கொலைகாரன், அமராபதி காவலன், தோடு செறி காதினன், தோகை மயில்வாகனன், சீதரன் திருமருகன்,

சிவசுப்பிரமணியன், சண்டப் பிரசண்டன், வண்டர்க்கொரு மிண்டன், ஆறாறு நூரூறு அஸ்ட்டமங்கல யாவினங்குடி பழனிக் கதிபன், பன்றிமலை பூம்பறை பழநிமலை காவலன், இடும்பமலை யென்குற பளனியிலங்கும் வைகாவூர் நாட்டுக் கதிபன், பத்திப்பிரியன், பக்தவற்சலன், பன்றிமலை முதற் பல பூதரத்துக்கும் தேன்பொழி சோலை சிவகிரியி லுறைவோன், பார்வதி புத்திர சிவசுத கண கணபதி விக்கின விநாயக தேவசகோதரன், எல்லாத் தேவர்க்கு வல்லவன், ஸ்ரீபழனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் திருவுளப்படிக்கி வீரவாகுதேவர் குனிப்பாடல் அகிலண்டமுஞ் செலவழிந்து மற்றண்டமுஞ் சண்ட வங்கிகொண்டுலகினும் பரும்பர மிறந்துபோ யொருவனன்றியே யொழிய அந்த நாள் மலரயன் சிரங்கர் கபாலமாய் மாலவன் சடஞ்சூலமீது கொண்டிலகு சிங்கவாள் தலைவனென கையால் இடமதாகவே நடமதாடினார், அனந்தன் அற்புதன் தமந்தன் தரிசனன் தண்மயன் பின்னியன் பின்னாகன் ஐதன் மைதன் மணிரன் மணிரணன் விசுவாசன் விசுக்கிராதன்

அலங்கிருதன் கிரேதன் திரேதன் துவாபுரன் கலியுகன் ஆக யுகம் பதினெட்டுக்கு மேல் ஆகாயமே சம்புவாகி ஆகாயமே பொருளாகி நின்றபடியினாலே,

பராபரமாகிய பரமேஸ்வரன் தராதலம் படைக்கத் தானினைந்தருளி அனந்தமென்னும் யுகத்திலே ஆகாயத்திலே வாயு பிறந்து, வாயுவில் அக்கினி பிறந்து, அக்கினியில் அப்புப் பிறந்து, அப்புவில் பிர்திவி பிறந்து, பிர்திவியாகிய பூலோகத்தில் ஸ்வர்க்காதி லோகமாகிய மகாமேரு தோன்றி, மகாமேருவின் மேல் பரமாகாயம் தோன்றி, பரமாகாயத்தினால் பஞ்சமுகந் தோன்றியது. இதற்கு வேதஞ் சாட்சி. சத்தியோசாத முகமாவது பிரதிவி. இதற்கு தெய்வம் பிரமதேவன், வாமதேவ முகமாவது அப்பு. இதற்கு தெய்வம் விஷ்ணு. அகோர முகமாவது தேயு. இதற்கு தெய்வம் உருத்திரன், தற்புருட முகமாவது வாயு. இதற்கு தெய்வம் மயேஸ்வரன். ஈஸ்வரமுகமாவது ஆகாயம். இதற்கு தெய்வம் சதாசிவன்.

இனி பஞ்சவருணமாவது பிரமா சிவப்பு வருணம், விஷ்ணு பச்சைநீல வருணம், உருத்திரன் மாணிக்க வருணம், மயேஸ்வரன் புகை வருணம், சதாசிவன் பவழ வருணம். இதற்கு சாட்சி திருமந்திர மாவிகையென்றறியவும், அனந்தனென்னும் யுகத்திலே ஆதி நாராயணனாலே பிரமா பிறந்தான். தமந்தனென்னும் யுகத்திலே பிரமாவினாலே வேதங்கள் பிறந்தன. தரிசனனென்னும் யுகத்திலே வேதங்களாலே தேவேந்திரன் பிறந்தான். தன்மய னென்னும் யுகத்திலே தேவேந்திரனாலே சந்திரா சூரியர்கள் பிறந்தார்கள். பின்னியனென் னும் யுகத்திலே சந்திர சூரியர்களாலே நவக்கிரகாதிகள் பிறந்தார்கள். பின்னாகனென்னும் யுகத்திலே நவக்கிரகாதிகளாலே சப்த்த மேகங்கள் பிறந்தன. ஐதனென்னும் யுகத்திலே சப்த்த மேகங்களாலே நவமேகங்கள் பிறந்தன. நவ மேகங்களாலே மழை பிறந்தது. மைதனெனும் யுகத்திலே மழையினாலே பதினெட்டுவகைத் தானியங்களும் பிறந்தன. பதினெட்டுவகைத் தானியங்களாலே யானை முதல் எறும்பீறாக எண்பத்துநான்கு ஜீவ ஜந்துக்கள் பிறந்தன. மணிரனென்னும் யுகத்திலே பிரம்ம க்ஷத்திரிய வைஸ்ய சூத்திரரென்னும் நான்கு சாதிகளும் பிறந்தன. ஆதிருத்திரனே பிராமணன் விஷ்ணுவே க்ஷத்திரியன் பிரமாவே வசியன் தேவேந்திரனே சூத்திரன் மணிரணனென்னும் யுகத்திலே பதினெட்டு வகைத் தானியங்களாலே பதினெட்டுச் சாதிமுகம் பிறந்தது.

ஆகையினாலே இவைகளுக்குப் போக போக்கியங்களை அறிவிக்க ஆறு தரிசனம் உற்பவித்து இந்த ஆறு தரிசனமும் எப்படியெனில், சுப்பிரமணியசுவாமி ஆறுமுகங்களுக்குத் திருமேனியொன்றாய் நின்ற தன்மைபோல் இந்த ஆறு தரிசனங்களாலே தீர்த்தங்கள் பிறந்தன. விசுவாசனென்னும் யுகத்திலே தீர்த்தங்களினாலே தர்க்கங்கள் பிறந்தன விசுக்கிறாதனென்னும் யுகத்திலே புண்ணிய பாவங்களினாலே தானதருமங்கள் பிறந்தன. திரேதனென்னும் யுகத்திலே போக போக்கியங்களினாலே சுக துக்கம் பிறந்தன. துவாபுர

னென்னும் யுகத்திலே சுக துக்கங்களினாலே ஜனன மரணமுண்டாயிற்று. கலியுகனென்னும் யுகத்திலே ஜனன மரணங்களினாலே சத்தியாசத்திய முண்டாயிற்று. சத்தியாசத்திய முண்டாகிய பூலோகத்துக் கதிபதியாகிய ராஜாதிராஜன் ராஜபரமேஸ்வரன் ராஜமாத்தண்டன் ராஜகெம்பீரன ராஜகுலோத்துங்கன் ராஜராஜேந்திரனாகிய தரணி விளங்குபவன் விருது கட்டாரிச் சாளுவராயன் மரவு காவலன் அசுபதி கெஜபதி ஆரியர் நரபதி நவகோடி நாராயணன் வங்களர் சிங்களர் சீனகர் சோனகர் ஆரியர் பப்பரர் ஒட்டியர் மதங்கர் மாளுவர் மறவர் மலையாளர் கொங்கர் கலிங்கர் கர்நாடர் துலுக்கர் மராட்டியர் மராடர் என்னபட்ட பதினெண் பூமியும் ஏழு தீவும் சூழ்ந்த நரலோகப் பெருந்தீவின் நரபதியாகிய பூலோகபுரந்தரன் பூருவ பக்ஷிம தக்ஷண உத்தர சப்த்த சமுத்திர உத்தம நிலத்தில்

ஸ்ரீவீர சிம்மாசனத்தில் எழுபத்தேழு பாளையமுங் கொண்டு துலுக்காணியமுங் கொண்டு தொலையாத கம்பம் போட்டு துஷ்ட நிக்கிரக சிட்ட பரிபாலனமுஞ் செய்து ஸ்ரீவிஜைய நகரத்தில் பிரதாபேஸ்வரனாகிய வீரசிம்மாசனத்திலெழுந்தருளி மகாராசஸ்ரீ புக்கரராயர், பிரபுடதேவமகாராயர், ஹரிசிங்கு சாம்புவராயர், கபிலேஸ்வரராயர், டில்லீஸ்வரராயர், ராம பாணராயர், நரசிங்கராயர், வீரவசந்தராயர், புருஷோத்தமராயர், மல்லிகார்ஜுனராயர், மகா தேவராயர், ஸ்ரீரெங்கதேவராயர், ஆனைகொந்தி வெங்கடபதிராயர், ஸ்ரீராமராயர், எறதிம்ம ராயர், சிக்கராயர் இவர்கள் பிர்திவிராச்சிய பரிபாலனம் பண்ணி அருளா நின்று ஓதியுணர்ந்து உலகமுழுதுமோர் குடைக்கீழாண்டு வேதவொலியும் விழாவறா வீதியும் அந்தணர் கூட்டமும் ஆகம சாலையும் சைவ நெறியும் தபோதனர் விலாசமும் அமைத்து இது முதலான பலவித நன்மையும் அசையா மணிகட்டி பதினெண் ஆயுதத் தொழில் நிறைவேற்றி அல்லவை கடிந்து நல்லவை நாட்டி அறிவையறிந்து கலி மெலியக் குடிகள் தலைப்ப செங்கோல் செலுத்தி அறத்திற்கு தர்மரைப் போலவும், தளத்தில் இராமரைப் போலவும், வில்லுக்கு விசையனைப் போலவும், மல்லுக்கு பீமனைப் போலவும், பரிக்கு நகுலனைப் போலவும், கரிக்கு தேவேந்திரனை போலவும், கொடைக்குக் கர்ணனைப் போலவும், சாஸ்திரத்திற்கு சகாதேவனைப் போலவும், அழகில் அனங்கனைப் போலவும், பொருமைக்குப் பூமாதேவியைப் போலவும்,

இப்படிக்கு துஸ்ட்ட நிக்கரகம் சிஸ்ட்ட பரிபாலினஞ்செய்து அருபத்திநாலு கிரி துருக்கத்திற்கும், அன்பத்தாறு வனதுருக்கத்திற்கும், முப்பத்தாறு ஜல துருக்கத்திற்கும், இருநூற்றிருபத்து நான்கு கணவாய்க்கும், முப்பத்திரண்டு மன்னியருக்கும், எழுபத்திரண்டு பாளையக்காரருக்கும் அதிபதியாகி பிரதிவிராச்சியபரிபாலினஞ் செய்து அருளாநின்ற காலத்தில் ராய ராணுவ காரியத்திற்கு கர்த்தராகிய மகுட மன்மத சுகுட சுந்தரன் வீர துஸ்ட்ட நெட்டூர கோலாகல விகடமிடு மறுவலர்கள் மகுடமுடி நிறுசூரண வீர தீர வகோரமும் முந் சொல்லிய முத்தமிழ் வினோதன் தவநெறியுள்ளவன் சத்திய வாசகன் சிவநெறி தழைப்ப

திருநீறுமிட்டவன் உச்சித போஜன் கச்சியிலதிபன் நாயக்கர், விசுவப்ப நாயக்கர், குமார கிருஷ்ணப்ப நாயக்கர், முத்துக் கிருஷ்ண நாயக்கர், கஸ்தூரி றெங்கப்ப நாயக்கர், முத்து ரெகுநாத நாயக்கர், முத்து வீர கிருஷ்ணம நாயக்கர், முத்து ரெகுநாத கிருஷ்ணப்ப நாயக்கர், வீர கிருஷ்ணப்ப நாயக்கர், திருமலை நாயக்கர் நான்மாடக் கூடலில் வீற்றிருந்தருளி விஜய செங்கோல் செலுத்து நாளில்,

ஆறிலொன்று கடமை கொண்டு அருள் பெருக வன்பு கூர்ந்து முப்பத்திரண்டறங்களும் வழுவாது நடாத்தி வராநின்ற சுபஸ்ரீமன் விஜயாப்புதய சாலிவாகன சகாப்த்தம் 1687 கலியுக சகாப்த்தம் 4866ல் நிகழாநின்ற பார்த்திப வருசம் தை மாதம் 4 தேதி சுக்கிர வாரமுஞ் சுக்கில பக்ஷ பஞ்சமியும் உத்தர நக்ஷத்திரமு அமிர்தயோகமு பாலவாகரணமு கூடிய சுபதினத்தில் வைகாவூர் நாட்டு ஷண்முக நதி தீரவாசமாகிய பழனிமலைமீ தாறுகாலமும் பூசை கொண்டருளிய சொரூப பரிபூரணச் சச்சிதாநந்த பரப்பிரம மூர்த்தியாகிய பாலசுப்பிரமணிய சுவாமியின் சன்னதி முன்பதாய் ஸ்தானீகம் சின்னோப நாயக்கர், வேலத் தவராஜ பண்டிதர், பழனியப்ப நம்பியார், அறம் வளர்த்த நம்பியார், புலிப்பாணிப் பாத்திரவுடையார், பழனிவேல்க் கவுண்டர், ஸ்தலத்துக் கணக்கு விருமையண்ண பிள்ளை மற்று முண்டாகிய ஸ்தானம் பரிகலத்தார் முன்னிலையில் ராஜாதிராஜன் ராஜபரமேஸ்வரன் ராஜமாத்தண்டன் ராஜகோடரி ராஜகுலாதித்தன் ராஜகெம்பீரன் ராஜராஜேந்திர விந்திரகுல திலகன் ஐராவதாரோகணப் பிரதாப கேசரி வாகைமாலிகைப் புயாசலன் புலிப் பதாகைக் கராம்புயன் பூலோக வீரராக்ஷசன் மறுமன்னிய கண்டன் சோளவளநாடு வராகாரண்ய வளநாடு வடவனங்காட்டாதிபன் அன்பு நாடாள்வான் என்னுங் கனவிருது கட்டாரிச் சாளுவராயன் விருதராச வீரகண்டாமணி காழவோன் ஆயிரங் கோத்திரவாண்மைகள் மிகுந்த புஜபல துரங்கன் மதுர நாடாளும்,

ஸ்ரீராய விஜய ரெகுநாத தொண்டைமானாரவர்கள் பழனிச் சேத்திரவாசியான புலித்தோல் மல்லிகாச்சுன உடையார் குமாரன் சுப்பிரமணிய உடையாருக்கு எழுதுவித்துக் கொடுத்த தாம்பிரசாசன மியாதெனில் வீரபழனிமலை வேலாயுதசுவாமி சந்நிதானத்தில் இகபர சாதகார்த்தமா யனுஷ்டித்துவரும் விசேஷ திருவிழா 3 துவஜாரோகன முதல் 10 நாளைக்கும் நாடோறும் 12 பேர் விழுக்காடு நாள் 10ந்திருவிழா 3க்கு 360 பேர்களுக்கு மஹேஸ்வர பூசை நடப்பிவிப்பதற்கு அமுதுபடி விலை ராஜகோபாலி பொன் 16 றாஷ்றம செலவு ராஜகோபாலி பொன் 4 தண்ணீர்ப்பந்தல் நீர்மோர் உப்பு ஊறுகாய் பொன் 2 பிள்ளைப்பால் தலைக்கெண்ணெய் ராஜகோபாலி பொன் 4, ஆகபொன் 26க்கு நம்மிட ஆஸ்தானத்திலிருந்து கொடுப்புவித்து நடப்பிவித்துக் கொள்வதற்கு சிவகிரிக் கெழுந்து வருகிற கீழ்வீதியில் உத்தர பாரிசத்தில் உண்டாக்கிய மடவாலய தர்மத்துக்கு நீர் இடங்கொடுத்ததற்கும் மேற்படி தர்மபரிபாலன

நிருவாகத்திற்குமாக பிரதி பிரயோஜனமாய் நமது சமஸ்தானத்திலுள்ள நீர்ப் பழனிவடம் உபக்கிராமம் காரைப்பட்டியைச் சாந்த வைகாபுரியேந்தல் மூலம் நன்செயில் செய் 14¼ அடுத்த அமரபத்துப் புதுவயலில் குழி 1000 செய் 21/2 தனிச்சீரான் கொல்லையில் அறுகல விரைப்புரவும் டபீர் வெங்கட்ட ராயருக்கு சமூகத்திலிருந்து நிஜ உத்தரவு கொடுத்து உமக்கு மானியமாக ஜாரி செய்திருப்பதால்,

இது முதல் சந்திராதித்தாள் உள்ளபரியந்தம் மேற்படி தர்மபரிபாலனையைப் பார்த்து மேல்கண்ட மானிய நன்செய் புன்செய் நிலங்களை நீரும் உம்மிட புத்திராள் பௌத்திராளும் பாரம்பரையாய் ஆண்டனுபவித்துக் கொண்டு வருவீர்களாகவுமென்று இந்த தாம்புர சாசனப் பட்டயம் உண்டுசெய்து குடுத்தோம். இந்த தர்மத்துக்கு யாதாமொருவன் இடங் கேடு செய்தால் கெங்கைக் கரையில் காராம்பசுவைக் கொன்ற தோஷத்திலும் மண்ணாசை பொன்னாசை பெண்ணாசை மூன்றையும் இழந்த யோகீஸ்வரரைக் கொன்ற தோஷத்திலும் போவாராகவும். இந்தப் பாதகங்களுக்குட் படாமல் வாக்கு சகாயம் அர்த்த சகாயம் சரீர சகாயம் செய்த பேர்கள் தன கன வஸ்து வாகனங்களும் புத்திர மித்திர களத்திராதிகளும் அஷ்ட்டைஸ்வரியங்களையும் பெற்று இகபர சாதகத்தை யடையும்படி ஸ்ரீ வேலாயுத சுவாமி அனுக்கிரகிப்பார். சிவமயம் உ.

❖❖❖

# 3. சேதுபதி செப்பேடு

இராமநாதபுரத்திலுள்ள தமிழ்நாடு அரசு தொல்லியல்துறை அருங்காட்சியகத்தில் இச்செப்பேடு உள்ளது.

இராமநாதபுரம் அரசர் குமாரமுத்து விசைய ரகுநாத சேதுபதி அவர்கள் (1733-1736) 11.11.1734 அன்று பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் அவர்கட்கு அளித்த கொடையை இச்செப்பேடு விளக்குகிறது.

சேதுபதியவர்கள் பழனியில் திருவிழா நடத்தவும், பூசை செய்யவும் சில கட்டளை களை ஏற்படுத்தினார். தைப்பூசத் திருவிழா முருகன் கோயில்களில் மிகச் சிறப்பாக நடை பெறும். பழனியில் பத்து நாட்கள் அப்போது தேர்த்திருவிழா நடைபெறும். அத்தைப்பூசத் தேர்த் திருவிழாவில் எட்டாம் திருநாள் மண்டகப்படி சிறப்புக் கட்டளை, அபிஷேகம், நைவேதனம், திருமாலை, திருவிளக்கு, நந்தவனம் முதலிய கைங்கரியங்கள் நடத்த பூமிதானம் அளித்தார்.

செம்பி நாட்டில் வைகை நதி தீரத்தில் சேதுபதியின் சேனைக் காணியான கொள்ளனூர், செவ்விருக்கை நாட்டில் சேதுபதியின் கொள்காணியான கெங்கை கொண்டான் ஆகிய இரண்டு ஊர்களையும் பழனிமலைக்குக் கொடையாக அளித்தார். சேதுபதி பழனிமலைக்கு வந்து முருகப் பெருமானை வழிபட்டு, வழிபட்டதன் நினைவாகவே இக்கொடைகளை அளித்திருக்க வேண்டும்.

கொடையாகக் கொடுக்கப்பட்ட இரண்டு ஊர்களுக்கும் பொதுவான எல்லைகள் கூறப்பட்டுள்ளன. பழனிமலைப் பண்டாரத்தின் மகன் முத்துக்குமாரசுவாமி ஓதுவார் இந்தத் தர்மத்தை ஏற்றுப் பராமரித்துத் தொடர்ச்சியாக நடத்த நியமிக்கப்பட்டார்.

தானம் நடத்த வேண்டிய விதிகளைக் கூறுகின்ற இரண்டு சமஸ்கிருத சுலோகங்கள் கிரந்த எழுத்துக்களில் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது. பழனிமலை வேலாயுதசுவாமியார் துணை என்ற வாசகத்துடன் செப்பேடு முடிகிறது.

# செப்பேடு

## முதல் பக்கம்

1. ஸ்வஸ்திஸ்ரீ சாலிவாஹன சகாப்தம் 1656 இதற்கு மேல்ச் செல்லாநி
2. ன்ற ஆனந்த னாம ஸம்வத்ஸரத்து தக்ஷணாயனத்து சரத் ரிதுவாகிய கார்த்திகை
3. மாசத்து அமரபட்சத்து திரியோதெசியும் சோமவாரமும் ஸ்வாதி நட்செத்திரமும் மிதுன
4. லெக்கினமும் சுபயோக சுபகரணமும் பெற்ற புண்ணியகாலங் கூடின சுபதி
5. னத்தில் ஸ்வஸ்தி ஸ்ரீமத் மகாமண்டலேசுரன் ஆரியராயிர தள விபாடன் பாஷைக்கு
6. தப்புவராயிர கண்டன், மூவராயிர கண்டன், கண்டநாடு கொண்டு கொண்டநாடு கொ
7. டாதான், பாண்டிமண்டலத் தாபணாசாரியன், சோழமண்டலப் பிரதிஷ்டாபணா
8. சாரியன், தொண்டமண்டலச் சண்டப் பிறசண்டன், பூறுவ தெட்சண
9. பச்சிம உத்தர சத்த சமுத்திராதிபதி, ஈழமும் கொங்கும் யாட்பாணமும் எம்ம
10. ண்டலமுங் கெசவேட்டை கண்டருளிய ராசாதி ராசன், ராசபரமேசுரன், ராசமா
11. ந்தாண்டன், ராச கெம்பீரம், ராசகுலதிலகன், மன்னற்கு மன்னன், துட்டற்கு துட்டன்,
12. துட்ட நெட்டூரன், அட்டதிக்கு மனோபயங்கரன், கட்டாரி சாளுவன், நவகோடி நாறா
13. யணன், துலுக்கர்தள விபாடன் துலுக்கர் மோகந் தவிர்த்தான், ஒட்டியர் தள
14. விபாடன், ஒட்டியர் மோகந் தவிர்த்தான், மலை கலங்கினும் மனங் கலங்காதான்,
15. நரலோகர் கண்டன், குடைக்குக் கற்ணன், பரிக்கு நகுலன், அறிவுக்ககத்தியன், வி
16. ல்லுக்கு விசையன், சொல்லுக் கரிச்சந்திரன், வாளுக்கு பீமன், தாலிக்குவேலி சமர
17. கோலாகலன், அன்னசத்திர சோமன், அந்தம்பிற கண்டன், அடியார் வேளைக்கா
18. றன், அடைக்கலங் காத்தவன், இளஞ்சிங்கந் தளஞ்சிங்கம், பகைமன்னர் சிங்
19. கம், ஆற்றுப் பாச்சி, கடலிற் பாச்சி, துட்ட நிக்கிறக சிஸ்ட பரிபாலணன், மனுநீதி
20. சோழன், மன்மத சொரூபன், தொண்டியந்துறை காவலன், வீரதண்டை சே
21. மத்தலை விளங்குமிரு தாளினான், இவுளி பாவடி மிதித்தேறுவார் கண்டன், கரு
22. ணா கடாட்சன், ருத்திராட்ச மாலிகாபறணன், சிவபூசா துரந்தரன், சொரிமுத்து வன்னிய

23. ன், குன்றனைய மேருவிற் குன்றா வளைகுணில் பொறித்தவன், தனுக்கோடி காவலன்,

24. ராமனாத சுவாமி, சுப்பிரமணிய சுவாமி பாதாரவிந்த சேகரன், வீரலட்சுமி காந்

25. தன், விசையலட்சுமி சம்பன்னன், காமினி கந்தப்பன், கலை தெரியும் விற்பன்னன்

26. மேவலர் கோளரி, மேவலர்கள் வணங்குமிரு தாளினான், சங்கீத சாயித்திய வி

27. த்தியா வினோதன், பரதநாடகப் பிறவீணன், செம்பி நாடுடையோன், தேவை நகராதி

28. பன், வைய்கை வளநாடன், காவிக் குடையான், அனும கேதனன், பஞ்சவன்ன ரா

29. ய ராவுத்தன், பனுக்குவார் கண்டன், அரச ராவண ராமன், சேதுமூல ரட்சா துரந்தரன்

30. அசுபதி, கெசபதி, நரபதி, சேதுபது, பிறுதிவிராச்சிய பரிபாலனம் பண்ணியருளா

31. நின்ற துகவூர்க் கூத்தத்திற் காத்தூரான குலோத்துங்கசோழ நல்லூற் கீள்பால் விரை

32. யாத கண்டனிலிருக்கும் ராஸ்ரீ தளவாய் சேதுபதி காத்த தேவரவர்கள் வங்கிஷாதி

33. பனாந ராஸ்ரீ இரணிய கெற்பயாஜி ரெகுனாதச் சேதுபதி காத்த தேவரவர்கள் புத்திரன் ராஸ்ரீ இர

34. ணியகெற்பயாஜி குமாரமுத்து விசைய ரெகுநாதன் சேதுபதி காத்த தேவரவர்கள்

35. பளனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு பூதான தாம்பிற சாசன பட்டையம்

36. கொடுத்தபரிசாவது, பளனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் சன்னதியில் விளா

37. பூசை கட்டளைக்கு தைப்பூசம் எட்டாந் திருனாள் மண்டகப்படி சிறப்புக் கட்ட

## இரண்டாம் பக்கம்

38. ளை அபிஷேக நைய்வேதனம் திருமாலை திருவிளக்கு ணந்தவன முதலாகிய கைங்கரி

39. யம் நடப்பிவிச்சு வரச்சொல்லி கட்டளை இட்ட கிறாமமாவது செம்பி நாட்டில் வை

40. கை தீரத்தில் நமது சேனைக் காணியான கொள்ளனூரும், செவ்விருக்கை நாட்டி

41. ல் நமது கொள்காணியான கெங்கை கொண்டானுக்கு எல்கையாவது, நாகாச்சி

42. கண்மாய் உள்வாய் சங்கம்பத்துக்கு மேற்கு, மென்னேந்திக்கும் கள்ளி கோட்

43. டைக்கும் சேது பாதைக்கும் வடக்கு, மெய்யாநேந்தல் புரிக்கு கிழக்கு, வல

44. சைக்கும் பாண்டியூரு எல்கைக்கும் தெற்கு இந்த பெருனான் கெல்கைக் குள்பட்ட

45. கொள்ளனூர் கெங்கை கொண்டானிரண்டு கிராமத்துடனே கூடிய ஏந்தல் பிறவ

46. டை நஞ்சை புஞ்சை மாவடை மரவிடை திட்டு திடல் நிதி நிக்ஷேபம் ஜல

47. தரு பாசாணமென்று சொல்லப்பட்ட சகல சமுதாய பனப்பிறாத்தியும் அம்பலம்

48. காவலளவும் எடைகுடி பள்ளடுமையும் பள்வரி பலவரி கீதாரவரி ஊளியம்

49. கெங்கை கொண்டான் வாணியக்குடி செக்குவரி ஆயம் தீருவை ஊளியபாளயமும்

50. சறுவமானியமா கட்டளையிட்டோம். பளனிமலை பண்டாரத்தின் குமாரர் முத்துக்குமார

51. சுவாமி ஓதுவார் இந்த தற்மம் பரிபாலணம் பண்ணி கொள்வாராகவும். இந்தபடி

52. க்கு புத்திர பவுத்திர பரம்பரை, புல்லும் பூமியும் கல்லுங் காவேரியும் ஆசந்

53. திராதித்தவரைக்கும் ஆண்டு அனுபவித்துக் கொள்ள கடவாராகவும் இ

54. ந்த தற்மத்தை யாதொமொருவர் பரிபாலினம் பண்ணின பேர்கள் கோடி

55. சிவலிங்கப் பிறதிஷ்டையும் கோடி பிறம்ம பிறதிஷ்டையும் கோடி கன்னி

56. காதானம் பண்ணின சுகுற்தத்தை அடைவாராகவும். இந்த தற்மத்துக்கு அகிதம் ப

57. ண்ணின பேர் கங்கைக் கரையிலேயும் சேதுவிலேயும் மாதா பிதாவையும்

58. காராம்பசுவையும் வேதப்பிறாமணனையும் வதை பண்ணின தோஷத்திலே போக க

59. டவராகவும் ஸ்வதத் தாத்வி குணம் புண்யம் பரதத்தாநு பாலநம் பரதத்தா

60. பஹாரேண ஸ்வதத்தம் நிஷ்பலம் பவேத் உ ஸ்வதத்தாம் பரதத்தாம் வாயோ ஹரேக் வ

61. ஸுந்தரா ஷஷ்டிவர்ஷ ஸ்ஹஸ்ராணி விஷ்டாயா ஜாயதே க்ரிமி உ வே

62. லாயுதசுவாமியார் துணை உ.

❋❋❋

# 4. சோழன் பூர்வ பட்டயம்

**சோ**ழமன்னன் கரிகாலன் நீதியுடன் நல்லாட்சி புரியும்போது ஒரு நாள் அரசிளங்குமரன் தெருவில் தேரோட்டிச் செல்கையில் ஒரு கன்றின்மேல் சக்கரம் ஏறியதால் அது இறந்தது. அதற்குத் தண்டனையாகத் தன் மகனைத் தானே தேரோட்டிக் கரிகாலன் கொன்றான். அக்கொலையால் அவனுக்குப் பித்தவெறியும், சட்டை நோயும் பிடித்தது.

காஞ்சி காமாட்சி குறத்தியாக வந்து கொங்கு நாட்டில் மக்களைக் குடியேற்றி, ஆலயங்களைக் கட்டித் திருப்பணி செய்தால் நோய் தீரும், பித்தம் தொலையும் என்று கூறுகிறாள்.

சமய முதலி, கஸ்தூரி ரங்கப்ப செட்டி, சடையப்ப வள்ளல் ஆகியோரை அழைத்துக் கொண்டு கரூர் முதல் முட்டம் வரை ஒவ்வொரு தலமாகச் சென்று காடு வெட்டிப் பேட்டையும் கோட்டையும் கட்டி ஆலயங்களைக் கண்டுபிடித்துத் திருப்பணி செய்து ஊர், கோயில் ஆட்சிக்கு உற்ற மக்களைக் குடியமர்த்துகிறார்கள்.

36 பெரிய ஆலயங்களும், 360 சிறிய ஆலயங்களும் கட்டப்படுகின்றன. கரிகாலன் நலமடைந்து மீண்டும் நல்லாட்சி புரிகின்றான். திருப்பணித் தொடரில் ஐந்தாம் ஆலயமாகக் குறிக்கப்படுவது தென்பழனி என்னும் திருத்தலம், கன்னிகாவனம், திருவாவினன்குடி, சிவமலைக்குமரன்கோயில் ஆகியவை பட்டயத்தில் குறிக்கப்படு கின்றன. தமிழக அரசு பழஞ்சுவடி நூலகத்தில் உள்ள ஏட்டுச் சுவடியை கோவை கிழார் சி.எம். இராமச்சந்திரஞ் செட்டியார் பதிப்பித்துள்ளார் (1950).

## பட்டயம்

*சோழன், சேரன், சமய முதலிக்கும், சடையப்பனுக்கும், கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டிக்கும் பாக்கு வெற்றிலை கொடுத்து வரவழைத்துக் கொண்டு சுப்பிரமணியத் திருவாலயங்கட்டி விளக்கஞ் செய்ய வேணுமென்று வவ்வாணிக்கூடல் நகர்கடந்து கன்னிகாவனத்திற்குப் போனார். கன்னிகாவனத்தில் வேடர் கம்பழத்தவரை விட்டுச் செடி வெட்டி வழி பண்ணுவித்துச் சேரன் பேர்க்கு திருவாவினன்குடி தலத்தில் சிவாசலக் குமரேசருக்கு மேலவாசல் கோவில் கட்டி வைத்துத் தென்பழனி என்கிற ஊரும், கோட்டையும்,*

பேட்டையும், பட்டணமும், நகரமும் கட்டி வைத்தார். சேரமான் பெருமாள் என்னும் சேரன் அதன் பின்பு அன்னாழில் வைய்யாபுரிக் குளமும் கட்டி வைத்தார்.

கட்டி வைத்த பின்பு சோழன் பழனாபுரி நகரமும் கட்டி வைத்துப் பழனாபுரிக் குளமும் வெட்டி வைத்துக் கைலாசநாதருக்கும் பெரியநாயகிக்கும் பழனியப்பருக்கும் கோவிலுங் கட்டி வைத்தார். கட்டி வைத்த பின்பு சேரமாம் பெருமாளென்னும் சேரன் பாலசுப்பிரமணி யருக்குச் சிவகிரி மலை மேல் மேலவாசல் கோவிலும், பாலசுப்பிரமணியர் பேருக்கு வாலசமுத்திரமென்று ஊரும் கட்டி வைத்தார். கட்டி வைத்த பின்பு சமய முதலியும், சடையப்பனும், கத்தூரி ரங்கப்ப செட்டியும் தொண்டை நாடு காஞ்சிபுரத்திலிருந்த பதினெண்சாதி பல குடியும் தருவித்துக் கரிகாலச் சோழன் கட்டி வைத்த பழனாபுரி நகரிலும், சேரமான் பெருமாளென்னும் சேரனும் கட்டி வைத்த தென்பழனி ஊரிலும், அவர் கட்டி வைத்த வாலசமுத்திரத்திலும் பதினெண்சாதி பல குடியும் வைத்து நிகுதி செய்து அதில் உழவு குடியான பல குடிக்கு முதன்மையான வேளாளரில் நல்லியப்பனென்கிற வேளாளனை வைத்துச் செட்டிமைக்கு முதன்மையாகக் கவறை வளைஞரில் கதிர்காம செட்டியை வைத்து அந்தத் தென் பழனிக்கோட்டை, ஊர், நகர், அதிகாரத்திற்கும், வாலசமுத்திர நகர அதிகாரத்திற்கும், இது முதலாகிய வையாபுரி ஊரில் நாடு தேச நகர் அதிகாரத்திற்கும் அதிகாரம் செய்வதற்கு வேடரில் சின்னப்ப மண்ணாடி என்கிறவனை சேரமான் பெருமாளென்னும் சேரன் வைத்தான். கர்ணிகத்திற்குத் திருக்கணக்கரில் திருக்கைவேலழகிய பிள்ளையை வைத்தார் சேரன் பெருமாள்.

வைத்த பின்பு சமய முதலியும் குமார சுப்பிரமணிய பண்டிதரைக் கொண்டு திருவாவினங்குடி ஆலயத்திற்கும், பழனாபுரி ஆலயத்திற்கும், சிவகிரி ஆலயத்திற்கும் இந்த மூவாலயத்திற்கும் புண்ணியாங்கப் பிரதிஷ்டையும் பண்ணி வைத்தார். வைத்த பின்பு சேரன் திருவாவிநன்குடி ஆலயத்திற்கும் சிவகிரியாலயத்திற்கும் விட்ட மானியம் ஆயிரம் பொன் கிராமமும், நூறு பொன் சுங்கத்தீர்வையும், நூறுமிடா நஞ்சை விரைப்பும், நூறு மிடாப் புஞ்சை விரைப்பும் விடுவித்து விட்ட மானியத்திற்குச் சூலக்கல்லும் போடுவித்தார். போடுவித்த பின்பு சேரமான் பெருமாள் சமய முதலிக்கு விட்ட மானியம் திருவாவினன்குடி சிவகிரியாலயத்திற்கு விட்ட மானியத்தில் பத்திலொன்று என்று திருவாவினன்குடி ஆலயத்தில் கல்ச்சாதநம் போடுவித்தார். போடுவித்த பின்பு கரிகாலச் சோழன் பழனாபுரி ஆலயத்திற்கு சேரமான் பெருமாள் என்னும் சேரன் கையில் கைக்கிறைய பூமி வாங்கி விட்ட மானியம் ஐநூறுபொன் கிராமமும், ஐம்பதுபொன் சுங்கத்தீர்வையும் ஐம்பது மிடா நஞ்சை விரைப்பும், ஐம்பது மிடாப் புஞ்சை விரைப்பும் விடுவித்துவிட மானியத்தில் சூலக்கல்ப் போடுவித்தார்.

போடுவித்த பின்பு சமய முதலியாகிறவர் திருவாவினன்குடித்தலம், பழனாபுரித்தலம், சிவகிரித்தலம் இந்த முத்தலம் என்று இனங்கண்டு இந்த மூவாலயத்தையும் ஓர் முகமாய்ச் சேர்த்து அந்த ஆலய ஊழியர்களுக்கு நம்பி முதல் திருவலகு வரைக்கும் ஆள்ப்போடு வித்துத் திருவலகு தண்டிகைச் சீர்பாத ஊழியம் சேர்வைக்குக் கைக்கோள்வரில் நூறு குடியும் பழனாபுரி நகரில் வைத்து அந்த நூறுகுடி கைக்கோள்வரும் முதன்மை நாட்டாண்மைக்குச் சரவண முதலியை வைத்து, நம்பி முதன்மைக்குக் குமாரநம்பியை வைத்து, நாகபாச முதன்மைக்கு வேலாயுத நட்டுவனை வைத்து, தாசி முதன்மைக்கு நல்லமுத்து மயிலாளை வைத்து அந்த மூன்று கோவிலுக்கு விட்ட வரிசை மாணியத்திற்கு மனியங் கணக்குக்கு வேலப்ப முதலியை வைத்து, அவரவர்க்கு ஓலைப் பட்டையமும் பாக்கு வெற்றிலையும் சமய முதலி கைக்கொண்டு கொடுத்து நிகுதி செய்தார். அவர் நிகுதி செய்த பின்பு கரிகாலச் சோழனும் சேரமான் பெருமாளென்னும் சேரனும் சமய முதலிக்கும் குமார சடையப்பனுக்கும் கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டிக்கும் பாக்கு வெற்றிலை கொடுத்துச் சந்தோஷப்படுத்தியிருக்கும் போது அன்னாளில் தென்மதுரை மாநகரத்திலிருக்கும் மீனாட்சி சௌந்திர பாண்டியனாகிறவன் கரிகாலச் சோழனும் சேரமான் பெருமாளென்னும் சேரனும் வந்து பழனி முத்தலமும் கட்டி வைத்தார்களென்கிற சேதி மீனாட்சி சௌந்திர பாண்டியனுக்கு அறிக்கையாய் வரும் தாமும் ஒரு தலம் கட்டி வைக்க வேண்டுமென்று யோசித்துக் கொண்டு தாமும் தமக்குட்பட்ட காரியப்பேருமாகப் புறப்பட்டு பழனாபுரி நகருக்கு வந்து சேரன், சோழனையும், சமய முதலி, சடையப்பன், கத்தூரி ரங்கப்பனையும் வரவழைத்துக் கொண்டு பழனி நகர் கடந்து கொண்டறங்கி வனத்திற்குப் போய் கொண்டறங்கி வனத்தை வேடர் கம்பழத்தவரை விட்டுச் செடி வெட்டி வெளி பண்ணி வைத்து ஆயக்குடி, அமரபாண்டி நகரமும் கோட்டையும், பேட்டையும் கட்டி வைத்துக் கொண்டறங்கி மலை மேல் செடி வெட்டி வழி பண்ணி வைத்து மீனாட்சி சௌந்திர பாண்டியன் பேர்க்குக் கொண்டறங்கி மலை வேலாயுதத்திற்குக் கோவிலும் கட்டி வைத்து இடும்பாபுரிக்குளமும் கட்டி வைத்தார்.

அவர் கட்டி வைத்த பின்பு சமய முதலியும், சடையப்பனும், கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டியும் இம்மூவருமாகப் பதினெண்சாதி பல குடியும் அழைப்பித்து ஆயக்குடி அமரபாண்டி நகரில் வைத்தார்கள். வைத்த பின்பு அதில் உழவு குடி பல குடிக்கும் முதன்மையாக வேளாளரில் நாச்சியப்பனென்கிறவனை சடையப்பன் வைத்தான். அதில் செட்டி முதன்மைக்குக் கவறை வலைஞ்சியரில் தேசிலிங்கனை கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டி வைத்தார். இவர்கள் பின்பு மீனாட்சி சௌந்திர பாண்டியன் ஆயக்குடி அமரபாண்டி நகர் ஊரதிகாரதிற்குச் சின்னப்ப மன்னாடி மைத்துனன் கொண்டப்ப மன்னாடி என்கிற வேடனை வைத்தான். கர்ணிகத்திற்கு அத்தைப் பிள்ளையென்கிற திருக்கணக்கனை சுப்பிரமணிய

பண்டிதரைக் கொண்டு கொண்டறங்கிமலை வேலாயுதற்குப் புண்யாங்கப் பிரதிஷ்டையும் பண்ணி வைத்தார். அவர் பண்ணி வைத்த பின்பு பாண்டியன் சேரன் கையில் கைக்கிறைய பூமி கொண்டு கொண்டறங்கி மலையாலயத்திற்கு விடுவித்த மானியம் ஐந்நூறு பொன் கிராமமும், ஐம்பது பொன் சுங்கத்தீர்வையும், ஐம்பது மிடா விரைப்பு நஞ்செய்யும், ஐம்பது மிடா விரைப்புப் புஞ்செய்யும் விடுவித்தார். விட்ட மான்யத்திற்குச் சூலக்கல் போடுவித்தார்.

போடுவித்த பின்பு சமய முதலிக்கு அந்த ஆலயத்திற்கு விட்ட மானியத்தில் பத்திலொன்று என்று கொண்டறங்கி மலை யாலயத்தில் விட்டு கல்ச்சாகரம் போடுவித்தார். அவர் போடுவித்த பின்பு சமய முதலியும் அந்தக் கொண்டறங்கி மலை யாலய ஊழியத்திற்கு நம்பி முதல் திருவலகு வரைக்கும் ஆள்ப்போடுவித்துத் திருவலகு தண்டிகை சீர்பாத சேர்வை ஊழியத்திற்கு ஐம்பது குடி கைக்கோள்வரும் ஆயக்குடி நகரில் வைத்தார். ஐம்பது கைக்கோள்வர்க்கும் நம்பி முதல் திருவலகு வரைக்கும் முதன்மை நாட்டாண்மைக்குத் திருவம்பல முதலியை வைத்தார். நம்பி முதன்மைக்கு ஞானமூர்த்தி நம்பியை வைத்தார். வைத்து அவரவர்க்கு சமய முதலி கைக்கொண்டு ஓலைப்பட்டயமும் பாக்கு வெற்றிலையும் கொடுத்து நிகுதி செய்தார்.

நிகுதி செய்த பின்பு பாண்டியன் சோழனுக்கும் சேரனுக்கும் சமய முதலி, சடையப்பன், கத்தூரி ரங்கப்பச் செட்டிக்கும் உடுகறை பாக்கு வெற்றிலை கொடுத்துச் சந்தோஷப்படுத்திக் கொண்டு எல்லோருமாகப் புறப்பட்டு ஆயக்குடி அமரபாண்டி நகர் கடந்து பழனாபுரி திருவாவினன்குடித் தலத்தில் சிவாலய தீர்த்தமும் சிவகிரிவாசத்தில் இந்திரநதி, அக்கினிநதி, யமநதி, நிருதிநதி, வருணநதி, வாய்வுநதி, குபேரநதி, ஈசானநதி இது முதலாகிய தெல்லாம் எல்லாரும் தீர்த்தமாடியபின் பச்சைநதி, வரத்துநதி, பாலநதி, கல்லாறு, சொன்னைநதி, சுருளி நதி ஆக இந்த ஆறு நதியும் ஒன்றாய்க் கூடுந்துறையில் சண்முகநதி என்று பேருங் கண்டு எல்லோரு மந்தச் சண்முக நதியில் தீர்த்தமாடி பழனாபுரி கயிலாசநாதர் பெரியநாயகி பழனியப்பர் திருவாவினன்குடி சிவாசலக்குமரேசர் சிவகிரி பாலசுப்பிரமண்யருக்கும் அபிஷேகம் தூப தீபாறாதனை முடிப்பித்து எல்லோரும் அந்த மூவாலயத்தையும் தரிசித்துக் கொண்டு பழனாபுரி நகரில் அரிபூசை, சிவபூசை, குருபூசை, மகேசுவரபூசை, மாது சிவசக்தி பூசையும் செய்வித்துக் கோதானம் வஸ்திரதானம் உத்தமதானமும் மூவர் ராசாக்களும் கொடுத்த பின்பு மீனாட்சி சௌந்திர பாண்டியன் போன பின்பு சேரமாம் பெருமாள் என்னும் சேரன் கரிகாலச் சோழனையும், சமய முதலி சடையப்பன் ரங்கப்பச் செட்டி மற்றுள்ள பேர்களையும் வரவழைத்துக் கொண்டு பழனாபுரி நகர் கடந்து பூம்பறை வனத்துக்குப் போனார்.

❋❋❋

# 5. வீரமுடியாளர் மடத்துச் செப்பேடு

இராமநாதபுரம் சேதுபதிகள் அரண்மனையில் இருந்த செப்பேடு இப்பொழுது இராமநாதபுரம் இராமலிங்கவிலாசம் அரண்மனையில் இயங்கி வரும் தமிழ்நாடு அரசு தொல்லியல் துறையைச் சேர்ந்த அருங்காட்சியத்தில் உள்ளது.

இச்செப்பேடு நான்கு ஏடுகளைக் கொண்டது. 30 செ.மீ. நீளமும், 13 செ.மீ. அகலமும் உடையது. இருபுறமும் பெரிய எழுத்துக்களில் செய்தி பொறிக்கப்பட்டுள்ளது. அழகிய கைப்பிடியுடன் கூடியது. தொடக்கத்தில் சேவல், மயில், வேல் ஆகியவை வரைகோட்டு ஓவியங்களாகத் தீட்டப்பட்டுள்ளன.

திருமலை நாயக்கர் (1623-1659) காலத்துச் செப்பேடு. ஆனால் செப்பேட்டில் 1484 (விகாரி தை 13, திங்கட்கிழமை கலியுகம் 4584) என்று குறிக்கப்பட்டுள்ளது.

முதற்கண் பாடல் வடிவாகவும், உரைநடையிலும் முருகப் பெருமான் புகழ் கூறப்படுகிறது. அடுத்து விசயநகர அரசர்களும், மதுரை நாயக்க அரசர்களும் வரிசையாகக் கூறப்பட்டுள்ளனர். திருமலை நாயக்கர் கூடல் மதுரை மாநகரிலும், உறையூர் சிராப்பள்ளியிலும் வீற்றிருந்து செங்கோல் செலுத்துவதாகக் கூறப்பட்டுள்ளது. திருமலை நாயக்கரின் காரியத்துக்குக் கர்த்தராகப் பழனியில் அதிகாரம் செலுத்திய சின்னோப நாயக்கர் தம் வழியினருடன் குறிக்கப்பட்டுள்ளார்.

ஐம்பத்தாறு தேசத்தில் உள்ள வீரமுடியாளர் பழனியில் தங்களுக்குரிய மடம் ஒன்றைக் கட்ட முற்பட்டனர். சின்னோப நாயக்கர், தவராச பண்டிதர், கயிலாச நம்பியார், கண்டிப்பட்டர் நம்பியார், நல்லாக் குருக்கள், பாணிபாத்திர உடையார், பெரிய விருமை யண்ணபிள்ளை, பழனிக்கவுண்டர், முத்துக் கவுண்டர் ஆகியோர் கூடியுள்ள சபையில் மட தர்மத்துக்காக இச்செப்பேட்டைப் பொறித்தனர்.

அகோர வீர மயேசுவரர் மரபில் வந்த சிதம்பர உடையார் சீடர் அலங்கார பண்டாரம் அவர்களுக்குச் செப்பேடு வழங்கப்பட்டது. வாய்வு மூலையில் (வட கிழக்கு) வயிரவன் சன்னதிக்குத் தெற்காக மடம் அமைக்கப்பட்டது. மடத்திற்கு வந்தவர்களுக்கு உப்பு, ஊறுகாய், நீராகாரம் அளிக்கவும், சுக்கிரவாரக்கட்டளையில் (வெள்ளிக் கிழமைப் பூசை) பனிரண்டு பேர்களுக்கும், சோமவாரக் கட்டளையில் (திங்கட்கிழமைப் பூசை) பனிரண்டு

பேர்களுக்கும், அமாவாசைக் கட்டளையில் ஆறுபேருக்கும் உணவிட ஏற்பாடு செய்யப் பட்டது.

சேர, சோழ, பாண்டிய, தொண்டை மண்டலத்தில் உள்ள வீரமுடியாளர்கள் அனைவரும் குடிக்கு இரண்டு பணமும், திருமண வரியாக மாப்பிள்ளை, பெண் வீட்டுக்கு ஒவ்வொரு பணமும், பிள்ளையார் பூசைக்கு அரைப்பணமும் தவறாமல் கொடுக்க வேண்டும் என்று முடிவு செய்து செப்பேடு எழுதினர்.

வீரபத்திரசுவாமியின் வலது துடையில் பிறந்த வீரமுடியாளர் முன்னோர் பெருமையும் அவர்தம் குடிப்பெருமையும் பலபடப் புகழ்ந்து கூறப்பட்டுள்ளது.

அரசர்கள் வள்ளுவர் மரபு காத்து, முப்பால் மொழிப்படி இன்சொல்லால் இனிதளித்து, அல்லவை கடிந்து, நல்லவை நாட்டிக் குடி தழைக்க ஆறிலொன்று கடமை கொண்டு அசையா மணிகட்டி அரசாண்டனர் என்று கூறப்பட்டுள்ளது.

திருவள்ளுவர் பெயரும், திருக்குறள் பெயரும் கூறப்படுவதுடன் ''இன்சொல்லால் இனிதளித்து'' ''அல்லவை கடிந்து நல்லை நாடி'' என்ற தொடர்களில் திருக்குறள் தாக்கத்தையும் காணுகிறோம். 17-ஆம் நூற்றாண்டுத் தொடக்கத்தில் பழனியில் திருக்குறள் பயின்றுவந்த நிலை இதனால் தெளிவாகிறது. இந்தியத் தொல்லியல் துறை இச்செப் பேட்டைப் படி எடுத்துள்ளனர்.

## செப்பேடு

### முதல் ஏடு – முதல் பக்கம்

1. *ஆறுமுகம் துணை உ சிவம்*
2. *உ வைய்ய நீடுக மாமளை ம*
3. *ண்ணுக மெய் விரும்பிய அன்*
4. *பர் விளங்குக சைய்வ நன்னெ*
5. *றி தான்தளைத் தோங்குக தெ*
6. *ய்வ வெண்திரு நீறு சிறக்கமே*

1. கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை எண் அ147 ஆண்டு 1934
2. கொங்குநாட்டுச் சமுதாய ஆவணங்கள், புலவர் செ. இராசு, தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகம், தஞ்சாவூர் 1991, பக்.290-294.
3. திருமலை நாயக்கர் செப்பேடுகள், நடன காசிநாதன், சு. இராசகோபால், வெ. வேதாசலம், தமிழ்நாடு அரசு தொல்லியல் துறை, 1994, பக். 48-60.

7. வ. கருணைபொழி திருமுகங்க

8. ளாறும் வாழி கரகமல பன்னி

9. ரண்டு கையும் வேலும் வாழி

10. இருசரண மெந்தலைமேல் ந

11. ாழு மோங்க யிந்துரவிக் கப்பா

12. லுமினிது வாழி, அருள்ப

13. ரவி அமரர்சிரை மீட்டே ஆ

14. ண்ட ஆறிரண்டு திருநயனத் த

15. ளகும் வாழி மருவணியும் மை

16. பங்கடப்பந் தாரு மார்பும் வாழி, ம

17. யில்பரிசெஞ் சேவல்க் கொடி

18. யும் வாழி. அடைந்தவர் துணைவ

19. ா வாழி அடியவற்க் கெழியாய்

20. வாழி மடந்தைதன் மைந்தா வ

21. ாழி மாதவன் மருகா வாழி. திடம்

22. புனை வேலா வாழி, தேவராருயிரே

23. ர வாழி படந்தபோ ரசுரர் கூத்த

24. ன் பரமனே வாழி வாழி. ஸ்ரீதிரி

25. புவன தகன பரமேசுபர குமார

26. ன், தேவர்கள் தேவன், தெய்வ

27. லோகநாயன், அகிலாண்ட

28. கோடி விறுமாண்ட நாயகன்,

29. கோகநகனைச் சரசமாடிக் கு

30. ட்டிக் குடிமியை நெட்டை போ

## முதல் ஏடு – பின் பக்கம்

31. க்கி கோல விறும்ம பதங் கொடு

32. த்த குமாரக் கெம்பீரன், கொக்

33. கார வலை கோட்ட றாவுத்தன், வ

34. க்கிறமிடு அசுரேசர் வட்டநீர் டெ

35. ராப்ப உக்கிற மயில்லேறி வரு

36. ம் உத்தண்ட தீரன், பக்கறப் ப

37. கட்ட சுரர்களை பட்டிடர் படைக்க

38. மரத்தில் கொக்கரித் துடல்க் கி

39. ளித்த குக்கிடக் கொடிக் குமாரன்,

40. கூளி கொட்டக் கூகை பசாசுக

41. ள் தொக்க நிறுத்த தழமொத்த சூ

42. ரன் மடிவதற்கு வடிவேலெ

43. டுத்த சேவுகதீரன், மகா முரவோ

44. ங்குங் கொக்கு நாகமுரை வெட்டி

45. விட்ட தேவர் சிரைமீட்ட தேவ

46. ர் சேனாபதி, சிரகினிலென் வ

47. ரிப்பரிய வீசிடு மரகத கலாபன்,

48. மயூர வாகனன், நாரதன் வழத்த

49. வேள்வியில் பிறந்த திருபுரிக்

50. காட்டுத் தகர் வரும் மதியோன், அ

51. கஷ்த்தியற்குச் செந்தமிள்ப் பனு

52. வலு மாறெளுத் துண்மையு

53. ம் ஓதிவித்தவன், தேனுவுக்கு

54. யின்பம் சிறப்பா யழித்தவன், சூ

55. ரியனுக்குப் பதவி தோன்ற யளி

56. த்தவன், வாணிக்கு வாக்கு வரமு

57. ங் கொடுத்தவன், மலைமகள்க்

58. கின்பமும் வாள்வுங் கொடுத்த

59. வன், அசுரர் குலைகாரன், அம

60. ராபதி காவலன், தோடு செரிகா

## இரண்டாவது ஏடு - முன் பக்கம்

61. தினன், தோகைமயில் வாக
62. னன், சீதரன் திருமருகன், சிவ
63. சுப்பிரமண்ணியன், சண்டப்பிற
64. சண்டன், வண்டர்க் கொரு மிண்ட
65. ன், உத்தண்ட குமார யாறாறு நூறாரு
66. யஷ்ட்டமங்கலம் யாவினங்
67. குடி பழனிக் கதிபன், பத்திப் பி
68. றியன், பக்தவற்த்சலன்,
69. பார்பதிபுத்திரன், சிவசுத கணப
70. தி விக்கிண விணாயகன் தெய்வ ச
71. கோதரன், யெல்லா தேவர்களு
72. ம் வல்லர் பிதாவாகிய பழனிவே
73. ல் வேலாயுத சுவாமியார் திருவு
74. ளப்படிக்கு வீரவாகுதேவர் ய
75. ருளிப் பாடல் யித்திரி வீர பழ
76. னிமலை வேலாயுத சுவாமியார் தி
77. ருப்பரம்குன்றம், சீர்அலவாய், ஆவி
78. னங்குடி, ஏரகம், பழமுதிர்சோலை
79. குன்றுதோராடலும் யாக பதியா
80. கிய ஆறு திருப்பதியிலும் எழுந்து
81. யருளி, தில்லை, திருவணாமலை, தி
82. ருக்காளத்திரி, திருத்தனி, திருவே
83. ங்கிடம் திருப்பதியிலும் எழுந்து அ
84. ருளி மகாபூசை கொண்டருளிய நிற்
85. த்திய சுப்பிறமணிய சுவாமிக்கு
86. யுகந்தப் பத்தராகிய மகாமண்ட
87. லேசுரன், அரிய தழவிபாடன், ப

88. ாசைக்குத் தப்புவராய கண்ட

89. ன், மூவராயகண்டன், முத்தமிளரா

90. ய கண்டன், கண்டநாடு கொண்டு கொண்ட

91. நாடு கொடாதவன், மண்டலிகர் க

92. ண்டன், துலுக்க தளவிபாடன், து

93. லுக்கமோகம் தவிள்த்தவன், சே

94. ாழமண்டல பிறதிட்டானாசாரி,

95. பாண்டிமண்டல தாபனாசாரி, சே

96. ர மண்டலத் திசையவுதாரன், ெ

97. தாண்ட மண்டல சண்டப் பி

98. றசண்டன், எம்மண்டலமும் திை

99. ர கொண்டருளிய ராசாதி ராச

100. பரமேசுரன், ராச மாத்தாண்ட

## இரண்டாவது ஏடு - பின் பக்கம்

101. ன், ராசகெம்பீரன், ராசகும

102. ாரன், ராசபிரதாபன் என்னப்பட்ட

103. புகள் பூன்டு யின்சொல்லி யினி

104. தளித்து வள்ளுவர் மரவு காத்து மு

105. ப்பால் மொளியும்படியிக்கு அல்ல

106. வைகடிந்து நல்லவை நாடி க

107. லி மெலியக் குடிதளைக்க ஆறி

108. லொன்று கடமை கொண்டு அசை

109. யா மனிகட்டி யரசாளு நா

110. ளையில் அறத்துக்கு தற்ம்மரை

111. ப் போலவும், பொறுமைக்கு பூம

112. ாதேவியைப் போலவும், குடைக்

113. குக் கர்ணனைப் போலவும்,

114. படைக்கு றாமனைப் போலவும், வி

115. ல்லுக்கு விசையனைப் போல

116. வுஞ், சொல்லுக்கு அரிச்சந்திரா

117. னப் போலவும், கரிக்குத் தேவேந்

118. திரனைப் போலவும், ஒளிக்குக் கதி

119. ரோனைப் போலவும், யளிக்கு சந்

120. திரனைப் போலவும், ஆக்கினைக்கு

121. ச் சுக்கிறீபனைப் போலவும், து

122. ஷ்ட்ட நிறக்கிரக சிஷ்ட்ட பரிபாளிணஞ்

123. செய்து அறுபத்திநாலு பலகிரி

124. துர்க்கத்துக்கும் யம்பத்தாறு வன

125. துற்க்கத்துக்கு முப்பத்தாறு ச

126. லத் துற்க்கத்துக்கு யிரனூத்துப்

127. பதினாலு கணவாய்க்கும் பதிநெட்

128. டு மன்னியருக்கு, எளுபத்தேளு

129. பாளையகாரருக்குந், தெக்ஷணப்பி

130. றபுவென்ன அதிபதியாகி நாவலோ

131. கம் பெருந்தீவில் விசையநகரத்

132. தில் வீரப்பிறதாபேசுரனாகிய வீர

133. சிங்காசனத்தில் எளுந்தருளிய

134. மகாராயர் அரியராயர், பிறதாவ ரு

135. த்திர ராய, திறியம்பகராய வீ

136. ர வசந்தராயர், யச்சுதராயர், கி

137. ருஷ்ணராயர், யெறதிம்மராயர், வே

138. ங்கிடபதிராயர், விருப்பாட்சிரா

139. யர், முசுகுந்தராயர், குமார நரசி

140. ங்கராயர், சிக்கராயர், சீரங்கராய

141. ர், ஓதியுணர்ந்து யுலக முளுதும் ஒ

## மூன்றாவது ஏடு - முன் பக்கம்

142. ரு குடைக்கீழாண்டு வேத வொலியு
143. ம் விழாவராவீதியும் அந்தணர் வேள்வியும்
144. யாகசாலையு சைவநெறியுந் தபோ
145. தண விளக்கமு மாட மாளிகையும்
146. கூட கோபுரமுந் தண்ணீர்ப்பந்
147. தலுந் தபனசத்திரமும் யிவை முத
148. லான பலவித நன்மையும் சந்தத
149. ம் நடக்கத் தனிமணி கட்டிப் பதி
150. நெட்டாயுதந் தொளில் நெறவே
151. த்தி அல்லவை கடிந்து நல்லவை
152. நாடி கலி மெலிய குடிதளைக்க ம
153. குட மன்மதன், சுகுட சுந்தரன் விரு
154. து துஷ்ட்ட நெட்டூரன், கொட்ட கோ
155. லாகலன், விகடமிடு மருவலர்கள்
156. மகுடமுடி திருகி விருது கங்கண
157. ம் கட்டும் வீரப்பிறதாவன், மும்முறை
158. சறையு முத்தமிழ் விநோதன், தவ
159. நெறியுள்ளவன், சத்தியவாசகன்
160. சிவநெறி தழைக்கத் திருநீறு மிட்
161. டவன், சொக்கநாதருக்கு முக்கிய கு
162. ணவான், உச்சிதபோசன், யச்சு
163. த நாராயணன் மெச்சிய பாலன், க
164. ச்சியிலதிபன், விசுவனாத நாயக்
165. கர், கி ஷ்ட்டணப்ப னாயக்கர், கஸ்த்
166. தூரிரங்கப்ப னாயக்கர், குமாரகிஷ்
167. ட்டணப்ப னாயக்கர், வேங்கிடப
168. தி னாயக்கர், முத்துவீரப்ப னாய

169. க்கர், திருமலை னாயக்கர் நான்ம

170. ாடக் கூடலில் மதுரை மானக

171. ரில், உரைஊரில், சிராப்பள்ளி

172. யில் வீத்திருந்து திக்கு விசை

173. யம் பண்ணிச் செங்கோல் செலு

174. த்து னாள் தனது ராட்சியமாகிய

175. கொங்குமண்டலம் நரையநூர்

176. நாடு வஞ்சி லாடபுர சீர்மையில்

177. வைய்காபுரி நாட்டில்ப் பழனி

178. மலை வேலாயுத சுவாமியார் அ

179. தல விதல சுதல நிதல தராதல மகா

## மூன்றாவது ஏடு – பின் பக்கம்

180. தல பாதாள லோகமும் பூலோக பு

181. வலோகம் தவலோக சனலோக ச

182. த்தியலோக மகாலோக தெய்வ

183. லோக ஆகப்ப(தி)னாலு லோகத்துக்

184. கும், சாலோக சாமீபச் சாரூப சாயு

185. ட்சிய பதமுஞ், சரிகை கிரிகை யே

186. ாக ஞானமுள்ள சத்தியவாசகன்

187. அசுபதி கெஷபதி நரபதி தனபதி ந

188. வகோடி நாராயணன், வங்களர்

189. சிங்களர், சீனகர், ஆரியர், பப்பரர்

190. ஒட்டியர், மதங்கர், மாளுவர், மறவர்

191. மலையாளர், கொங்கர், கலிங்கர்

192. கற்ன்னடர், துலுக்கர், துளுவர், ம

193. றாடர், சூதர், குச்சிலியர், குறவர் விப்

194. படிக்கொத்த பேர்களும் மென்னப்பட்

195. ட பதினென் பூமியும் ஏளுதீவு

196. ம் சூள்ந்த நாவல் பெருந்தீவில் நர

197. பதியாகி பூலோகபுரந்தரன், பூறுவ

198. தெஷ்ணன், வைய்காவூர் நாட்டி

199. ல் பழனி சீர்மைக்கு அதிபன் திரு

200. மலைனாயக்கர் காரியத்துக்கு கற்

201. த்தரான சின்னோப ணாயக்கர் கோ

202. சல சின்னோப ணாயக்கர், கடும்பு

203. லி சின்னோபணாயக்கர், காக்கிப்

204. ப சின்னோபணாயக்கர், யிம்முடி

205. பட்டத்து வேலாயுத சின்னோபணா

206. யக்கர், குமார சின்னோப ணாயக்கர் பி

207. ருதிவி ராட்சியபாரம் செய்யிர னாள

208. யில் அன்பத்தாறு தேசத்தில்

209. யுள்ள வீரமுடிவாளர் அனை

210. வோரும் கூடி பழனித் தலத்தில் ம

211. டசிவாலையம் உண்டுபண்ண வேணு

212. மென்று பழனி சின்னோபனாயக்

213. கர், தவராசபண்டிதர், கயிலாச

214. நம்பியார், கண்டிப்பட்டர் நம்பியார்,

215. நல்லாகுருக்கள், பாணிபாத்திர உ

216. டையார், பெரிய விறுமையண்ண

217. பிள்ளை, பழனிகவுண்டன், முத்துகவு

## நான்காவது ஏடு – முன் பக்கம்

218. ண்டன், தானம் பரிகலமும்

219. பத்தர் வீரமுடிவாழர் மடசிவா

220. லையத்துக்கு தாம்புரசாதன ப

221. ட்டையம் குடுத்தபடி கலியுக சகா

222. த்தம் 4584 க்கு மேல் சில

223. ா நின்ற விகாரி வருடம் தையி மாசம் 15 தேதி
224. சோமவ(ா)ரமும் பூச நட்செத்திரமும் பெ
225. த்த சுவதினத்தில், சட்சன்ன சுத்த
226. சிவாசார சம்பன்னரான அகோர
227. வீரமயேசுர வகையில் சிதம்பர
228. உடையார் சிஷ்யன் அலங்கார பண்
229. டாரத்துக்கு மடசிவாலையம் வா
230. யுவு மூலையில் வயிரவன் சன்ன
231. திக்கு தெற்கு மட சிவாலயத்தில்
232. யாதாம்மொரு வந்த பேருக்கு உப்பு
233. ஊறுகாய் நீராகாரம் சுக்குறவார க
234. ட்டளை பனிரெண்டு பேருக்கு
235. சோமவார கட்டளை 12 பேற் அ
236. ம்மாவாசிக் கட்டளை 6 பேற் யிந்த
237. படிக்கு அய்யர் நம்மிட தற்மத்தி
238. ல் நடத்தி வரும்படிக்கு வீரமுடியாள
239. ர் தம்மசாதன பட்டையம் கட்டளை
240. யிட்டோம் யிந்தபடிக்கு சேறமண்ட
241. லம், சோழ மண்டலம், பாண்
242. டி மண்டலம், தொண்டமண்ட
243. லம் இன்னாங்கு தேசத்தில் யிரு
244. க்கப்பட்ட வீரமுடியாளற் வீரபத்திர
245. சுவாமி வலது துடையில்ப் பெற
246. ந்த நித்தமல்லிகைராயன், அஞ்
247. சுமனிக்கு அசையாதகண்டன்
248. தும்பிலும் தூயன் துரையில்
249. திக்குவளர் ரங்கமன்ன காபா
250. ட்டேரி, கரைகட்டு யமுக்கி வேட்

251. டுவரை வெட்டும் கண்ணன், சேம

252. னை செயம் கொண்டவன், க

253. லிங்கந் திரை கொண்டவன், மங்

254. கையர் மணவாளன், வெள்

255. ளையாணையும், வெள்ளைக் கெ

256. ாடையும், வெட்டு பாவாடையும் உ

## நான்காவது ஏடு - பின் பக்கம்

257. பைய வெஞ்சாமரமு யிப்படி ம

258. கா விருது பெத்து விச கள்ளயெ

259. னயும் பிடித்து அவனை உலை தள்ளியும்

260. காலும் தலையும் வீர சஞ்சியா

261. கவு, கண்ணாமுளி நீலமும், உதிரம்

262. சந்திரகாவியும், துடைய் பலகையு

263. ம், முளங்கால் கொட்டாபிடியாகவு

264. ம், கைய்யி காத்து கொம்பும், விர

265. ல்நகம் முள்ளுயிடிக்கியும், பாதம்

266. கொம்பும் யிந்தபடிக்கு மகாவி

267. ருது பெத்த வீரமுடிவாளர் அனை

268. வோரும் அய்ந்தலை நாகமானது

269. அஞ்சு தலையிலு யெரையெடுத்

270. து ஒரு மிடரில் யெரைக்கினாப்

271. போல நான் யிவன் யென்று சொ

272. ல்லாமல் குடிக்கு ரெண்டு பணமும்,

273. கலியாண வீட்டுக்கு மாப்புள்ளை

274. க்கு ஒருபணமும் பெண் வீட்டு

275. க்கு ஒருபணமும், பிள்ளையார் பூஜை

276. சக்கு அரைபணமும் யிந்த மேனை

277. ரக்கு மண்டலத்தில் உள்ள சாதி

278. உரவின் முறை நம்மிட சாதி த

279. ற்ம்மத்து வற்த்திணை தவராமல் கு

280. டுத்து வருவாராகவும், யிந்த தற்ம்மத்

281. துக்கு யாதாமொருத்தன் வாக்கு சகாயம்

282. சரீரசகாயம் அற்த்த சகாய செய்த

283. பேருகள் பழனியில் சத்தநதியில்

284. தீற்த்தமாடி, கயிலாசனாதரை, பெ

285. ரியனாயகியையும், பளனியப்பரையும்,

286. வள்ளி தெய்வாணையையும் சேவித்த

287. பலன் பெருவராகவும், யித்தற்ம

288. த்துக்கு எகடம் இகடு செயிதவன் கெங்

289. கைக் கரையில் கராம்பசுவை கொன்ற

290. தோசத்தில் போககடவராகவும்,

291. சிவமயம் உ

❖❖❖

# 6. கோனாட்டுத் தேவமார் மடத்துப் பட்டயம்

இஃதோர் ஓலைப் பட்டயம். புதுக்கோட்டை, மேலப்பனையூர் ஆசிரியர் கரு. இராசேந்திரன் தொகுப்பிலிருந்து கிடைத்தது.

கோனாட்டுத் தேவமார்கள் பழனியில் மடம் கட்டுவதற்காகச் சாத்தாண்டாள் என்பவள், தாண்டவராய பண்டாரத்தின் மகள் பார்வதி அம்மாள் அவர்களுக்குத் தனக்குச் சொந்தமான வீட்டு மனையைப் பத்து பரங்கி வராகனுக்கு விற்பனை செய்தாள். இந்த ஓலைப் பத்திரம் 07.01.1620 அன்று எழுதப்பட்டது.

பழனி சின்னோப நாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார், சரவணக் குருக்கள், பழனியப்ப நம்பியார், நாட்டுக் கணக்கு சரவணைக் கன்னிபிள்ளை ஆகியோர் முன்பாகக் கிரையப் பத்திரம் எழுதப்பட்டது. நாட்டுக் கணக்கு சரவணைக் கன்னிபிள்ளையே ஓலையை எழுதியுள்ளார்.

வீட்டுமனை ''கைமுழம்'' என்னும் அளவை முறையில் குறிக்கப்பட்டுள்ளது. இப் பத்திரத்தின் மூலம் பழனியில் திருவாவடுதுறை மடம் ஒன்றிருந்த செய்தி தெரிகிறது. வாங்குபவரும், விற்பவரும் கையெழுத்திடத் தெரியாதவர்கள் ஆதலால் ஓலையில் கீறி யுள்ளனர். மடம் கட்டிய விபரம் கூறப்பெறவில்லை.

## பட்டயம்

### முதல் பக்கம்

1. *உ சாலியவாகன சகாற்தம் 154*
2. *1 மேல் கலியுக சகாற்தம் 4720க்கு மேல் செல்*
3. *லாநின்ற சித்தார்த்தி வருசம் தைய் மீம் 10உ*
4. *பளனி ஊரிலிருக்கும் ஷ்த்தானிகம் சின்*
5. *னோப நாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார்*
6. *சரவணக் குருக்கள், பழனியப்ப நம்பி*
7. *யார், நாட்டுகணக்கு சரவணைக்கன்னி பிள்*
8. *ளை, மேற்படித் தானம் பரிகல முன்பாக மேற்படி ஊ*
9. *ரிலிருக்கும் தெய்வநாயக பண்டார மக*
10. *ன் தாண்டவராய பண்டாரத்து மகள் பார்*

11. பதி அம்மாளுக்கு, மேற்படி ஊரிலிருக்கும் சாத்

12. தாண்டாள் மனைக்கிரைய சாதனம் பன்னி

13. க்குடுத்தது யென்னவென்றால் யென்

14. சொந்தமான குடியிருப்பு மனையை நா

15. ன் கோனாட்டு தேவமாரனவோருக்கும் ம

16. டங் கட்டுவிக்கிரதாய் விலைக்கி கேட்டபடியினால்

17. நான் விப்போமென்று சம்மதித்து, மேற்படி மனைக்கி

18. யெல்கைக்கி கிளமேல் கைமுளம் 96, தென்

19. மடல் கைமுளம் 85 உள்ள மனைக்கி யெல்

20. லையாவது, ஆவனி மூலை வீதிக்கு மேற்கு, தென்

21. பாற்கெல்லை ஊர்காலிச் சடையன்குச்சு

22. க்கு வடக்கு, மேல்பாற்கெல்லை குறுக்கள் தோட்டத்து

23. க்கு கிளக்கு, வடபாற்கெல்லை திருவாவடுதுறை மடத்துக்கு

24. தெற்கு விண்ணாங் கெல்லைக்கு உட்பட்ட

25. மனையை னான் விக்கவேண்டி கொள்ள

26. வந்த பார்பதி அம்மாளுக்கு நான் விக்க ச

27. ம்மதித்து ஷ்த்தானிகாள் முன்பாக விலை க

28. ண்டது பரங்கி விராகன் பத்து யிந்த விராகன் ப

29. த்துக்கு நான் பத்திக்கொண்டது ந

30. ாலே மேற்படி மனையை கல்லுங் காவேரியும் புல்லும்

31. பூமியும் சந்திராள் சூரியாள் உள்ளவரை

32. க்கு மடங்கட்டி ஆண்டனுபவித்துக் கொள்

33. வாராகவும், இந்தப்படிக்கி ஷ்த்தானிகாள் மு

34. ன்பாக யிந்த மனை வித்துச் சாதனமு யெ

35. ளுதினேன் நாட்டுகணக்கு சரவனை கன்னி

36. பிள்ளை கையெளுத்து ஷ்த்தானிக சின்

37. னோப னாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார்,

38. சரவணக் குருக்கள், பளனியப்ப நம்பியா

39. ர். யிந்தக் கீறல் சாத்தாண்டாள் யிந்தக் கீறல் ப

40. ார்பதி அம்மாள்.

# 7. குமார லிங்கய நாயக்கர் செப்பேடு

திண்டுக்கல் மாவட்டம், பழனியில் எம்.எம். கண்ணப்பனிடம் உள்ள செப்பேடு. தமிழ்நாடு அரசு தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறையைச் சேர்ந்த தேர்வுநிலைக் கல்வெட்டு ஆய்வாளர் சு. இராசகோபால் படி எடுத்து கல்வெட்டு இதழ் எண்.36-ல் அச்சிடப்பட்டுள்ளது.

இச்செப்பேட்டுச் செய்தி சத்திரம் ஊராளிப்பட்டியில் கல்வெட்டாக வெட்டப்பட்டு உள்ளது. ஆணைகள் "செம்பிலும் சிலையிலும்" ஒன்றாகப் பொறிக்கப்பட்டமைக்கு இது ஓர் எடுத்துக்காட்டாகும். 28.01.1782 திங்கட்கிழமையன்று இச்செப்பேடு வெட்டப்பட்டுள்ளது.

யாதவ கோத்திரத்தைச் சேர்ந்த குமாரலிங்கய நாயக்கர் என்பவர் தம் தந்தை ஏறுதாது லிங்கய நாயக்கர், தாய் தாதம்மாள் ஆகியோர் நினைவாக பழனியில் இரண்டு சத்திரங்கள் கட்டி நன்செயும், புன்செயும் கொடையாக அளித்ததை இச்செப்பேடு கூறுகிறது.

ஏற்கபட்டிக் கிராமம், காரைக்குண்டு அம்மாபட்டிப் புரவில் நிலமும், குளத்துத் தண்ணீர்பிடிக் கல்நாட்டுக்குள் நிலமும் கொடையாக அளிக்கப்பட்டுள்ளது.

புன்செய் நிலம் விதையைக் கொண்டு அளவு நிர்ணயம் செய்யப்பட்டுள்ளது. நன்செய் செய் என்ற அளவில் குறிக்கப்பட்டுள்ளது.

நிலங்களுக்கு எல்லை கூறும்போது கிழக்கு, தெற்கு, மேற்கு, வடக்கு என்று கூறாமல் ஈசானியமூலை (வடகிழக்கு), அக்கினி மூலை (தென்கிழக்கு), நிருதிமூலை (தென்மேற்கு), வாயு மூலை (வடமேற்கு) என்று குறிக்கப்பட்டுள்ளது. நாற்பாங்கெல்லை களிலும் சூலக்கல் நடப்பட்டுள்ளது.

## செப்பேடு

### முன் பக்கம்

1. *சத்திரத்து தற்மத்துக்கு தாம்பிறசாதனம்*
2. *சொத்தஸ்ரீ சாலிவாகன சகாற்த்தம் 1703 க*
3. *லியத்தம் 4882 இதின் மேல்ச் செல்லா*
4. *நின்ற பிலவ வருசம் தை மாதம் 19 தேதி சோமவார*

5. மும் பவற்ணமையும் பூச நஷ்செத்திரமும் கூடின
6. சுபதினத்தில் யாதவ கோத்திரோற்பவராகிய தொ
7. ந்திலிங்கய நாயக்கரவர்கள் பவுத்தரன் ஏறுதா
8. து லிங்கிய நாயக்கரவர்கள் புத்திரன் குமாரலிங்
9. கய நாயக்கரய்யனவர்கள் சத்திரத்துக்கு த
10. ற்ம சாதனம் பண்ணிவிச்சபடி ச
11. ாதனமாவது நம்மட அய்யார் ஏறு
12. தாது லிங்கய நாயக்கரவர்கள் ச
13. த்திரத்துக்கும் நம்மட அம்மாள் தாத
14. ம்மாளவர்கள் சத்திரத்துக்கும் இந்
15. த ரெண்டு சத்திரத்துக்கும் நஞ்சை
16. புஞ்சை எல்லைக்கு விபரம் ஏற்க்
17. கபட்டி கிராமத்துக்கு ஈசானிய மூ
18. லையில் வெள்ளைக்கல் நாச்சியம்
19. மன் கோவில், அக்கினி மூலையில்
20. ஆதியானணைக்கு வடக்கு, நிரு
21. தி மூலையில் செட்டுயள் அணையறு
22. வாய்வு மூலையில் கருங்கல்லுக் கு
23. ட்டு இந்த நான்கு எல்லைக்குள்ளி
24. ட்ட சூலக்கல்ப் பதினொண்ணுக்கு
25. ள்ச் சேற்ந்த புஞ்சையில் தேவதாய
26. ம் விறுமதாயம் நீங்கலாக நின்ற பு
27. ஞ்சை விரை 5 கலம் 3 குறுணி 6 நாழியும் நஞ்சை
28. செயி 14ம் இதுவும், அம்மாள் சத்தி
29. ரத்துக்குக் காரைக் குண்டு அம்மா
30. பட்டிப் புரவில் ஈசானிய மூலை நரி
31. க்குட்டு, அக்கினி மூலை பாப்பா மலைசரிவு

**பின் பக்கம்**

32. நிருதி மூலை பெயிலூத்து ஓடை, வா
33. ய்வுமூலை சக்காணி புஞ்சை வேப்ப

34. மரம் இந்த நான்கு எல்லைக்குள்ளி

35. ட்ட சூலக்கல்ப் பத்துக்குள்ச் சேற்

36. ந்த புஞ்சையில் தேவதாயம் நீ

37. ங்கலாக நின்ற புஞ்சை விரை

38. 5 கலம் 6 குறுணி 1 நாழியும் அதராச்சேரிக் கு

39. ளத்தில் ஈசானிய மூலை பெரியாத்து

40. இலந்தை, அக்கினி மூலையில் நா

41. ச்சான் புளி, நிருதி மூலையில் நவ்வ

42. ல், வாய்வு மூலையில் வேலடி மறுகால்

43. இந்த நான்கு எல்லைக்குள்ளிட்ட

44. சூலக்கல்ப் பதினாலுக்குள்ச் சே

45. ற்ந்த நஞ்சையில் தேவதாயம் வி

46. ருமதாயம் நீங்கலாக நின்ற நஞ்

47. சை செயி 24 புஞ்சை விரை 3 குறுணி

48. குளத்துத் தண்ணீர்பிடி கல்ந

49. ாட்டுக்குள்ளிட்ட புஞ்சை விரை 9 குறுணி

50. ஆக வகை மூணுக்குக் கூடிய புஞ்சை

51. விரை 11 கலம் 9 குறுணி 7 நாழி நஞ்சை செ

52. யி 38க்கு நஞ்சை புஞ்சைக்கு

53. ள்ச் சேற்ந்த அஷ்ட்ட போக தே

54. ச சுவாமியங்கழுடன் ஆற்ச்சந்

55. திராற்க்கஷ்தாயியாக தற்மம் ப

56. ரிபாலனம் பண்ணிக் கொண்டு

57. வருவாராகவும், இந்த தற்மம் ப

56. ரிபாலனம் பண்ணிக் கொண்டு

57. வருவாராகவும், இந்த தற்மம் பரிபாலன

58. ம் பண்ணின பேற்க்கு அஷ்சுவமேதயாக

59. பலன், விகாதம் பன்னிந பேற்க்கு கெ

60. ங்கைக் கரையில் காராபசுவை இமி

61. சை பண்ணின பலன் உ.

❂❂❂

# 8. இராமப்பய்யன் செப்பேடு

பழனிமலை முருகப்பெருமான் உருவம் போகரால் உருவாக்கப்பட்டு அவருடைய சீடரான புலிப்பாணி பாத்திர சுவாமியார் வழியினரால் பூசை செய்யப்பட்டு வந்தது. மதுரையில் ஆட்சிபுரிந்த திருமலை நாயக்கர் (1623 - 1659) தளபதி தளவாய் இராமப்பய்யன் பழனி வந்தபோது அங்கு பூசை செய்து வந்த புலிப்பாணி பாத்திர உடையார் வழி வந்தவரிடம் பிரசாதம் வாங்க மறுத்து பழனிப் பாளையக்காரர் சின்னோப நாயக்கர் துணையுடன் புலிப்பாணி பாத்திர உடையாரைச் சம்மதிக்கச் செய்து கொங்கு நாட்டுத் தலங்கள் ஐந்து இடங்களிலிருந்து ஐந்து சிவாச்சாரியார்களை அழைத்துக் கொண்டு வந்து பழனியில் பூசை செய்ய ஏற்பாடு செய்தார்.

கொடுமுடி, மருதூர், நாட்டாரப்பன்கோயில், கரூர், கடம்பர்கோயில் ஆகிய இடங்களிலிருந்து சிவாச்சாரியார்கள் வரவழைக்கப்பட்டனர். கொடுமுடி சரசுவதி அய்யருக்கு தவராச பண்டிதர் என்று பெயரிட்டுத் தலைமைக் குருவாக நியமித்தார்.

புலிப்பாணி பாத்திர உடையாருக்கும், பண்டாரங்களுக்கும் ஏற்ற பிற பூசைக்குரிய பணிகள் அளிக்கப்பட்டன. இறுதியில் தளவாய் இராமப்பய்யன் கையெழுத்தும் முத்திரையும் உள்ளது. இச்செப்பேட்டில் காலம் தவறாக எழுதப்பட்டுள்ளது.

மருதூர் என்பது காங்கம் வட்டம் மருதுறையையும், நாட்டாரப்பன்கோயில் என்பது மொடக்குறிச்சி வட்டம் சாவடிப்பாளையம் புகைவண்டி நிலையம் அருகில் உள்ள நட்டாற்றீசுவரன் கோயிலையும் குறிக்கும். பழனி, நிருவாக அலுவலராக இருந்த ஜே.எம். சோமசுந்தரம் பிள்ளை இதனை அச்சிட்டுள்ளார். அதிலிருந்து இங்கு பதிப்பிக்கப்படுகிறது.

## செப்பேடு

**சிவலிங்கம்** **தண்டாயுதபாணி** **விநாயகர்**

1. *தண்டபாணி துணை*
2. *உ சொஷ்த்தி ஸ்ரீ றாசாதி றாசன் றாசபரமேசுவரன் றாசமார்த்தாண்டன் றாச காண்டீப*

3. ன் றாசகேசரி றாசறாமகேசரி மன்னர் மண்டலேசுவரன் துட்ட நிக்கரகம் சிட்ட பரி

4. பாலனஞ் செய்யும் மகுட மன்மதா சுகுட சுத்தவிருதுட்ட நிட்டூர கோஷ்ட்ட கோலா கலன், வி

5. குடமிடு மருவலர்கள் மகுடமுடி திருகிவிழ விருது கங்கணங் கட்டும் வீரபிரதாபன், மும்

6. முரசரையும் முத்தமிழ் வினோதன், தவநெறியுள்ளவன், சத்திய வாசகன், சிவநெறி தளைக்

7. க திருநீருமிட்டவன், சொக்கநாதருக்கு முக்கிய குணவான், கச்சியிலதிபதியன், உச்சித

8. போசன், அச்சுத அறியின் மெச்சிய பாலன், வங்கிநாறாயணன், மருவலர்கள் கண்டன்

9. ஸ்ரீமது கச்சி திருமலைநாயக்கரவர்கள் தளவாயாகிய ரா ரா ஸ்ரீ றாமப்ப அய்யர் அவர்கள் சா

10. லியவாகன சகாப்த்தம் 1399 கலியுக சகாப்த்தம் 4578 ன் மேல் செல

11. வானின்ற ஸ்ரீமுக வருசம் தை மாதம் 16 தேதி பூர்வபச்சம் சத்தமியும் றோகனி நட்செத்

12. திரமும் சோமவாரமும் சுபநாமயோகமும் பத்திரவாகருணமும் பெற்ற சுபதினத்தில் தாம்பூர

13. சாசனப்பட்டயம் பிறப்பிவைத்தபடி, தாம்பூரசாசனமாவது ஸ்ரீ தெண்டாயுதக் கடவுளாரு

14. க்கு அஷ்டபந்தனம் செய்துவைக்கு முன்னிலைக்கு இந்த ஸ்தலம் போகர் வாடையாயி

15. புலிப்பாணி பாத்திர சாமியார் பூசை செய்துவந்தபடியினாலே யிப்போது ராமப்ப அய்யர் அவ

16. ர்கள் அவர் கையினாலே தீர்த்தபிரசாதம் வாங்கக் கூடாதென்று நினைத்து பாளையக்காரரும் றா

17. மப்ப அய்யர் அவர்களும் புலிப்பாணி பாத்திர சுவாமியாரை மனது சம்மதப்படுத்தி அவருடை

18. ய பூசை மிராசுக்கு குமுஸ்தாவாக பூசை பரிசாரகத்துக்கும் கொங்கு தேசத்திலிருந்து

19. கொடுமுடி சரசுவதி அய்யன் மருதூர் தம்பாவையன் நாட்டாரப்பன்கோயில் சுப்பய்யன்

20. கருவூரு முத்தய்யன் கடம்பர்கோயில் அகிலாண்டய்யன் இவர்களை பாளைய

21. காரர் அவர்கள் வரவளைத்து கொடுமுடி சரசுவதி அய்யனை குருக்களாகவும் மைத்த நாலுபே

22. ரை பூசை பரிசாரகம் நம்பிமார்களாகவும் நியமித்து பூருவா பூருவமாய் தெண்டாயுதக் கட

23. வுளாருக்கு பூசனை செய்துகொண்டுவந்த புலிப்பாணி பாத்திர உடையாருக்கு தெண்டாயு

24. தக் கடவுளாருக்கு அபிசேகமாகி நம்பிமார்களுக்கு வரப்பட்ட நிர்மால்யம் சொர்

25. ன பொறபங்களில் கால்ப்பங்கு கொடுத்துவரும்படியாயும் மூலஸ்தானமாகிய துர்

26. க்கையம்மன் மரகதலிங்கம் வலம்புரிச் சங்கு முதலாகிய வாலை புவனை திரிபுரைக்கு

27. ம் பூசனை செய்துகொண்டு நவறாத்திரி பூசையும் செய்து பிரதமை முதல் தசமி வரையி

28. ல் மூணு பட்டுப்பரிவட்டமும் கட்டிக்கொண்டு தேவதா மரியாதைகளுடன் அம்பு போட்டு

29. க்கொண்டு வருகிரதும், பண்டாரங்கள் இருபத்திநாலு பேரும் மாமூல் வழக்கப்படிக்கி தி

30. ருமஞ்சனம் மாலை சந்தனம் வில்வம் வகையறா பள்ளியரை கட்டியம் ஓதுவார் கந்

31. தப்புராணம் திருப்புகள் திருவிளக்கு சட்டக்கால் தூபக்கால் பரிவட்டம் துவைக்கிறது

32. கொல்லச்சேவுகம் உபய திருமஞ்சனம் வகையறா கட்டளை இதுமுதலான தெல்லா

33. ம் எண்ணெண்ணைக்கும் மாமூலா பண்டாரங்களைப் பணிவிடை செய்து கொண்டு

34. வரும்படியாய் கட்டளை இட்டுருக்கிறோம், பூருவாபூருவமாய் இந்த தலம் புலிப்பாணி

35. பாத்திர உடையாரைச் சார்ந்தது சிவப்பிராமனாள் அஞ்சுபேருக்கும் இது காரண தல

36. மானபடியால் வாலநம்பி விசையநம்பி விருமநம்பி கோசல நம்பி யென்று நாமகர

37. னமிட்டு கொடுமுடி சரசுவதி அய்யனை கலசதாபிதம் தவறாசபண்டிதரென்றும்

38. காரணப் பேறிட்டு காயாசம் பஞ்சகொத்து தாவடமும் கொடுத்து நன்மை தின்மைக

39. ளில் புலிப்பாணி பாத்திரஉடையார் ஆதீனத்துக்கு நடக்கிற ஆறுகால்பீடம் அபிசே

40. க மரியாதைகளில் சிலமரியாதையும் கொடுமுடி குருக்களுக்குக் கொடுத்தும் சுவாமி கா

41. ரியங்களில் யாதொரு விச்சின்னம் வராதபடிக்கு புலிப்பாணி பாத்திர உடையாருக்

42. கு முன்பாக பண்டாரங்களையும் நம்பிமார்களையும் வரவளைத்து நம்பிக்கை வாங்கிக்

43. கொடுத்து இவர்களுக்கும் கோயில் வேலைக்காரர்களுக்கும் புலிப்பாணி பாத்திர உ

44. டையாரை மேல்விசாரணை செய்துவரும்படியாயும் சுவாமி நிவேதனம் புண்யா

45. வாசனம் பிறாமணாளைக்கொண்டு செய்துவரும்படியாயும் நவராத்திரி பூசைக்காக பு

46. லிப்பாணி பாத்திர உடையாருக்கு இருபத்திநாலு பொன்னும் பனிரெண்டு சல

47. கை நெல்லும் அதற்கு வேண்டிய சாமான்களும் கோவிலிலிருந்து குடுத்து வரும்படி

48. யாயும் திட்டம் செய்திருக்கிறோம். மலைக்கோயிலில் அம்மனுக்கு சாத்துப்படிக்கி

49. பரிவட்டமும் ஊர்க்கோயிலில் அம்மனுக்கு சாத்துப்படிக்கி பாவாடை பட்டுகள்

50. அசுமானகிரி குத்துவிளக்கு சரவிளக்கு மணி தட்டம் தீபமுஸ்தீதிகள் குடுத்

51. து அம்புபோட்ட பிறகு வாங்கிக்கொள்ளுகிறது. இந்தப் பிரகாரம் எண்ணெ

52. ண்ணைக்கும் சந்திராள் சூரியாள் கல்லுங் காவேரி புல்லும் பூமியும் உள்ளவரைக்

53. கும் நடந்துவரும்படியாய் கட்டளை இட்டிருக்கிறோம். இந்த தருமத்திற்கு

54. யாறாவது வாக்குச்சகாயம் மனச்சகாயம் சரீரசகாயம் அர்த்தசகா

55. யம் பண்ணின பேர்களுக்கு காசியிலே கெங்கைக்கரையிலே கோ

56. டி சிவலிங்க பிரதிட்டை பண்ணின பூசாபலத்தைப் பெருவார்

57. களாகவும். இதற்கு விகாதம் பண்ணினபேர்கள் கெங்கை

58. க்கரையிலே காராம்பசுவைக் கொன்ன தோஷத்தில் போவாருகளா

59. கவும் இந்தப்படிக்கு யெழுதின நன்மை பழனியில் கந்தசாமி ஆ

60. சாரி யிந்தப்படிக்கு மகா ரா ரா ஸ்ரீ

61. தளவாய் றாமப்ப அய்யர் அவர்க

62. ள் மொகாரு உ

மதுரை தளவாய் மகா றா றா றாமய்யர்.

✲✲✲

# 9. ரங்கராயர் பட்டயம்

**கா**ளயுக்தி வருடம் வைகாசி மாதம் 13ஆம் தேதி ''எழுபத்தியேழு பாளையக்காரருக்கு தட்சிணப் பிரபு ஆகிய'' ரங்கராயர் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்குக் கொடை கொடுத்த விபரம் இப்பட்டயத்தில் கூறப்படுகிறது.

குமுதவாவிக்கும் கிழக்கு, மூலனூர் எல்லைக்கும் மேற்கு, நீலம்பூர் எல்லைக்கு தெற்கு, பொன்னிவாடி எல்லைக்கும் வடக்கு இந்த நான்கு எல்லைக்குட்பட்ட நன்செய், புன்செய், மரவடை வருவாயிலிருந்து பழனிமலைக்குக் கொடை கொடுக்க வேண்டும் என்று கூறப்பட்டுள்ளது. இப்பட்டயம் புலிப்பாணி பாத்திர சுவாமியார் வசம் கொடுக்கப் பட்டதாகக் கூறப்பட்டுள்ளது.

இப்பட்டயம் தாராபுரம் சொக்கலிங்க ஆசாரி எழுதியதாகக் குறிக்கப்பட்டுள்ளது. இப்பட்டயத்தில் கண்ட காலம் பொருந்தி வரவில்லை.

## பட்டயம்

*ஸ்வஸ்தஸ்ரீ நாவலவண்ணன் பெருந்தீவில் நறபதியாகிய பூலோக புரந்திரன் பூர்வ தட்க்ஷண பட்க்ஷிம உத்தர சப்த சமுத்திராதிபதி ஸ்ரீ விஜயநகரத்தில் பிரதாப வீரேஸ்வரராகிய வீரசிம்மாசனத்தில் எழுந்தருளி ஓதி உணர்ந்து உலக முழுதும் ஒரு குடைக்குள் ஆண்டு வேத வேள்வியும், விளாவறாவீதியும், அந்தனர் கூட்டமும், யாகசாலையும், சைவ நெறியும், தபோதனர் விளக்கமும், மாடமாளிகையும், கூட கோபுரமும், நாடக சாலையும், ஆடகப் பொன்னணி மேடையும் இவை முதலான பலவித நன்மையும் சந்ததம் நடக்க, தருமம் விளங்க பதினெட்டு ஆயுதம் தொழில்பெற வெற்றியும், அல்லவை கடிந்து நல்லவை நாடி ஆறிலொரு கடமை கொண்டு அசையாமணி கட்டி அரசாளும் நாளில்,*

*அறத்திற்கு தர்மரைப் போலவும், மல்லுக்கு வீமனைப் போலவும், வில்லுக்கு விஜயனைப் போலவும், பரிக்கு நகுலனைப் போலவும், சாஸ்திரத்திற்கு சகாதேவனைப் போலவும், கொடைக்குக் கர்ணனைப் போலவும், வாளுக்கு அபிமன்னனைப் போலவும்,*

படைக்கு இராமரைப் போலவும், பொறுமைக்கு பூமிதேவியைப் போலவும், சொல்லுக்கு அரிச்சந்திரனைப் போலவும், கரிக்கு உதயனனைப் போலவும், ஒளிக்குக் கதிரவனைப் போலவும், குளிர்ச்சிக்கு சந்திரனைப் போலவும், அழகுக்கு அனங்கனைப் போலவும், ஆக்கினைக்கு சுக்கிரீபனைப் போலவும், துஷ்ட நிக்ரக சிஷ்ட பரிபாலனம் செய்து அறுபத்திநாலு கிரி துர்க்கத்திற்கும், ஐம்பத்தி ஆறு வனதுர்க்கத்திற்கும், முப்பத்தி ஆறு ஜல துர்க்கத்திற்கும், எண்ணூத்திபதினாறு கனவாய்க்கும், பதினெட்டு மண்ணியற்கும், எழுபத்தி ஏழு பாளையகாரருக்கும் தெட்க்ஷண பிரபுவாகிய பூலோகத்திற்கு அதிபதியாகிய மகா ஸ்ரீஸ்ரீ ரங்கராயர் அவர்கள் சாலிய வாகன சகாப்தம் 1241, கலியுக சகாப்தம் 4416, காளயுக்தி வருஷம் வைகாசி மாதம் 13-ந் தேதி பூர்வ பட்சத்து திருதிகையும், ரோகிணி நட்சத்திரமும், சுக்கிரவாரமும் துருவநாம யோகமும், தைதுலவாகரணமும் பெற்ற சுபதினத்தில் தாம்பூர சாசனப் பட்டயம் எழுதிக்கொடுத்தபடி தாம்பூரசாசனமானது ஸ்ரீ மது பழனிமலை வேலாயுதசுவாமியாருக்கு குமுதவாவிக்கும் கிழக்கு, மூலனூர் எல்லைக்கும் மேற்கு, நீலம்பூர் எல்லைக்கும் தெற்கு, பொன்னிவாடி எல்லைக்கும் வடக்கு இது நால்பாங்குக்குட்பட்ட நஞ்சை, புஞ்சை மாவடை மரவடை கூபம் நிதி நிட்சேபங்கள் இது முதலான பலனும், என்னென்னைக்கும் நடந்து வரும்படிக்கு இந்தப் பட்டயத்தை புலிப் பானி பாத்திர சுவாமியார் கையிலே கொடுத்து இந்த தர்மம் நடந்து வரும்படிக்கு கட்டளை யிட்டிருப்பதால் இது சந்திராதித்தாள் உள்ளவரைக்கும், கல்லும் காவேரியும், புல்லும் பூமியும் உள்ளவரைக்கும் இந்த தர்மம் நடந்து வரும்படிக்கு கட்டளையிட்டிருப்பதால் இந்த தர்மத்துக்கு வாக்கு சகாயம் மனச்சகாயம் சரீர சகாயம் அர்த்தசகாயம் பண்ணின பேர்களுக்கு காசியிலே கெங்கைக் கரையிலே கோடி சிவலிங்கப் பிரதிஷ்டை பண்ணின பூஜா பலத்தைப் பெற்றுக் கொள்வார்களாகவும், இந்த தர்மத்துக்கு யாதாமொருவர் விகாதம் பண்ணின பேர்கள் கெங்கைக் கரையிலே காராம்பசுவை கொன்ற தோஷத்தில் போவார் களாகவும்

இந்தப் பட்டயம் எழுதின நன்மை தாராபுரத்திலிருக்கும் சொக்கலிங்கனாசாரி. இந்தப்படிக்கு மகாஸ்ரீஸ்ரீ ரங்கராயறவர்கள்.

தெண்டாயுதபாணி சுவாமி துணை.

❁❁❁

# 10. புலிப் பாணிபாத்திர உடையார் பரம்பரை வரலாறு

போகர் சீடரின் வழிவந்த புலிப்பாணிபாத்திர உடையார் மரபு வரலாற்றோடு பழனித் தலத்தின் தோற்ற வரலாறும் இந்த ஆவணத்தில் கூறப்படுகிறது.

ஒருமுறை சிவபோதகம் பெற அகத்தியர் தவம் இருந்தார். கந்தமாதன கிரியின் சிகரங்களாக சிவனும், பார்வதியும் சிவகிரி, சத்திகிரியாக இருப்பதாகவும், அம்மலைகட்குப் பூசை செய்தால் சிவபோதகம் செய்கிறோம் என்றும் சிவன் கூறினார். அகத்தியர் பொதியமலைக்கு வரும்போது சத்திகிரி, சிவகிரியை எடுத்துக் கொண்டு வந்து வடகேதாரம் பூச்சவனத்தில் அவைகளை வைத்துவிட்டுப் பொதியமலைக்குச் சென்றார்.

அசுர குல சூரனுக்கு வில்வித்தை கற்றுக் கொடுத்த இடும்பாசுரன், முருகன்-சூரன் போரின் போது தப்பி தன் மனைவியுடன் பொதியமலை வந்தான். அகத்தியர் ஏவலால் இடும்பன் சத்திகிரி சிவகிரியை காவடியில் எடுத்து வந்து ஓரிடத்தில் இறக்கி வைத்து மீண்டும் எடுக்கும்போது எடுக்க முடியவில்லை. சூரனை வென்று வந்த முருகன் மலைமீது இருந்ததே காரணம். மலையை எடுக்க முயன்ற இடும்பனை முருகன் மிதித்தார். இடும்பன் அபயக்குரல் கேட்டு அகத்தியர் வந்து இடும்பனை இரட்சிக்குமாறு கூற அருள்பாலித்து முதல் பூசை பெறும் உரிமையை முருகன் இடும்பனுக்குக் கொடுத்தார். தண்டாயுத பாணியாக அங்கு முருகன் எழுந்தருளினார்.

போகர் தண்டாயுதபாணியை பூசை செய்து வந்தார். கன்னடிய உடையார் போகரின் சீடரானார். பக்தர்கள் வரவே போகர் குகையில் தங்கி கன்னடிய உடையாரைப் பூசை செய்யச் செய்தார். தீர்த்தக்குடம் பின்னப்படவே சண்முகநதிச் சலத்தைத் திரட்டிப் புலிமீது ஏறிவந்து பூசை செய்து கன்னடிய உடையார் ''புலிப்பாணி பாத்திர உடையார்'' என்று பெயர் பெற்றார். அவருக்குத் தொண்டை மண்டலம் நயினாத்தை முதலியார் சீடரானார். அவர் நயினார் பண்டாரத்தார் என்று பெயர் பெற்றுப் பூசை செய்து வந்தார். பின்னர் சேர மன்னர் கோயில் திருப்பணி செய்தார். நயினார் பண்டாரத்தார் நயினார் புலிப்பாணி பாத்திர உடையார் என்று பெயர் பெற்றார். அவர் வழியினரும் இதே பெயரைப் பெற்றார்கள். பாளையக்காரர் சின்னோப நாயக்கர் வழிபட்டுத் திருப்பணி செய்தார். மதுரை தளவாய்

இராமப்பய்யன் நாளில் 5 சிவாச்சாரியார்கள் நியமிக்கப்பட்டனர். மற்றவர்களும் பூசைக்கு உதவியாக நியமிக்கப்பட்டனர்.

சென்னை, தமிழக அரசு பழஞ்சுவடி நூலகத்தில் இந்த ஆவணம் உள்ளது. எண்.டி.3160 ஆகும்.

## வரலாறு

*யதாஸ்து, பழனியூறில் யிருக்கும் பாணி பாத்திர ஒடையாற் யென்னப்பட்டவன் பரம்பரை வரலாறு. மேற்படி அம்பளி துக்குடிக்கி சேந்த திண்டுக்கல் வகையறா கோயமுத்தூர் ஜில்லா சேகறம் பழனியிலிருக்கும் ஹரிகிருஷ்ணன் எழுதி வைச்ச வரலாறு. 1816 வருடம் சூன் மாதம் 8 தேதி தறியாபத்து நிட்டல னாயன்ன அய்யற்.*

*பூர்வத்தில் கிரேதாயுகத்தில் அகஸ்தியர் பொதிகையிலிருந்து கைலாசகிரிக்கு ஸ்வாமி தெரிசனத்துக்குப் போனாற். அவரிடத்தில் அங்காறமுனி யென்கிறவர் அகஸ்தியரைக் கண்டு உமக்கு என்ன தவம் செயிதும் சிவபோதகம் தெரியாமல் போச்சிதேயென்று அங்காற முனி சொன்னாற். அகஸ்தியருக்கு றொம்பவும் கோபம் வந்து, அப்படியாவென்று மனசை ஒருவளிப்படுத்தி யீசுரனை நோக்கி தவசு பண்ணினார். யீசுவரன், ரிஷபவாகனாரூடறாகி காழ்ச்சி குடுத்தார். அப்போது அகஸ்தியரும் யீசுவரனை தெரிசனம் பண்ணி, அநேக தோத்திரம் பண்ணின உடனே, உமக்கு என்னவேணுமென்று அகஸ்தியரை யீசுவரன் கேழ்க்க சுவாமி அடுமைக்கு சிவபோதகம் செய்யவேணுமென்று கேழ்க்க அப்படியே ஆகட்டுமென்று யீசுவரன் சொல்லி, பின்னையும் உத்தரவு செய்தது என்னவென்றால் னாமும் உமாசக்தியும் சிவகிறியென்றும் சக்திகிறியென்றும் ரெண்டு கொடுமுடியாக கந்தமாதன பர்வதத்தின் கொடுமுடியிலிருக்கிறோம். அந்தக் கொடுமுடியாகிய சிவகிறி சத்திகிறிக்கி பூசை பண்ணினதே யுண்டானால், உமக்கு சிவபோதகம் செயிகுறோமென்று உத்தரவு செய்து உடனே கெந்தமாதனகிறி யீசானியத்தில் சிவனும் சக்தியும் சிவகிறி சத்திகிறி யென்கிற ரூபமாயி, ரெண்டு கொடுமுடியாக தோன்றினார்கள்.*

*அப்போது அகஸ்தியர் கந்தமாதனகிறியில் சுப்பிறமணியக் கடவுளார் தெரிசனை செய்து கொடுமுடியில் யீசானியத்தில் பார்க்கும்போது சக்தியும், சிவனுமாக தென்பட்டுக் கொண்டு சிறிது காலம் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வந்தார். அப்போது யீசுவரன் அகஸ்தியரைப் பார்த்து நீ பொதியுமா மலைக்குப் போமென்று உத்திரவு செய்தார். அப்படியே பொதியகிரிக்குப் போறேன், எனக்கு சத்திகிறி சிவகிறி இந்த இரண்டு கிறியை னாம் வயித்து பூசை செய்யும்படிக்கு அனுக்கிரகம் செய்ய வேணுமென்று அகஸ்தியர் சுவாமியை*

ஸ்தோத்திரம் செய்ய அப்படியே கொண்டுபோமென்று உத்திரவு செய்தார். உடனே ரெண்டு கிறியையும் பார்த்து ஸ்தோத்திரம் செய்ய இரண்டு கிறியும் ரெண்டு கையிலே வந்து இருந்து கொண்டுது. அப்போது தெக்ஷணம் பொதிகைக்கு வருகிறபோது அந்த வழியில் வடகேதாறமென்றொரு பூச்சவனத்தில் யீசானியத்தில் ரெண்டு கிறியையும் வைத்து பூசை பண்ணுகிற போது அகஸ்தியர் கியானத்தினாலே மனதில் தியானிக்கும் போது இந்த இரண்டு கிறியினாலேயும் யின்னம் சிறிது காரணார்த்தம் ஆகிறதாயிக்கிற தென்று விசாரித்து, தியான மறிந்து ரெண்டு பருவதத்தையும் அவடத்திலே வைத்துப் போட்டு தெக்ஷணத்தில் பொதிகைக்கு வந்து சேர்ந்தார். சுப்பிறமணியக் கடவுளார் தேவற் சிரை தீற்க்கும் பொருட்டு ஆக சதுரங்க சேனையும் கூடி தேவாதிகளும், மேற்படி மகேந்திறகிரிக்கு வந்து சூரனுடனே யுத்தம் செயிதார். அந்த யுத்தத்தினாலே றொம்பவும் மதிமயங்கி சூரப்பிரும்மாவுக்கு வில்வித்தைக்கு ஆசிறியனாகிய யிடும்பாசூறனும் அவனுடைய பெண்சாதியும் சமுத்திரம் தாண்டி பொதிகைக்கு வந்து சேர்ந்திருந்தார்கள். அப்போது அகஸ்தியரும், வடகேதாறம் பூச்சவனத்துக்குப் பிறப்பட்டார். யிடும்பாசூறனும் அவனுடைய பெண்சாதியும், ரெண்டு பேரும் அகஸ்தியரைக் கண்டு தெரிசனம் பண்ணிக் கொண்டார்கள்.

அப்போது நீ யாருடாவென்று கேட்ட அகஸ்தியருடனே னான் சூறப்பிரும்மாவுக்கு வில்வித்தை கற்பிச்சுக் குடுத்தவன். சுப்பிரமணியக் கடவுளாற் வந்து சூறனை சம்மாறம் பண்ணினமுன்னுக்கு னான் பயந்து ஓடி வந்து விட்டேன். ஆனதால் என்னை ரெக்ஷிக்க வேணுமென்று யிடும்பாசூறன் கேட்டுக் கொண்டான். அப்படியே ஆகட்டும் வடகேதாறத்திலே பூச்சவனத்திலே யீசானிய பாகத்திலே, சத்திகிறி, சிவகிறி யென்று இரண்டு கிறியிருக்கிறது. அதைப் போய் யெடுத்துக் கொண்டு வந்தால் உனக்கு உபதேசம் பண்ணி நீ கோருண காறியங்களெல்லாம் திட்டம் பண்ணுகிறோம். நீ போய் எடுத்துக் கொண்டு வரவேணுமென்று அகஸ்தியர் சொன்னார். நல்லது சாமி னான் அந்த கிறியை எடுக்கும் போது நான் யேதொரு காரியம் நினைப்பேனோ அந்த வேளைக்கு ரெக்ஷிக்க வேணுமென்று கேட்டான். அப்படியே ஆகட்டும் போவென்று அகஸ்தியர் சொன்னார். அந்த உத்திரவு வாங்கிக் கொண்டு யிடும்பாசுறன் அவன் பெண்சாதி ரெண்டு பேரும் பிறப்பட்டு வடகேதாறம் பூச்சவனம் போய் சேந்து சத்திகிரி, சிவகிரி ரெண்டையும் சிறிது தூரம் எடுத்துக் கொண்டு வந்தான். யிந்த கிரியை காவடியாக கட்டியல்லோ யெடுத்துக் கொண்டு போகவேணுமென்று நினைத்தான். ஆதிசேஷனும் பிறம்ம தண்டும் வந்து விழுந்தது. அப்போ காவடி கட்டி யெடுத்துக் கொண்டு தெக்ஷணம் நோக்கி வந்தான். சுப்பிரமணியக் கடவுளார் சூறனை சம்மாறம் செய்து ஆறுபடைவீட்டிலே விளையாடி மூணாம் படைவீடாகிய

திருவாவினங்குடி தென்பாரிசத்தில் இருந்தார். அங்கே யிடும்பாசுரன் காவடி யெரக்கிவைச்சி, தன்னுடைய நிஷ்டை பண்ணிக் கொண்டிருந்தான். யிடும்பாசுறன் மறுபடி வந்து காவடி எடுக்கிற சமயத்துலே காவடி எடுபடாமல் பாரமாக யிருந்தபடியினாலே னாம் வடகேதாற பூச்சவனத்திலே யிருந்து யிதுவரைக்கும் கொண்டு வந்தோமே யிப்போ காவடி பாரமாயிருக்க வேண்டிய காரணம் என்னவென்று கிறியைப் பார்த்தான். பார்க்குமிடத்தில் அந்தக் கிறியின் பேரில் குறாவடி நிழலிலே மரத்தடியில் கொழந்தை விளையாடிக் கொண்டிருந்ததை யிடும்பாசூறன் கண்டான்.

குறா மறத்தடி நிழலிலே யிருக்கிற புள்ளையைப் பார்த்து நீயாருடா கிழேயிறங்குடா என்று கேட்டான். அதுக்கு யிடும்பாசுறனுடனே அந்தக் குழந்தையானது சொல்லப்பட்டது, இந்த மலையை யெடுக்கிறவனுக்கு நானொரு பாரமோ என்று சொல்ல மறுபடி காவடி தூக்கினான். காவடி யெடுபடாமலிருந்தது. யிடும்பாசுறனுக்கு கோபம் வந்து குழந்தையாகிய சுப்பிரமணியக் கடவுளாற் பேரில், மெறட்டும் உருட்டுமாக தொந்தரவு பண்ணினான். அப்போது கொழந்தையாகிய சுப்பிரமணியக் கடவுளாருக்கு கோபம் வந்து வேலாயுதத்தினாலே போட்டு காலிலே மிதித்துக் கொண்டார். அப்போ யிடும்பாசுறன் அகஸ்தியருக்கு அபயமென்று அலறி விழுந்தான். அந்த அபயமென்று விழுந்த சப்தம் கேட்டு அகஸ்தியரும் வந்தார். யிடும்பன் பெண்சாதியும் கூட வந்தாள். இவர்கள் வந்து குழந்தையாகிய சுப்பிரமணியக் கடவுளாறான சுவாமியிடத்தில் மொரையிட்டுக் கொண்டும் ஸ்தோத்திரம் பண்ணிக் கொண்டும் இருந்தார்கள். அப்போ சுவாமி யிடும்பாசுறனை காலிலே மிதிச்சுக் கொண்டு அகஸ்தியரையும் யிடும்பன் பெண்சாதியையும் பார்வை பார்க்குமளவில் ஸ்வாமி யிவன் நல்ல பக்தன் இவனைக் காப்பாத்தி ரெக்ஷிக்க வேணுமென்று அகஸ்தியர் கேட்டார். யிடும்பன் பெண்சாதியும் சாமி பாதத்திலே விழுந்து எனக்கு மங்கிலியப் பிச்சை குடுக்க வேணுமென்று கேட்டாள். அப்படியே ரெக்ஷித்து அவனுக்கு வறப்பிரசாதம் குடுத்து அகஸ்தியரையும் பொதிகை மாமலைக்கு அனுப்பி வைச்சுப் போட்டு கிறி மேலே தண்டாயுத ரூபமாக தானா தானவனாக யிருந்தார்.

அப்போ பிரும்மதேவர், அனந்த காலம் பூசை பண்ண நினைத்து பூசை பண்ணுகிறதுக்கு சிவகிரிக்கு வந்து கிறியின் மேலே மேற்கு முகமாயிருக்கிற தெண்டாயுதக் கடவுளாரை பூசை பண்ணி வந்தார். தேவேந்திரனும் பூசை பண்ண நினைத்து சிவகிரியின் மேல் தண்டாயுதபாணிக்கு பூசை பண்ணி வந்தார். போகற் யென்குற ரிசீசுவரர் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வந்தார். போகர் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிற நாளையிலே கலியுகம் பொறந்தது. கலியுகத்திலேயும் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வரும் நாளையிலே சாமியும், போகரும் மனுஷர் கண்ணாலே தெரியப்படுகிறதில்லை. அப்போது தேவர்கள் முனிகள்

சித்தர்கள் யிப்படிக்கொத்தவர்கள் தெரிசனம் பண்ணுகிறதேயல்லாமல் மனுஷர் கண்ணாலே தோற்றப்படுகிறதில்லை. உலக வழக்கமாக சிவகிரியின் பேரில் சுவாமியும் போகனாதறுமாக யிருக்கிறார்களென்னு ஒலக வழக்கமாய் சொல்லிக் கொள்ளுவார்கள். அந்தக்காலத்தில் போகனாதர் என்கிற சித்தர் சிவகிரியின் மேல் தண்டாயுதபாணிக்கு அபிஷேகம் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிற நாளையில் கன்னடியார் வம்சத்தில் ஒரு ஒடையார் யென்கிறவர் போகனாதரை நோக்கி தவசு பண்ணிக் கொண்டு யிருந்தார். சிறிது நாளைக்குப் பிறகு போக நாதருக்கு சித்த மெறங்கி அந்தக் கன்னடிய ஒடையாருக்குப் பிரசன்னமாயி நீ எது காரியம் வேண்டி என்னை நோக்கி தவம் செய்தாயென்று கேட்டார். அப்போ அடியேனுக்கு அஷ்டமாசித்தியும் அனந்தமகாகணங்களும் உங்களுடைய கிருபையும் வேணுமென்று கேட்டுக் கொண்டார்.

அந்தப்படிக்கு கன்னடிய ஒடையாருக்கு அனுக்கிரகம் செய்து தம்முடைய ஆசிறமத்துக்கு அழைத்துக் கொண்டு போனார். அதின் பிறகு சிறிது நாள் கிறுமிச்சி சிஷியனாக அமைந்து யிருக்கும் நாளையில் போகநாதர் சிஷியனான கன்னடிய ஒடையாரை அழைத்து இனிமேல் தெண்டாயுதக் கடவுளால் அனேகம் சித்தும் அந்தக் கரணங்களும் நடக்கும். ஆகையினாலே மனுஷர் நடமாட்டமாகும். ஆகையால் னாம் கொகையிலே நிஷ்டையிலே யிருக்கிறோம். நீ தெண்டாயுதக் கடவுளாறுக்கு அபிஷேகம் பூசை நெய்வேத்தியம் தீபாறாதனை சோடச உபசாறமும் செய்து கொண்டு வாவென்று உத்திரவு பண்ணினார். போகனாதர் உத்திரவுப்படிக்கு கன்னடிய ஒடையார் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வந்தார். கன்னடிய ஒடையார் பூசை பண்ணிக்கொண்டு வருகிற நாளையிலே ஒரு நாள் ஷண்முகனதிக்கி திருமஞ்சனத்துக்குப் போனார். அப்போ திருமஞ்சனக்குடம் பின்னப்பட்டுப் போனபடியினாலே குருவுபதேசமாகிய கடாக்ஷ மந்திரத்துனாலே சிறிது காரணங்கள் ஆகவேணுமென்று சலத்தை திறட்டி புலியை தரிவிச்சி புலியின் மேலே யேறிக் கொண்டு வந்து தெண்டாயுத கடவுளாருக்கு அபிஷேகம் செய்தார். புலியின் மேல் ஏறிக் கொண்டு பாணியை திரட்டிக் கொண்டு வந்து சுப்பிரமணியக் கடவுளாருக்கு அபிஷேகம் பண்ணி பூசை நெய்வேத்தியம் தீபாறாதனையும் நடப்பிவிச்சதுகளையெல்லாம் கொகையிலே தவசு பண்ணுகிற போகனாதர் கண்டு புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரென்று நாமகறனமிட்டார்.

அப்படிக்குப் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிற நாளையிலே மனுஷாள் சுவாமி தெரிசனத்துக்கு வரலாச்சுது. வருஷப்பிறப்பு மாசப்பிறப்பு அமாவாசியை சோமவாறம் சுக்கிறவாரம் யிப்படிப்பட்ட தினங்களுக்கும், கார்த்திகை நக்ஷத்திரம் னாள் தயிர், பால், கொண்டு வந்து அபிஷேகம் செயுறது. அவாளவாள் கோறின காரியங்கள் கூட்டி முடிக்

கிறது. யிப்படிக்கு காரணார்த்தம் நடக்கலாச்சிது. யிப்படி, புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையா ரென்று பேர்பட்டு ஒலகமறிந்து யிருந்த காலம் கலியுக சகாப்தம் 116க்கு மேல் என்று சொல்லப்படுகிறது. புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் ஷண்முக நதியிலேயிருந்து சிவகிரிக்கு திருமஞ்சனம் கொண்டு போற போதும் வாற போதும் கண்டு அப்போ தொண்டமண்டல வமுசத்தில் நயினாத்தை முதலியார் யென்குறவன் அடுத்து சிறிது நாள் காத்து இருந்ததில் புலிப்பாணி பாத்திர உடையார் தம்மிடத்தில் பணிவிடை செய்து கொண்டு இருக்கும்படி திட்டம் செய்தார். யிப்படிக்கு நயினாத்தை பணிவிடை செயிது இருக்குமளவில் நீ யேது காரியத்துக்கு வந்து இருக்கிறாயென்று கேட்டதற்கு உபதேசமாக வேணுமென்று சொல்லிக் கொண்டான். நீ பூபிறிதக்ஷணம் பண்ண வேண்டியிருக்கிறது. பூபிறிதக்ஷணம் பண்ணி வந்தால் உனக்கு அஷ்டமாசித்தியும் சகலமும் வரும்படிக்கு உபதேசம் பண்ணுகிறோ மென்று உத்திரவு பண்ணினார். அப்போ அந்த நயினாத்தை முதலி பூபிறிதக்ஷணம் பண்ணிவற வெகுநாள் செல்லும். ஆகையினாலே அடியேனுக்கு ஏதாகிலும் கட்டளை யிடவேணு மென்று கேட்டார்.

அப்படிக்கு சீக்கிரமாக வந்து சேரும்படிக்கு புலி முதலாகிய மிருகங்கள் சுத்தி விளையாடும்படிக்கு வெஞ்சனாவுபதேசம் பண்ணி போகச் சொல்லி உத்திரவு பண்ணினாற். நயினாத்தை முதலியார் பூபிறிதக்ஷணம் பிறப்பட்டு குறு உபதேசமானபடிக்கு புலி மேலும் ஏறிக்கொண்டு பூபிறிதக்ஷணம் பண்ணி வந்து தன்னுடைய குறுவாகிய புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரைக் கண்டு தெரிசனம் பண்ணினார். அப்போ பூபிறிதக்ஷணம் பண்ணி வந்தாயா என்று கேட்டதற்கு தங்கள் கடாக்ஷத்துனாலே புலிமேல் ஏறிக்கொண்டு போய் அநேக மகிமைகளைக் கண்டு மகாஸ்தலங்களை யெல்லாம் தெரிசித்து அநேகம் பேருக்கு உபதேசம் பண்ணினேனென்றும், தங்கள் கடாக்ஷத்துனாலே சிறிது சித்துகளும் விளையாடி குறு பாதாறவிந்த தெரிசனம் பண்ண வந்தேனென்று சொல்லிக் கொண்டார். அப்போ புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாருக்கு சந்தோஷம் வந்து அஷ்டமாசித்துக்கும் சகல காரணங்களும் வரும்படிக்கு உபதேசம் பண்ணி வந்தபடியினாலே உனக்கு லோக குருவாயிருக்கப்பட்ட நயினார் பண்டாரத்தாரென்று னாமகரனமிட்டு தெண்டாயுதக் கடவுளாருக்கு பூசை பண்ணிக் கொண்டு வறச்சொல்லி கட்டளையிட்டார்.

அப்படிக்கு நயினார் பண்டாரத்தாரென்று பேர்வரப்பட்டு தெண்டாயுதக் கடவுளாருக்கு பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிற நாளையிலே சேறன்பெருமான் றாச்சிய பரிபாலனம் பண்ணிக் கொண்டு வருகிற றாளையிலே குன்றுதோறாடல் யெல்லாம் தெரிசனம் பண்ணிக் கொண்டு மூணாம் படை வீடாகிற திருவாவினங்குடியிலே யிருக்கிற சுப்பிரமணியக் கடவுளாரை தெரிசனம் பண்ண வந்து தெரிசனம் பண்ணி மலையின்

பேரில் தெண்டாயுதக் கடவுளாரையும் தெரிசனம் பண்ணி அவர் காறணங்களும் கண்டு சந்தோஷப்பட்டு தெண்டாயுதக் கடவுளாருக்கு அர்த்தமண்டபம் கெற்பகிரகம் கட்டி வைத்து சுவாமிக்கு பூசை நைய்வேத்யம் மாலை சந்தனம் திருமஞ்சனம் நடக்கும்படி பூமிகள் விட்டு சிலாசாசணங்களும் பண்ணி வைச்சுக் குடுத்தார். அப்படி யிருக்கிற நாளையிலே புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார், ஒரு ஆசிறமம் செய்து அஷ்டாமாசித்தியும், அனந்தகாறணங்களும் உண்டு பண்ணி அந்த ஆசிரமத்திலே மூலஸ்தானமாக யிருக்கப்பட்ட புவனேசுவரியையும் நவதுற்கையையும் அஷ்டாமாசித்தியும் னாற்பத்து முக்கோண சக்கிறமும் வலம்புரி சங்கமும் மறகதலிங்கமும் யிதுகளெல்லாம் போகற் நிஷ்டையிலே யிருக்கப்பட்ட சிம்மாசனக் கொறட்டும் பேரிலே வைச்சு பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருவார். அப்படியிருக்கிற நாளையிலே அவர் பால் பழம் சாப்பிடுகிற படியினாலே அவர்க்கு சிறிது ஆடு மாடு உண்டு. அந்த ஆடு மாடு மனுஷர் மேய்க்கிறதில்லை. தானாக மேய்ஞ்சு வருகிறது. அப்படி ஆடு மாடு தானாக மேய்ஞ்சு வருகிற நாளையிலே ஒரு நாளை தினம் ஒரு ஆட்டை ஒரு ஓநாய் தின்னு போட்டுது. (மிருக சாதிகளை, தருவிக்கச் சொல்லிச் சொன்னார். - அப்போ யோக நிஷ்டையிலே பார்த்து) அப்போ, சிஷியன் பார்த்து, நம்முடைய ஆடுமாடெல்லாம் வந்ததில், ஒரு ஆடு வறவில்லையென்று குரு உடனே சொன்னார். அப்போ யோக நிஷ்டையிலே பார்த்து, மிருக சாதிகளானது வதை பண்ணிப் போட்டுது. மிருக சாதிகளைத் தருவிக்கச் சொல்லி சொன்னார். அந்தப்படி மிருக சாதிகளையெல்லாம் தருவிச்சார். அப்போது புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார், மிருகச் சாதிகளைக் கண்டு கள்ளனெல்லாம் நில்லுங்கள், வெள்ளனெல்லாம் போங்களென்று உத்திரவு செய்தார். அப்போது எல்லா மிருகச் சாதிகளும் போய்விட்டுது. ஆடு திருடி திண்ணின ஓனாய் நின்றுயிருந்தது. அந்த ஓனாயைப் பார்த்து நம்முடைய ஆடென்று அறியாமல் நீ சாப்பிட்ட படியினாலே, நீ யிந்தவரையிலே போய் உருண்டு போவென்று உத்திரவு பண்ணினார். அப்படியே தென்பாரிசத்தில் வரையிலே போய் உருண்டு போச்சுது. ஓனாயி உருண்டு போன வரைக்கு னாயுருட்டி வரையென நாளது வரைக்கும் பேர் வளங்கி வரப்படுகிறது.

இப்படி காரணங்கள் பெத்து இருக்கிற நாளையிலே தன்னுடைய சிஷியனுக்கு முன் சொன்ன பிரகாரத்துக்கு அஷ்டமாசித்தியும் சகல காரணங்களும் நடக்கத் தக்கதாக உபதேசம் பண்ணி, கட்டளையிட்டு விவாகம் பண்ணிக் கொள்ளச் சொல்லி மடவாலையம் கட்டிக்கச் சொல்லி உத்திரவு பண்ணி லோக குருவாகிய நயினார் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரென்று பாரம்பறையாய் வெளங்கிவறக் கடவதென்று அனுக்கிரகம் செய்து, குருவாகிய கன்னடிய புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் மலையின் பேரில் சமாதியிலே

யிருந்து விட்டார். அப்பால், குருவின் உத்தரவுப்படிக்கு விவாகமும் பண்ணிக் கொண்டு சிருது நாள் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வந்து அவரும் மலையிலே சமாதியிலே யிருந்து விட்டார். நயினாற் பண்டாரத்தாரென்று பெறப்பட்டு இருந்த வெள்ளாள ஜாதியில், தொண்ட மண்டலத்து வெள்ளாளன் மகன் காறண பாணிபாத்திர ஒடையார் யென்று குருபரம்பரையாக யிருக்கும் பூசை பண்ணிக் கொண்டு காறன பாணி பாத்திர ஒடையா றென்று பேரிட்டு யிருந்தார்.

3. அவருடைய மகன் குமாரசாமி பாணிபாத்திர ஒடையார் சிறுதுநாள் பூசை பண்ணி அவரும் சமாதியிலே யிருந்தார். 4. அவருடைய மகன் பாணிசுற புலிப் பாணிபாத்திர ஒடையார் சிருது நாள் பூசை பண்ணிக் கொண்டு யிருந்து அவரும் சமாதியிலே யிருந்தார். மேல் எழுதினவர்கள் சமாதியிலே யிருக்கப்பட்டயிடங்களுக்கு அடிமானங்கள் விவரம் எப்படி யென்றால், சிவகிறியின் மேலே துற்க்கையம்மன் கோவிலிலே, புலிபாணிபாத்திர ஒடையார் (சமாதி) ..... 1 துற்க்கையம்மன் கோவிலுக்கு மேல்பாரிசத் திருமதிலின் மூலையில் லோக குருவாகிய, நயினாற் பண்டாரத்தார் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் சமாதி.....1

காணா சொணைக்கி மேல் புறத்தில் காறண புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் சமாதி.......1 யிடும்பன் கோவிலுக்கு கீழ்பாரிசத்தில் குமாரசாமி புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் சமாதி.......1. பதினெட்டான் படிக்கி வடபாரிசத்தில் பாணிசுற புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் சமாதி........1

ஆக இந்த அஞ்சி யிடத்திலும், குறுபரம்பரையாகச் சமாதிகள் யிடமென்று யிந்த அஞ்சு யெடங்களுக்கும் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிற வழக்கப்படி னாளதும் அஞ்சு சமாதிக்கும் பூசை நடந்து வருகிறது. .... யிப்படி யிருக்கும் காறணங்கள் பெத்துயிருக்கும் நாளையில் ஆறுமுக புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் என்கிறவர் னாளையில் சிவகிரியின் மேல், தெண்டாயுதக் கடவுளாருக்கும் துற்க்கையம்மன் சன்னதிக்கும், குறுபரம்பரைச் சமாதியிடங்களுக்கும் பூசை பண்ணிக் கொண்டு லோக குறுவாக யிருக்குமளவில், கலியுக சகாப்தம் 4285க்கு மேல் செல்லாயிநின்ற காலத்தில் பிறகு உத்திறாதியிலேயிருந்து, பாளையக்காறறாகிய வேடவம்சத்தில் கோசல சின்னோப னாயக்கறவர்கள் வறாககிரிமலை சாறவிலே யெறங்கி யிருந்தார்கள். ஒரு நாளை தினம் தெண்டாயுதக் கடவுளாரை தெரிசனம் பண்ணவேணுமென்று சிவகிறியின் மேல் வந்து ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரிடத்தில் வந்து, அம்பும், வில்லும், ஆயுதமும் கீழே வைச்சுப்போட்டு தெரிசனம் பண்ணினார்.

நீங்கள் யெவடம் எங்கே வந்தீர் என்று கேட்டார். அப்போ நாங்கள் உத்திறாதி யென்றும் வறாககிறி சறிவில் வந்திருக்கிறோமென்றும், எங்களுக்கு தங்கள் கடாக்ஷம் வேணுமென்றும் சொல்லிக் கொண்டு அது முதல் நித்தியமாக, ஆறுமுக புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரிடத்துக்கு வந்து கொண்டு யிருக்கும் போது ஒருநாள் சமயத்திலே, உனக்கு னம்மால் வேண்டியது என்னவென்று கேட்டதுக்கு உபதேசம் பண்ண வேணுமென்றதில் உபதேசம் பண்ணி, கிறாமங்கள் உண்டு பண்ணிக் கொண்டு வறவேண்டியது. யிந்த றாச்சியபாரம் பண்ணிக் கொண்டு சுப்பிறமணியக் கடவுளாருக்கு பூசை கட்டளை நடத்தி வைச்சுக் கொண்டு உன்வம்ச பாறம்பரியமாக, வற்திச்சு னம்முடைய சிஷியனாக யிருக்கக் கடவதென்று அனுக்கிரகம் பண்ணி அம்பும் வில்லும் ஆயுதமும் யெடுத்துக் குடுத்தாற். பழனி பாளையப்பட்டு ஆன சின்னோபனாயக்கன் தொரைத்தனம் பண்ணிக் கொண்டு வருகிற நாளையில் தெண்டாயுதக் கடவுளாருக்கு, பூசை, நெய்வேத்யமும் நடத்தி வைச்சுக் கொண்டு ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாறுக்கும் குருஸ்தானமாக மடத்துக்கு வேண்டிய தற்மங்கள், நடப்பிவிச்சிக் கொண்டு வந்தார்கள். இப்படி யிருக்கிற நாளையில் ஒரு வைறாகி வந்து சேந்து, லோக குருவாகிய ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் மடத்தில் ஆகாறம் பண்ணிக் கொள்ளுகிறதும் லெக்ஷிமினாறாயணப் பெருமாள் கோவிலிலே படுத்துக் கொள்ளுகிறதுமாக யிருந்து மந்திறா சத்தியினாலே, சிவகிறியின் மேல் தெண்டா யுதக் கடவுளாற் சக்தி யெல்லாம் வாங்க நினைத்து, ஆறுமாசம் பிரயத்தனம் செய்து, பகல் உச்சிவேளையிலும், றாத்திரி உச்சி வேளையிலும் இப்படிக்கு சன்னதியில் அஷ்டதிக்கு பந்தனங்களும் பண்ணி, பதினைஞ்சி கலையும் வாங்கி, பதினாறாம் கலை வாங்கிக் கொள்ளுகிற சமயத்தில், ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாறுக்கு தெரிஞ்சி கம்பளத்தார்களாகிய சின்னோப நாயக்கரை அழைத்து, உன்னுடைய ஆயுதத்தினாலே அந்த வைறாகியை சம்மாறம் பண்ணிப் போட வேணுமென்று சொல்ல அப்படியே குறுவின் உத்தரவுப்படிக்கி கண்ணுலே மயி போட்டுக் கொண்டு அவனைச் சம்மாறம் பண்ணிப் போட்டு ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாறுக்கு வர்த்தமானம் சொன்ன உடனே, பதினாறு கலசம் வச்சி, அதுக்குள்ள காறணங்கள் செய்து, பதினாறு கொடமும் பதினாறு பண்டாரங்களைக் கொண்டு அபிஷேகம் பண்ணி வைத்ததில் ஒருகொடம் சின்னோபனாயக்கனும் தலையிலே வச்சிக் கொண்டு வந்தபடியினாலே திருமஞ்சனம் அந்த நாள் முதல் விசேசமாய் திருமஞ்சனம் நடந்துகொண்டு வறப்படுகிறது.

பண்டாறவாடையாக, பூசை, மாலை, சந்தனம், திருமஞ்சனம் யிது முதலான ஸ்தானங்களும் தேவஸ்தானம் பண்டாறவாடையாக நடந்து வருகிற னாளையிலே, றாமப்பய்யற் வந்து, அஷ்டபந்தனம் சாத்துகிற முன்னுக்குப் பண்டாரவாடையெல்லாம்

பிறாமணாளை வைக்க வேணுமென்று நினைத்து, தீர்த்தம் வாங்கக் கூடாதென்று யோசித்து, பாளையகாரரையும், பாணிபாத்திர ஒடையாறையும், பண்டாரங்களையும் அழைச்சி பூசைக்கி னாலு பட்டமாரையும், ஒரு குருக்களையும் வைக்கிறோம். அவாள் பூசை பன்றதில் நிற்மால்லியத்தில் கால் பங்கு திருமஞ்சன பண்டாரங்களுக்கும் பூசை பண்ணுகிற நம்பிமார் குடுக்கிறதென்றும், அரைக்காவல், திருமஞ்சனம், சந்தனம், மாலை யிதுகளெல்லாம் யெப்போதும் போலே பண்டாறவாடையாக நடக்கப்படுகிறதென்று, நிச்சயப்படுத்தி வைச்சி, அஷ்டபந்தனம் சாத்திவைச்சி, கிறிக்கிக் கும்ப அபிஷேகம் பண்ணி வைச்சார். அந்த நாள் முதல் குறுக்களாகிய தவறாச பண்டிதரும், பூசைக்கு னாலுபட்டமாறும் திருமஞ்சனம், மாலை, சந்தனம், அரைக்காவல், பண்டாரத்தார் யிருபத்தினாலு பேரும் பாணிபாத்திர ஒடையாற் சிவறாத்திரிக்கு, அம்பு வில்லும் குடுக்கிறதும் இப்படிக்கி நடந்து வறப்பட்டுது. திருமஞ்சனம் இருபத்திநாலு கொத்து, அறுபத்தி நாலு பேர்யென்றதில் பாளையகாறனும் அறுபத்திநாலிலொன்றாகத் திருமஞ்சனக் கொடம் சேர்ந்து ஸ்வாமிக்குப் பணிவிடை செய்து வருகிறது. இப்படிக்கு பாளையகாற நாளையிலே நடந்து வருகிற வழக்கம் யென்று சொல்லப்படுகிறது.

அந்த நாள் முதல் போகர் நிஷ்டையிலே யிருக்கப்பட்ட, சிங்காசனக் கொறட்டும் பேரிலே யிருக்கப்பட்ட துற்க்கைக்கும், அஷ்டமா சக்திக்கும், மறகத லிங்கத்துக்கும் முப்பத்து முக்கோண மேருவுக்கும், னாற்பத்தி முக்கோண சக்கிரத்துக்கும் பூசை பண்ணிக் கொண்டு வருகிறது. நவறாத்திரி பத்து நாளைக்கும் மலையின் பேரிலே, அஷ்டமா சக்தியாகிய துற்கை சன்னதியில், காப்புக் கட்டிக் கொண்டு, அம்பு, வில்லும் வைச்சி பூசை செய்து, விஜயதசமி நாள் தினம், மாலையில் பரிவட்டமும் கட்டி, அம்பும், வில்லும் எடுத்து, பல்லாக்கும் பேரில் வைச்சிக் கொண்டு ஆனைமேல் யேரிக்கொண்டு பட்டணம் பிறிதக்ஷணம் வந்து, ஊரு கோவிலில் சுவாமியை, எழுந்தருளப் பண்ணிக்கொண்டு மகற்னோம்பு மண்டபத்துக்குப் போய், அம்பு போட்டுக் கொண்டு ஊருக்கு வந்து பட்டணப் பிறிதக்ஷணம் வந்து கோவிலுக்குப் போயி, பரிவட்டமும் கட்டிக் கொண்டு மேள வாத்தியத்துடனே, பாணிபாத்திரர் மடத்துக்கு வருகிறது. பட்டங்கட்டுகிற ஆச்சாறிய அபிஷேகமாகிற விவரம் யெப்படி யென்றால், தானம் பறிகலத்தாற், தொறைகள், காரியஸ்தாள், சகலமான பேரும் வந்து யிருந்து கொண்டு குறுக்கள் பட்டற் வந்து, யாகசாலை போட்டு கலசங்கள் வைச்சி, பட்டாபிஷேகம் பண்ணுகிறது. சகல வாத்தியத்தோடே பட்டணப்பிறவேசம் வருகிறது. முன் அஞ்சு பட்டத்துக்குப் பின் வெகு பட்டங்கள் ஆயிருக்கிறது. அவாள் பேர்கள், யித்தினை பேர் என்ற நிச்சியிக்க, தோதுப்பட

வில்லை. பாளையகாறன் வந்த பிறகு பட்டங்கள் விபரம் யிந்த ஆதினத்துக்குக் காறணப் பேர் அல்லாதே, காரியப்பேர் வெளங்குற வழக்கம் யில்லை.

பாளையக்காறர் னாள் முதல், பட்டங்களுடைய விபரம்......1. ஆறுமுகம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார் 2. சன்முக புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார், 3. வேலாயுதம் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார், 4. சுப்பிறமணிய புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையார், 5. கைலாச புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற், 6. மயிலாப் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற், 7. பழனிமலைப் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற், 13. பெரியதம்பி புலிப்பாணி பாத்திர உடையாற், 14. தொந்திப் புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற், 15. சின்னைய புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற், 16. இப்போ உள்ள அறிகிருஷ்ணபுலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற் பதினாறு பட்டம் பட்டம் ஆயிருக்கிறது. ஸ்ரீமுக வருடம் ஆவணி மாதம் 23 தேதி சின்னய புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற் காலம் சென்று போனதின் பிறகு மேற்படியாற் மறுமகன், அரிகிருஷ்ண முதலியாருக்கு மேற்படி ஸ்ரீமுக வருடம் அற்பசி மாசம் 28 தேதி ஆசாறிய அபிஷேகமாயி, அரிகிருஷ்ண புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாரென்று, பேர் வறப்பட்டு யிந்த ஆதீனத்திலே யிருக்கப் படுகிறது.

1. பல்லாக்கு, 2. உபயசாமறம், 1. சுறுட்டி, 1. சூறியபான், 1, கொடை, 1. தீவட்டி மேல் எழுதியதல்லாதெ யினியும் அனேகம் பிறுதுகள் உண்டு. அதுகள் இப்போ வைக்க நிறுவாகமில்லை. பழனியூறில் பண்டாறவாடையாயிருக்கும் னாளையில் லோக குறுவாகிய வறபுலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற் மடம் .... 1....பாளையகாறர் னாளில் வந்து சேந்து யிருக்கும் மடங்கள்.... 1 ... பாலையற்ற மடம் 1. பச்சகந்தய்யர் மடம், யிப்படிக்கு மூணு மடங்கள் உண்டாச்சிது. பாலையற்ற-பச்சகந்தய்யர் பறதேசிகள் யென்றும், சன்னாசி யென்றும் சொல்லப்படுகிறது. இப்படிக்கி 1816 வருடம் யேப்பிறல் மாதம் 28 தேதிக்குத் தமிழ் தாது வருடம் சித்திரை மாதம் 18 தேதி. யெங்கள் வம்சபேர் கெற்ப்பக்கிரகத்தில் தெரியும். அரிகிருஷ்ண புலிப்பாணி பாத்திர ஒடையாற் கைஎழுத்து யென்று எழுதின ஏடுகளுக்கு னகல் எழுதி முகிந்தது. நிட்டல் நாயன்னய்யர்.

❖❖❖

# 11. பழனி மகா ஸ்தலக் கைபீது

நில அளவை உயர் அலுவலர் மெக்கன்சியின் உதவியாளர்கள் தொகுத்த கொங்கு நாட்டு ஆவணங்களில் இதுவும் ஒன்று. 22.04.1816 அன்று பழனியில் நிட்டல நாயனய்யன் என்பாரால் எழுதப்பட்டது. அக்காலப் பழனியைப் பற்றிய மிக அரிய செய்திகளை இந்த ஆவணம் தருகிறது.

தொடக்கத்தில் புராணக் கருத்துக்கள் கூறப்படுகின்றன. திருவாவிநன்குடி என்பதற்குப் புதிய விளக்கம் கூறப்படுகிறது. சிவனும் பார்வதியும் சுப்பிரமணியரை ''பழம் நீ'' என்று அழைத்ததால் பழநி என்று பெயர் பெற்ற செய்தி கூறப்படுகிறது. ''சபரபுரம்'' ''லட்சுமி நாராயணபுரம்'' ''சிவகிரி'' எனப் பழனியின் வேறு பெயர்க் காரணங்களும் சக்திகிரி, சிவகிரி - இடும்பன் வரலாறும் கூறப்படுகிறது. இடும்பன் இருமலைகளையும் காவடியில் கொண்டு வந்ததால் காவடியெடுத்தல் பெருகியது எனக் கூறப்படுகிறது. சேர ராசா, பாலராசா, சின்னோப நாயக்கர் திருப்பணிகள் கூறப்பட்டு இராமப்பய்யன் சிவாச்சாரியார்களை நியமித்த செய்தியும் கூறப்படுகிறது.

பாணி (தண்ணீர்) யைத் திரட்டி புலிமீது ஏறிக்கொண்டு வந்து பூசை செய்ததால் புலிப் பாணி பாத்திரஉடையார் என்று பெயர் பெற்றார் என்றும், பின் கன்னடியர், பின் தொண்டை மண்டல வேளாளர் தொடர்ந்து பூசை செய்தனர் என்றும் கூறப்படுகிறது. முதலில் வைகாசி விசாக விழாவும், பின்னர் தைப்பூசம், பங்குனி உத்தரவிழா ஏற்படுத்தப்பட்டது என்றும் கூறப்படுகிறது.

முன்பு பழனியில் திங்கட்கிழமை, வெள்ளிக்கிழமைகளில் மட்டும் பூசை நடைபெற்ற விபரம் தெரிகிறது. பெண் துறவிகள் பலர் 19ஆம் நூற்றாண்டின் தொடக்கத்தில் பழனி மலையில் வாழ்ந்துள்ளனர். திருமஞ்சனப் பண்டாரங்கள் நாடெங்கும் சுற்றி காணிக்கை வசூல் செய்து தங்கம், வெள்ளி அணிகலன்கள், பூசை பரிகலங்கள் செய்து வைத்துள்ளனர். கட்டளைப் பண்டாரங்கள் திருமஞ்சனப் பண்டாரங்கள் மொத்தம் 64 பேர் உள்ளனர். அலங்காரம் செய்தால் 7 வயதுப் பையன்போல ''பாலதண்டபாணி'' இருப்பார் என்று கூறப்பட்டுள்ளது. வாள் முதலிய காணிக்கைப் பொருள்கள் பல கூறப்படுகின்றன.

இந்த ஆவணம் சென்னை, தமிழக அரசு கீழ்த்திசைச் சுவடி நூலகத்தில் உள்ளது. எண். டி3164.

# கைபீது நகல்

கோயமுத்தூர் ஜில்லா திண்டுக்கல் வகைறா தாலூக்கா அய்யம்பள்ளி துக்குடி பழனி மகா ஸ்தலக் கைபீது.

1816 வருஷம் ஏப்ரல் மாதம் 22 தேதி கோயமுத்தூர் ஜில்லா வகையறாவுக்கு சேந்த திண்டுக்கல் தாலுக்கா அய்யம்பள்ளி துக்குடி கசுபா பழனி மகா ஸ்தலம் கைபீது வரலாறு. தறியா பத்து நிட்டல னாயன்னய்யன்.

1. ஸ்கந்த புறாணத்தில் கிறிப்பிரகாச காண்டத்தில் வறாககிறி பிரசம்சயில் சறிவில் உள்ள திருஆவினங்குடி ஆகிய சுப்பிரமணிய ஸ்தல மகிமையை வெளக்கமாய் சொல்லச்சொல்லி னயிமிசாறண்ணிய வாசிகளான ரிஷிகள் கேழ்க்க சூதபுறாணிகர் சொல்லப்பட்ட பழனி புறாணமென்கிற யிருபத்தினாலு சுவர்க்கம் உள்ள கதையில் ஸ்தல மகிமை, கிறிமகிமை, வன மகிமை, மூர்த்தி மகிமையாகிய யினமகிமைகள் சொல்லி வருகிறது.
2. பூர்வத்தில் திரு - லெக்ஷ்மி, ஆ - காமதேனு, யினன் - சூரியன், கு- பூதேவி, யிடி ஸ்ரீ-அக்கினி யிவாள் அஞ்சுபேரும் ஒரு காறணார்த்தத்துனாலே தபசு செய்து சாபவிமோசன மானதுனாலே திருவாவினங்குடி என்று பேர் வரலாச்சுது.
3. பூர்வத்தில் பிருகு சிவனுக்கு பழம் குடுக்க, சிவன் ரெண்டு புள்ளையையும் பார்த்து யிப்பழம் வேண்டி பூபிரதஷணம் பண்ணி முன்னே வந்தவாளுக்கு குடுக்கிறோமென்று சிவன் சொன்ன வார்த்தைப்படி மயில் வாகனத்தின் மேல் ஏறி சுப்பிரமணியர் பூபிரதக்ஷணம் பண்ணப் போக கணபதியானவர் எழுந்திருந்து யீசுபறனை பிரதக்ஷணம் பண்ணி நிற்க கணபதிக்குப் பழம் குடுத்தார். சுப்பிரமணியர் பூபிரதக்ஷணம் பண்ணிவந்து நின்று, தமயன் கையிலுள்ள பழத்தைப் பார்த்து என்னை போகச் சொல்லி அவருக்குப் பழம் குடுத்தாரென்று கோபத்துனாலே சுப்பிரமணியர் கைலாசம் விட்டு திருவாவினங்குடிக்கு வந்தார். உடனே சிவனும் பார்வதியும் வந்து சுப்பிரமணியரை எடுத்து மடியில் வைச்சிக் கொண்டு அது பழமல்ல, ''நீயே பழமென்று'' கொலாவினதுனாலே பேர் வரலாச்சிதென்று சொல்லப்படுகிறது.
4. இப்படிக்குப் பழனி என்றுள்ள பேர் வருகிறது. முன்னே சுயமாயிருக்கிற பெரிய ஆவிடையாரை மகாவிஷ்ணு மச்சாவதாரமெடுத்து பூசித்தபடியிலே சபறபுறமென்று பேர் உண்டென்று சொல்லப்படுகிறது.
5. பெரிய ஆவிடையாருக்கும் பெரியனாயகிஅம்மனுக்கும் திருக்கல்லியாணமானதுனாலே சிவகணங்களெல்லாம் வந்தபோது சிவபுறமென்று பேர் வறப்பட்டுது.

6. தபசு பண்ணின லெக்ஷிமியை விஷ்ணு வந்து கூடினபடியினாலே லக்ஷிமினாறாயண புறமென்று பேர் வரலாச்சுது.

7. அகஸ்தியர் பொதியமாமலைக்குப் போறபோது பறமேசுரன் தன்னைப் பூசை பண்ணச் சொல்லி, சிவனும் சக்தியுமாக ரெண்டுமலை குடுத்தார். அதை, அகஸ்தியர் கைலாசத்திலிருந்து கொண்டு வந்து, கேதாறத்துக்கு வடதிக்கில், பூற்ச்சவனத்தில் கொண்டு வந்து வைச்சுப் போட்டு, அவர் பொதியுமாமலைக்குப் போய் யிடும்பாசுறன் என்கிறவனை அனுப்பி, அந்த மலைகளை ரெண்டு காவடியாகக் கட்டி எடுத்துக் கொண்டு வறச் சொல்லி அனுப்பினதுனாலே யிடும்பாசுறன் மலை யெ ரெண்டு காவடியாக எடுத்துக் கொண்டு பொதியுமாமலைக்கிப் போக திருவாவினன்குடி வழியே வருகிறபோது யிடும்பாசுறனுக்குப் பசியும், தாகமும் உண்டாயி காவடி எறக்கிப் போட்டு ஒரு குளம் உண்டு பண்ணி, ஸ்தானம் செய்து, கந்தமூல பலாதிகள் பக்ஷிச்சு தாகமும் தீர்த்துக் கொண்டு காவடி எடுக்கிறபோது, திருவாவினங்குடியிலுள்ள சுப்பிரமண்யர் பாலரூபமாயி, அந்த மலையின் பேரில் குறா மறத்தடியில் நின்றிருந்தார். காவடி எடுபடாமலிருந்தபடியினாலே மலையை சோதனை பண்ணுமளவில், பாலரூபமான சுவாமியைக் கண்டு நீர் கீழே எறங்கும், னான் மலையை எடுத்துக் கொண்டு போக வேணுமென்று சொல்லினபடியினாலே இந்த மலை நம்முடைய மலையானதுனாலே னாம் விடமாட்டோமென்று சுவாமி சொல்ல, யிடும்பாசுறன் அகஸ்தியரிடத்துக்குச் சேருகிற மலையானதுனாலே, என் சீவன் போனாலும் விடமாட்டேனென்று நெரிங்கி கிட்டவந்த படியினாலே கையிலேயிருந்த வேலாயுதத்துனாலே குத்தி அந்த யிடும்பாசுறனைக் கொன்னு போட்டு மறுபடியும் இடும்பாசுறன் பெண்சாதி பரிதாவத்துனாலே, அவனை எழுப்பி நீயும் யிவிடத்தில் நம்மை காத்திருக்கச் சொல்லி கட்டளையிட்டு மலைஏறி போறபோது அகஸ்தியர் அறிந்து, கிரியை பூசை பண்ணின படியினாலே சிவகிரி என்றும் பேர்ப்பட தெண்டாயுதபாணியாகவும் வாமன மூர்த்தியாகவும் மேற்கு முகமாக நின்று கொண்டார்.

8. யிடும்பாசுரனானவன் கேட்டுக் கொண்ட வரத்துனாலே முன்பூசை உனக்கென் றுள்ள வரம் பெத்து யிடும்பாசுரனும் மலையை காத்துக் கொள்ள நின்றான்.

9. சுவாமியிருக்கிற மலைக்கு சிவகிறியென்றும் கிழக்குள்ள மலைக்கு சக்திகிரி என்றும் பேர் உண்டாச்சிது.

10. தெண்டாயுதபாணி அவதரிச்சியிருக்கிற சிவகிறியின் பேரில் சூரிய தீர்த்தம், அமுறுத தீர்த்தம், சூசிமகா தீர்த்தம் என மூணு தீர்த்த மிருக்கிறது.

11. யீசானம், தத்புருஷம், அகோறம், வாமதேவம், சக்தியோசாதம், அதோமுகம் ஆக யிந்த ஆறுமுகமாய் சுப்பிரமண்யர் வறாக கிரியைப் பார்க்கிறபோது அந்த கிரியில்

இருந்து ஆறுநதியாக வந்து ஒன்றாயி கூடி, ஷண்முகநதியென்று பேர் உண்டாய், உத்திர வாகினியாகப் பெருகல் உண்டாய், அமறாவதி சங்கமமாயி காவேரியில் சேருகிறது.

12. தெண்டாயுதபாணி அவதரிச்சி சிவகிரியென்றும், பழனியென்றும் பேர்பட்டு வர தேவரிஷி, அந்தரிரிஷி, இந்திரரிஷி, பிருங்கி யிது ரிஷிகள் தெரிசித்து, யின்னாலு ரிஷிகளும் திருவாவினங்குடி சன்னதியில் இருந்தார்கள். யிப்படியிருக்கும் னாளை யில் சேரன் சோழன் பாண்டியன் மூணுறாசாக்களும் ஸ்தலங்கள் தோறும் தெரிசனம் பண்ணிக் கொண்டு திருவாவினன்குடியிலும் சுப்பிரமணியர் தெரிசனம் பண்ணிக் கொண்டு போறபோது, ரிஷிகள் னாலுபேரும் கண்டு, மூணு ராசாக்களிலும் சேரராஜாவைப் பார்த்து, உன்வமுசஸ்தானான கவுசெலா சேறன் என்கிற றாசா ஷண்முகநதியிணையும், கவுசிலாபுரமென்று பட்டணம் உண்டு பண்ணி, அது பட்டணத்தைச் சுத்தி அஷ்ட மங்கலமென்று எட்டு கிறாமமு எட்டு கிறாமத்திலும் எட்டு சிவ பிரிதிஷ்டையும் பண்ணி, யிதுக்கு சாற்வாயி நூறு ஊர் உண்டு பண்ணி யாகாதிகள் பண்ணும் படியாய் பணிரெண்டு பள்ளி என்று ரிஷியாசிறமங்கள் உண்டு பண்ணியிருக்கிறாரென்றும் பழனி பிரதாபத்தையும் தெண்டாயுதபாணி சான்னித்தியத்தை எல்லாம் ரிஷிகள் சேரறாசாவுக்கு சொல்ல கன்னிகாவனம் குவ்வுளவணம் ஆமலகநெல்லிவனம் என மூன்று வனத்துனுடைய காரனத்தையும் பிரபாவங்களையெல்லாம் சொல்லக் கேட்டு சேரறாசாவானவர் சிவகிரி மலையின் மேலேரி தெண்டாயுதபாணி சுரூபமான சுப்பிரமணிய சுவாமி தெரிசனம் செய்து சேறமான் பெருமாளுக்கு தெரிசனம் குடுத்த தெண்டாயுத ரூபமானபடியே முன் யிடும்பாசுறனுக்குப் பிறசன்னமானபடிக்கு பக்தனென்று சேறமானுக்கு தெரிசனம் குடுத்தார். அப்போ விசுவகன்மாவை அழைப்பிவித்து இந்த சிவகிரியின்பேரில் நமக்கு தெரிசனம் ஆன தெண்டாயுதபாணி சுரூபம் மறைஞ்சுது. அது ரூபம்போலே உண்டுசெய்து தெரிசித்துக்கொள்ள வேணுமென்று சொல்லி, விசுவகர்மாவினாலே தெண்டாயுதபாணி பிம்ப ரூபமும், திருப்பணிவிமானமும் உண்டு செய்து வேத வாக்கியங்களினாலே பிரதிஷ்டை செய்து தேவேந்திறாதி முதலாகிய ரிஷிகள் எல்லாரும் தெரிசித்தார்கள் என்று புறாணத்தில் சொல்லி வருகிறது.

13. கிருத யுகத்தில் சேறபுறமென்று பேர் சொல்லப்படுகிறது.

14. திரேதா யுகத்தில் சிவபுறமென்று பேர் சொல்லப்படுகிறது.

15. துவாபர யுகத்திலே கவுசலாபுறமென்று பேர் சொல்லப்படுகிறது.

16. கலியுகத்திலே கன்னிகாவனம், கொங்கையிலவுவனமென்றும், பழனியென்றும் பேர் சொல்லப்படுகிறது.

17. பூர்வம் யிடும்பாசுறன் காவடியாகக் கொண்டு வந்த மலையில் தெண்டாயுதபாணி அவதரிச்சி சுவசான்னியத்துனாலே, லோகத்தில் எல்லாரும் காவடி செலுத்தி விக்கக் கடவதாக பக்தியுண்டாகிறதும், எல்லா றாச்சியங்களிலிருந்து எல்லா சனங்களும் காவடி கொண்டு வந்து செலுத்துகிறது அதினுடைய பொருள் யிவ்வகை என்று நினைக்கிறதும், சொல்லுகிறதுக்கும் அவாளவாள் கியானத்துனாலே, அதுவே தவிர மனுசனுக்கு தெரியவரும் காரியம்.

18. தேவஸ்தானம் உண்டான காலம் முதல் யுகாந்தரங்களிலுள்ள காரணங்களினாலேயும், மத்தும் பல பிறகாறங்களாக உள்ள விசேஷங்களுக்கு ஸ்தலபுராணம், தாம்புர பட்டயங்கள் ஸ்தலம் பண்டாரத்திலே யுள்ளதுகளெல்லாம் கால கலாபங்களில் கை தப்பிப் போச்சிது.

19. சேரறாசா என்றவாளில் கவுசலாசேறன் ஆண்டு வருகிற நாளில் சுவாமி காரியங்கள் செவ்வையாய் நடப்பிச்சி ஆலயம் ஜீரனோத்தாறம் பண்ணி தேவதானமாக்கி கிராமங்கள் பூமிகள் உண்டுபண்ணினாரென்று சொல்லப்படுகிறது.

20. பாலறாசாக்களென்று க்ஷத்திரிய றாசாக்கள் ஆண்டுவரும் காலத்திலேயும் தேவாலய காரியங்கள் பிரபலமாய் நடந்து வந்ததென்று சொல்லப்படுகிறது.

21. பாலறாசாக்கள் ஆண்டு வருகிற நாளையிலே அந்த பாலறாசா கூட்டத்தாருக்கு கொஞ்சம் எடுபாடு வந்த சமயத்தில் வடக்கேயிருந்து மூணுவேடர் மூணு வீட்டுக் காரறாக வந்து வளமாக யிருந்து வறாககிரி மலை சறிவில் சேந்து குடியும் குடித்தனமுமாகயிருக்கும் நாளையில் னாளுக்குனாள் வேடற் வறந்திச்சி, றாசாக்களை சம்மாறம் பண்ணிப்போட்டு, வேடர் ராச்சியம் ஆக்கிறமிச்சுக் கொண்டு வைகாபுறினாட்டுக்கு சின்னோபனாயக்க ரென்று தொரைத்தனத்துக்கு அதிகாரியாய் காடுகள் வெட்டி ஊருகள் ஏறிகள் அணைகள் கட்டிவிச்சி பழனியாண்டவருக்கு அநேகம் பணிவிடை செய்து வந்தார்களென்று கேழ்விப்பட்டு இருக்கிறது. சொல்லப்படுகிறது.

22. யிறநூறு வருஷத்துக்கு அப்பரம் யிறநூத்தியன்பது வருஷத்துக்கு யிப்பரம் யிதின் நடுவில் மதிரை சமஸ்தானத்து தளகர்த்தனாகிய றாமப்பய்யன் அவர்கள் னாளையில் சிவகிரிமலையின் பேரில் தெண்டாயுதபாணிக்கி கும்பாபிஷேகம் பண்ணுகிற சமயத்தில் சுவாமி சொறப்பணம் சாதிச்ச குறிப்புனாலே, தவறாசபண்டிதரென்கிற வரை தருவிச்சி அவற் வச்ச மண்கலய கலசம் ஆணையிழுக்கக்கூடாதே யிருக்கிற பரீக்ஷை காட்டி அந்த பரீட்சைக்கு ராமப்பய்யர் வெகு சந்தோஷப்பட்டு ஸ்தாபிக்க போதிக்க சக்தியுள்ளவரென்று தவறாசபண்டிதர் என்று பேர் குடுத்து இந்த பழனி ஸ்தலத்து தவறாசபண்டிதர் எண்றுள்ள பேர் பிறபலப்படுத்தி பல்லாக்கு,

தெண்டிகை, உபயசாமறம் முதலாகிய வெகுமானம் குடுத்து சர்வமானியங்கள் மகமை மிராசிகள் விடுவிச்சிகுடுத்து ஸ்தலத்து முதன்மைக்காரறாகவும், பந்து ஜனங்களில் னாலு குறுக்கள்மாரையும் பூசைக்கு நேமித்து சகல வைபவங்களும் நடத்தினார்கள். பூர்வத்தில் பிறம்ம நம்பி, வால நம்பியென்று ரெண்டு பேர், பிரபலஸ்தாளாக கிறாமங்கள் பூமிகள் ஆண்டு சுவாமி பூசை பண்ணிக் கொண்டு வரும் னாளையில் வாலசமுத்திரத்து வாலறாசாக்களானவர் கம்பத்தடியில் பிறம்ம நம்பியைக் கொன்னு போட்டு வாலனம்பி யிருக்குமளவில் அடக்கமாக பூசை பண்ணிக் கொண்டு யிருந்தார்கள்.

23. சோழியகுல வெள்ளாழர் சயிவாளாக இருக்கிற பண்டாரங்கள் என்கிறவாள் முன் பூர்வாபூர்வமாக ஸ்தலத்தில் காத்து கொண்டிருந்த தீர்த்தவாசிகளான 64 பேர் என்கிற சமக்கினயில் முன்பாளையகாறன் னாளையிலே அறுவத்திமூணு பேர் பண்டாரமும், தான் ஒருவனென்றும் ஆக அறுவத்துனாலு பேர்கள் பண்டாரங்கள் தீர்த்தம் கொண்டு வந்து மலையில் குடுக்கிறதென்றும் பாளையகாற னாளையில் பண்ணியிருக்கிற திங்களென்றும் அந்த மரியாதைப் படிக்கு உள்ள பண்டாரங்கள் ஆவலேயிருந்து ஆபிஷேககலசம் கொண்டு போயி மலையில் தெண்டாயுதபாணி சன்னதியில் வச்சால் பூசை பண்ணப்பட்ட குறுக்கமார் எடுத்து அபிஷேகம் பண்ணுகிறதென்றும், அந்தப் பண்டாரங்கள் ஸ்தலத்தில் காத்துக் கொண்டிருந்து தேசசஞ்சாரம் பண்ணி, அவாளவாள் ஆசிறயம் சம்பாதிச்சி கட்டளைகள் உண்டு பண்ணி கட்டளைபடிக்கு சுவாமிக்கு அபிஷேகம் நடப்பிக்கிறதும், மாலை, சந்தனம், வில்வம் எடுத்து பணிவிடை செய்கிறது, இப்படிக்கு சுவாமிகாரியம் நடத்திக் கொண்டு அவாள் காலக்ஷேபம் பண்ணிக் கொண்டு இருக்கிறது. யிப்படியுள்ள பண்டாரம் 24 கொத்து 64 பேர் திருமஞ்சனபண்டாரமென்று இருக்கிறார்கள்.

24. புலிப்பாணி பாத்திரரென்று பேருள்ள முன்னொரு ரிஷி தபசியாக இருந்தவர். பாணியை தெறட்டிக் கொண்டு புலி மேலேறிக் கொண்டு மலையில் சுவாமிக்கி அபிஷேகம் பணிவிடை செய்து கொண்டுயிருந்து அந்த தபசியிடத்தில் ஒரு கன்னடியன் சேந்து அப்பேர் பெத்துயிருந்து அந்த கன்னடியனிடத்தில் ஒரு வெள்ளாளன் சேந்து, அந்த கன்னடியனுக்குப் பணிவிடை செய்து கொண்டு ஒரு தொண்டமண்டலத்து வெள்ளாளன் சேந்து அப்படி குறுபரம்பரையாய் பாணி பாத்திரரென்று பேர் வரப்பட்டு சிவகிரியின் பேரில் துர்க்கை என்றுள்ள கொகையில் லிங்கங்கள் யந்திரங்கள் பூசை செய்து கொண்டு வந்து ஒன்பது நாளும் பூசித்து விசையதசமி னாள் சுவாமி பாறிவேட்டையின்போது வேலு எழுந்தருளப் பண்ணிக் கொண்டு வருகிறபோது ஆணையின்பேறில் பாணிபாத்திரர் ஏறி அம்பும் வில்லும் கையில் பிடித்துக் கொண்டு கூடவந்து அம்பு தொடுத்து பாணிபாத்திரர் தவறாச

பண்டிதர் கையில் குடுத்து அவர் மந்திரம் செபிச்சு அம்பு போட்டு பாரிவேட்டை வுல்ச்சவம் நடக்கிறது.

25. பூர்வம் முதல் வையாசி மாசம் விசாக உச்சவம் நடந்து வறப்பட்டது. தைப்பூசமும், பங்குனி உத்திரமும் ரெண்டு உச்சவமும் பாளையக்காரர் நாளையில் உண்டு பண்ணி, ஆக மூணு உச்சவமும் நெடுக நடந்து வருகிறது.

26. வீரப்பழனிமலை வேலாயுதசுவாமியார் திருமுகம் ஸ்ரீ திரிபுரதகனன் பறமேசுவரன் குமாரன், அமரர் சிறைமீட்ட தேவர்கள் தேவன், தேவலோகனாயகன், அகிலாண்ட கோடி பிரும்மாண்ட நாயகன், கோகந்நகனை சரசமாடி குட்டி குடிமியை நெட்டிப் போக்கி கோலவிருமபதம் குடுத்த குமாறகம்பீறன், கொக்கறவரையாழி கொட்ட றாவுத்தன் வக்கிறமிடும சுரேசர் வட்ட நீரொப்ப உக்கிர மயிலேறி வரும் உத்தண்ட தீரன். பக்கரை பகட்டரக்கா பட்டிடப் படைகழத்தில் கொக்கறித்துடல்க் கிழித்தக் குக்குடக் கொடிக் குமாரன், கழிக் கோட்டை கூகை பசாசுகள் தொக்க நிற்க கத்தூற மொத்த சூரன்மாழ்வதற்கு பாறிய நீடிய கச்சை கட்டி, பாறவேலெடுத்த சேவுகதீரன், அசுர குலைகாரன், அமராவதி காவலன், தோடுசெறி காதினன், தோகை மயில் வாகனன், சீதரன் திருமருகன், சிவசுப்ரமணியன், சண்டப்பிறசண்டன் அண்டர்க் கொருமிண்டன், ஆறாறு, நூரூறு, அஷ்டமங்கலம், ஆவினன்குடி, பழனிக்கதிபதி பன்றிமலை பூம்பரை பழனிமலை காவலன், இடும்பன் மலை, ஏழுமலை ஈறாரெனும் பள்ளி இலங்கும் வைகாவூர் நாட்டுக் கிரைவன், பக்திப்பிரியன், பக்தவச்சலன், பார்வதி புத்திறன், சிவசுத கணபதி விக்கின வினாயகன் தெய்வ சகோதரன், யெல்லாதேவர்க்கும் வல்லவன் ஸ்ரீ வீரபழனிமலை வேலாயுதசுவாமியார் சன்னதியில் ஸ்ரீ வீரபாகு தேவர் அருளிப்பாடல்.

27. சிவகிறியின் பேரில் தெண்டாயுதபாணி மேற்கு முகமாய் நிற்கிறது போலே யிருக்கிறார். நித்தியம் நாள் தப்பாமல் வெள்ளிக்கிழமையும் திங்கள்கிழமையும் அபிஷேகம் ஆயிக் கொண்டிருக்கிறது. பிறார்த்தனை காவடிகளும் திருவிழாவுக்கு வந்து கொண்டிருக்கும்.

28. ஸ்ரீகள் தன்புருஷனுடனே கூட பழனிக்கு வந்தவுடனே, தன் குஞ்சு குழந்தையையும் புருஷனையும் விட்டு மலையில் இருக்கிறது. பெண்டாட்டியை விட்டு விட்டுக் கலியாணம் பண்ணின ஆமிடையான் தன் வீட்டுக்குப் போறது.

29. தேவஸ்தானத்தில் தெண்டாயுதபாணி ஸ்வாமியாருக்கு வெள்ளிக்கிழமை, திங்கள் கிழமை ரெண்டுநாள் விசேஷமாய் காலை முதல் சாய்ந்திரம் வரைக்கும் அபிஷேகம் அவாளவாள் பிரார்த்தனைக்காரர் பண்ணி வைக்கிறது. அபிஷேகம் பஞ்சாமிருத அபிஷேகமாக அவாளவாள் பிரசாதம் வாங்கிக் கொள்ளுகிறது.

30. விபூதி அபிஷேகம் மகாவிஷேமாய் நடப்பிவிக்கிறது. சிமா மூலத்திலிருந்து பிராம்மணாள் மூணு மதஸ்தாளும் பலவகை சனங்களும் பிறார்த்தனைக்காரர் மலைக்கு வருகிறதும் பிரார்த்தனை செலுத்துகிறதும் பிறபலமாய் நடக்கிறதும் தீர்த்தப் பிரசாதம் அல்லாரும் வாங்கிக் கொள்ளுகிறது. பிராம்மனாள் பால் தீர்த்தம் வாங்குகிறதேயல்லாமல் மத்த தீர்த்தப் பிரசாதம் வாங்குகிறது இல்லை.

31. ஸ்வாமிக்கு போனக வஸ்த்துகளை இது கூடி நெய்வேத்தியம் நடக்கிறது. வினியோக மாகிறது. வலைகள் நிதிரை முளைகள் செருப்பு சோடிகள் யீட்டி வேலு இதுகளை யெல்லாம் பிரார்த்தனைக்காரர் கொண்டு வந்து செலுத்தினதுகளை யெல்லாம் கோவில் முன்னாலே தூக்கி கட்டி வைச்சிருக்கிறது. அதுகள் யெல்லாம் தினபிறிதி கையாண்டது போல செருப்பு சோடுகள் சின்னதாகயிருக்கிறதும், பெரிசாக இருக்கிறதும் தெருஞ்சியிருக்கப்படுகிறது.

32. திருமஞ்சனப் பண்டாறங்கள், சீமை சீமையிலும் திரிஞ்சு யாசகம் பண்ணி தெண்டா யுதக் கடவுளாருக்கு தங்க வில்வ ஹாரம் வெள்ளித் தாம்பாளம் கிண்ணங்கள் பண்ணி வைச்சி அந்த உடமைகள், அவாளவாள் கட்டளைப் பண்டாறங்களிடத்தில் தற்மம் பண்ணினவன் பேற்போட்டு செப்புத் திருமஞ்சனக்குடம், தாம்பாளங்கள், கட்டளைப் பண்டாரங்கள் வசத்திலிருக்கிறது. இப்படிக் கட்டளைப்பண்டார மென்றும், திருமஞ்சனப் பண்டாரங்களென்றும் 64 பேர் சங்கத்தார் ஆகாசவர்த்தகமாக ஜீவனம் பண்ணிக் கொண்டிருக்கிறார்கள். உச்சவத்தில் உண்டி வைச்சி காணிக்கைகள் விழுகிறது. சர்க்காருக்கு தாக்கல் ஆகிறது.

33. தெண்டாயுதபாணி ஸ்வாமியாறுக்கு அலங்காரம் பண்ணுமளவில், வேலும் கத்தியும் கூடி ஆயுத பாணியாக அலங்காரம் பண்ணுகிற அலங்கார தீபாறாதனையும் போது பாளையகாறன் போலேயிருக்கும். சாலிக்கிறாம சிலையென்றும் ஏழு வயசு புள்ளை போலேயிருக்குமென்றும் சொல்லப்படுகிறது. வெள்ளிகிழமை, திங்கள் கிழமையும் உண்டி வைத்து சிலவான காணிக்கை சர்காருக்கு தாக்கல், ரெண்டு ஆயுதம் தங்க மொலாம் செயித ஒரை போட்ட கத்திகள் யிருக்கிறது. அந்த ஆயுதம் மலையாளம் றாமறாசா குடுத்தது 1 பாளையக்காரன் குடுத்த ஸ்வாமிகோவிலுது - 1 ஆக ரெண்டும் யிப்போயிருக்கிறது.

❂❂❂

# 12. பழனி அஞ்சு சாதியார் மடத்துச் செப்பேடு

அஞ்சுசாதி பஞ்ச கம்மாளர் என்னும் ஆசாரியர் சமூகச் செப்பேடு. முருகப் பெருமானையும், கம்மாளர்களையும் புகழ்ந்து சில பாடல்கள் முதற்கண் கூறப்படுகின்றன.

சிவபெருமானின் நெற்றிக் கண்ணில் விசுவ முனியேந்திரன் பிறந்த விபரமும், காரணமும் முதற்கண் கூறப்படுகின்றது. மேரு, பூமி, அட்டமா நாகம், அட்டதிக்கு யானைகள், அட்ட குல பர்வதங்கள், அட்டதிக்கு பாலகர்கள், ஏழு கடல், வேதம், ஆகமம், புராணம், மிருகங்கள், நீர்வாழ்வன, அக்கினி, பஞ்சபூதங்கள், பஞ்சாங்க உறுப்புகள் முதலிய உலகில் வழங்கும் அனைத்தையும் ஆசாரியார்கள் படைத்த விபரம் கூறப்படுகிறது.

விசுவகர்மாவின் ஐந்து முகத்திலும் ஐந்து பிருமாக்கள் தோன்றிப் பல ஆற்றலுடன் பலவற்றைப் படைக்கின்றனர். சிவன் திரிபுர தகனம் செய்ய உதவியவர்கள் என்று கூறப்படுகின்றனர். இராமனுக்கு இராவணனை அழிக்க உதவியவர்கள், சேர, சோழ, பாண்டியர்கட்குச் செங்கோல் முதலியன கொடுத்தவர்கள்; இராவணனுக்காக இலங்கையை நிர்மாணித்தவர்கள்; மன்மதனுக்கு அம்பும் வில்லும் கொடுத்தவர்கள்; சூரியனுக்கு ஒரு சக்கரத் தேர் கொடுத்தவர்கள்; தேவேந்திரனுக்கு அமராவதியைக் கொடுத்தவர்கள் என்று பலவிதமான உயர்வு நவிற்சிப் பெருமைகள் கூறப்படுகின்றன.

பின்னர் பஞ்சகம்மாளரின் குலதெய்வமான காளிதேவியின் பல்வேறு பெயர்களும் புகழ் மொழிகளும் கூறப்படுகின்றன. அடுத்து சிவபெருமான் பெருமை கூறி அவர் மகனான முருகப் பெருமான் புகழ் மொழிகள் பல கூறப்படுகின்றன. முருகப் பெருமானுக்குப் பழனியில் அக்கசாலை மடம் அமைக்க அனைத்துப் பிரிவுப் பஞ்சகம்மாளர்கள் அனைவரும் மதுரையில் சொக்கநாதர் சன்னதியில் மதுரை மன்னர் முத்துவீரப்ப நாயக்கர் காலத்தில் ஒன்றாகக் கூடுகின்றனர். அதனால் சிவபெருமான் மதுரையில் நிகழ்த்திய பல திருவிளையாடல்கள் கூறப்படுகின்றன.

அரசு அலுவலர்கள், சமயப் பெரியோர் முன்னிலையில் கூடி 1200 பொன் செலவில் தகர் (ஆட்டுக்கிடாய்) வாகனம், கல் மண்டபம் ஆகியன உருவாக்கி விழா நடத்தும் முறைகளையும், அவற்றுக்குச் செய்ய வேண்டிய பல்வேறு செலவுகள் குறித்தும் மிக விரிவாகக் கூறப்பட்டுள்ளது.

விழாவில் அர்ச்சகர் ஊழியர்கட்குக் கொடுக்க வேண்டிய செலவு குறித்தும் கூறப்படு கிறது. பின்னர் சமனொளி மலைக்குக் கிழக்கே, மாந்தைக்கு மேற்கே, காசிக்குத் தெற்கே, கன்னியாகுமரிக்கு வடக்கே தொழில் செய்கின்ற பஞ்ச கம்மாளப்பிரிவினர் அனைவரும் கொடுக்க வேண்டிய மகமைப் பணம் நிர்ணயம் செய்து எழுதப்பட்டுள்ளது. இக்கொடை தவறாமல் கொடுக்க வேண்டும் என்றும், கொடை கொடுப்பதால் ஏற்படும் நன்மை குறித்தும் கூறப்பட்டுள்ளது.

மிக விரிவாக 311 வரிகளை 9 ஏடுகளில் எழுதிய இந்த ஆவணத்தை உருவாக்கியவர் அவணியாபுரம் அரிகரபுத்திரன் என்பவர். இதைச் செப்பேட்டில் பொறித்தவர் ராயப்ப ஆசாரி மகன் வசந்தராயன் என்பவர். இச்செப்பேட்டு நகலை அளித்தவர் முனைவர் இரா. பூங்குன்றன்.

## செப்பேடு

### முதல் ஏடு – முதல் பக்கம்

1. *செக குருவாகிய அஞ்சுசாதியார் குடுத்த அனாதி செப்பேட்டுப்பட்*
2. *டையம். ஓதனை யாகலும் ஓங்கு புகழ்பெருங் காதல் பொருளனைத்தும் கைக்கொண்*
3. *டும் சீதப் பனிக்கோட்டு மால்வரைப் பாரதப்போர் தீட்டும் தனிக்கோ*
4. *ட்டு வாரணத்தின் தாள். அம்பவளத் துய்யநிறத் தைங்கரத்து மெய்ஞ்ஞானக் கம்பமத யா*
5. *னைதனைக் கட்டுவிக்கக் கொம்பாற்பொற் போருமே வினையறுமே போக்குமே மேஞானந் தீருமே*
6. *நினைத்ததெல்லாம் தான். மூவிரு முகங்கள் போற்றி முகம்பொழி கருணை போற்றி ஏவரும் து*
7. *திக்க நின்ற ஈராறு தோள்கள் போற்றி மாவடி வைகும் செவ்வேள் மலரடி போற்றி*
8. *அன்னான் சேவலும் மயிலும் போற்றி திருக்கைவேல் போற்றி போற்றி. கழுவா மணி*
9. *க் கலசங் காஞ்சிசூழ் நாட்டில் புழுவாய்ப் பிறந்தாலும் போதா வழுவாமல்*
10. *சந்திரராய்ச் சூரியராய்த் தானவராய் வானவராய் இந்திரராய் வீற்றிருப்ப தில்.*
11. *ஆதித்தன் எங்கே அயன்மூவர் தான்எங்கே வேதச் சொல்எங்கே வினைஎங்கே*
12. *நீதிக்குள் மண்ணாளர் எங்கே மனைவரம்பு தான்எங்கே கண்ணாளர் கைவிலகி*
13. *னால். அகிலாண்டமும் சில அழிந்து பெரிய அண்டாண்டமும் சண்ட அங்கிகொ*
14. *ண்டுலகமும் பாதம் பதிமறந்துபோய் ஒருவரன்றியே ஒழியும் அந்தநாள் பிலாவன்சீ*
15. *ர் மகாபாலமே மாலவன் சடம் சூலமிது கொண்டு உலகு சிங்கைவாழி தலைவன் எங்கை*
16. *யன் இடமதாகவே நடமாடுமேல் செக குருவாகிய மதுரை அஞ்சுசாதி பஞ்சாளர்*

17. குடுத்த அனாதி செப்பேட்டுப் பட்டையம். காஞ்சிபுரத்துச் செப்பேட்டுப்படி சுவத்தி
18. சீமன் நம் திருநெறி தழைக்க திருமகள் தழைக்க போர் மன்னர் வாழ்ந்திருக்க

## முதல் ஏடு – இரண்டாம் பக்கம்

19. த் திருவாய்க் கேள்வி முன்ம்பாக திங்கள் மும்மாரியும் சிறப்புடன் பொழிய சிரீமன் மகா
20. மண்டலேசுரன் சங்கார சங்கரன் சதாசிவமூர்த்தி சருவலோகேசுரர் சகல ஆத்துமாக்க
21. ளையும் சகல பேதாதி பேதங்கைளயும் உண்டாக்குவான் பொருட்டாக திருவுளத்தே வ
22. ன்னித்துத் திருநெற்றிக் கண்ணில் விசுவ முனியேந்திரனைப் பிறப்பிக்க பஞ்ச முகமும்
23. பதினைந்து கணங்களும் அய்யிரண்டு கரமும் சிவவேடமும் கையில் கமண்டலமும் பி
24. ன்ங் குடுமியும் முப்புரிநூலும் பஞ்சமுகமுமாகத் தோணி அரன்அடி வணங்கி அடி
25. யேனைப் பிறப்பித்த காரியம் திருவுளம்பற்றி யருளுமென்ன அகில சகல லோகங்க
26. ளையும் சகல பேதாதி பேதங்களையும் எறும்புகடை யானைதலை முதலாய் நி
27. றுமிப்பாய் என்று திருவாய் மலர்ந்து திருவுளம்பற்றி விடை கொடுத்து அவ்வி
28. டை கொண்டுபோந்து பாதாளத்திலே சலத்தை உண்டாக்கி சலத்தின் பேரி
29. லே கூர்மனை நிறுத்தி கூர்மன்பேரிலே ஆயிரம் சிரசு கொடுமுடி யுடையது ஒ
30. ரு மகாசேஷனை நிறுத்தி சேஷன் மேலே அனேக நூறாயிர ரோசினை அக
31. லமும் உயரமும் உடைத்தாய் பதினாயிரம் கொடுமுடி உடையதொரு சொன்
32. ன மேருவாய் மகாமேருவை நிறுமித்து சங்கு தாபரம்பண்ணி நிறுமித்து
33. அதனுக்கு ஆதரவாக பூமியை நிறுமித்து மகாமேருவான கம்பத்துக்கு ஆதார
34. மாக அட்டமா நாகங்களை நிறுத்தி கயிறாக விட்டு அட்ட கெசங்களை நி
35. றுமித்துக் கட்டி அதனுக்கு உதவியாக அட்டகுல பருவதங்களை நிறுமித்து...
36. அதனுக்குக் காவலாக அட்டதிக்கு பாலகர்களை அழைப்பித்துவைத்து எல்லைய

## இரண்டாம் ஏடு – முதல் பக்கம்

37. ற்ற அகிலாண்டங்களில் அங்கங்கே தோற்றப்பட்ட உவர்க்கடல் கருப்புக்கடல் மதுக்க
38. டல் நெய்க்கடல் தயிர்க்கடல் பால்கடல் நன்னாரிக் கடல் என்னும் ஏழுவகை
39. க் கடல்களும் நிறுமித்து பொன்ங்கிரி சக்கிரவாழகிரி இமயகிரி கயிலை வடவிந்த
40. கிரி உதநிடகிரி நீலகிரி புஷ்பகிரி ஏமகூடம் சேமகூடம் என்றெண்ணப்பட்ட அட்ட
41. குல பருவதங்கள் முதலாக மலை வற்கங்களையும் நிறுமித்து அயிராபதம் புண்டரி
42. கம் வாமனம் குமுதம் அஞ்சனை புட்பகெந்தன் சாற்வபூமன் சுப்பிரதீரன் எ
43. ன்னும் மற்ற வேழக் குழாங்களும் நிறுமித்து இருக்குவேதம் எயிறுவேதம் சாமவே

44. தம் அதர்வ வேதம் ஆகம புராணம் மகுடாகமங்கள் திவ்வியாகமங்கள் ஆறு சாத்திரம்
45. பதினெண்புராணம் முதலாக அவையும் நிறுமித்து அகிலாண்டமாக பூமி அந்தரம் சொர்
46. க்கங்களும் இருபத்தெட்டுக் கோமேதகங்களும் அண்டரண்ட பகிரண்டங்களை
47. பேர்தந்து சூழ்ந்து ஆய்ந்து அந்த முடியில் பெரும்பாழ் முதலான எழுவகைப் பாழ்ப
48. ரிபூரணனும் விறும்மபேதம் விட்டுணுபேதம் உருத்திரபேதம் மாயேசுரபேதம்
49. சதாசிவ பேதம் விந்துபேதம் நாதபேதம் எல்லையற்ற சக்திபேதம் அறிவின்பே
50. தம் அறியாமையின் பேதம் மாமாயையின் பேதம் பசுகரணபேதம் சிவகரண
51. பேதம் என்றவை என்றெண்ணப்பட்ட சேதன அசேதனங்களும் நால்வகைப் ப
52. க்கி நாற்கால் மிருகங்கள் நீர்வாழ்சாதி முப்பத்து முக்கோடி தேவர்களும் நாற்பத்தெ
53. ண்ணாயிரம் ரிஷிகளும் பதினெண் கணங்களும் ஊர்வனவும் தாபரங்கள் முதலாக
54. பேத ரூபங்களும் எழுவகை உயிர்த்தோற்றத்துக்குக் கருவான முட்டை வெற்பு நிலம்

## இரண்டாவது ஏடு – இரண்டாம் பக்கம்

55. சுடரெண்ணும் நால்வகை சருக்கமும் ஆக்கி வன்னியதுங் காரோபத்தியன் தெக்க
56. ணாக்கினி காலாக்கினி மூலாக்கினி கோவாக்கினி உதராக்கினி வடவாக்கினி மூன்று
57. ம் புகை எட்டும் பிறுதுவி அப்பு தேயு வாயு ஆகாசம் ஞாயிறு திங்கள் இமயன் என்னும் பேர்க்
58. கெட்டும் சத்தம் பரிசம் ரூபம் மாசம் கெந்தம் மனம் புத்தி ஆங்காரம் என்னும் புலன்கள் எட்டும்
59. அதல விதல நிதல பூதல தலதல தலாதலம் கரதல பாதாள லோகங்கள் எட்டும் பூலோகம் பு
60. வலோகம் சுவலோகம் காலோகம் தவலோகம் சேனலோகம் சத்தியலோகம் சிவலோகம் என்ற
61. மேலே தோற்றப்பட்ட பூதலங்கள் எட்டும் மந்தாரம் பாரிசாதம் சந்தனம் கற்பகதரு வ
62. ரிச்சந்தனம் சுரவி சங்கநெதி பத்மநெதி என்னும் பொழில்கள் எட்டும் இயமம் நியமம்
63. ஆதனம் பிரானாயாமம் பிறத்தியாதாரம் தாரணை தியானம் சமாதி என்னும் கையான்மோ
64. கம் எட்டும் காப்பான் அந்தனன் வாசுகி தக்கன் காற்கோடகன் பத்மன் மகாபத்மன் சங்குபா
65. லன் குழியன் அஷ்ட்டமா நாகங்கள் முதலான பலவற்கமாக சற்பங்களையும்
66. இந்திரன் அக்கினி இமயன் நிருதி வருணன் வாயு குபேரன் ஈசானன் ஆதிமூலரன்

67. எட்டும் காமம் குரோதம் லோபம் மோகம் மதம் மாச்சரியம் இடும்பை சூநியம் வீரம் அ

68. ச்சம் இழிவு வியப்பு காமம் அவலம் உக்கிரம் நகை எட்டும் வாரம் நாள் பக்கம் இராசி

69. யோகம் கரணம் காயம் அகோரை பஞ்சபட்சி என்னும் நாளெட்டும் சமய விசேஷம்

70. நிறுவானம் சாம்புவம் அவிஷேகம் ஆதாரம் நிராதாரம் என்னும் நன்மை எட்டும் ஆ

71. ரம் ஞானம் பரமஞானம் சிவஞானம் உண்மைஞானம் மெய்ஞ்ஞானம் திருஞானம்

72. சத்திஞானம் ஆனந்தஞானம் அகஞானம் எட்டும் கிழக்கு முதலான திசையள் எட்டு

73. நாள் மாதம் வருஷம் யுகம் ஆயிரத்தெட்டு, இருநூற்று இருபத்து நாலு புவனமும்

## மூன்றாம் ஏடு – முதல் பக்கம்

74. அண்டரண்ட பகிரண்டங்கள் முதலான யாவையும் கர்த்தாவினுட திருவருளினாலே நிறு

75. மித்து சந்திரமண்டலம் சூரியமண்டலம் நட்செத்திரமண்டலங்களையும் நிறுமித்து

76. கண்ணாளராகிய விசுவ முனியேந்திரன் பஞ்சமுகத்திலும் மனு மயன் விசுவகன்மன்

77. மாதுட்டாகவதி என்னப்படாநின்ற பஞ்ச விறுமாக்கள் தோணி அவர்களிடத்தில்

78. நளாசுரன் நகரேசுரன் இந்தகாறன் சுவத்திஸ்ரீமன் என்னப்பட்ட நால்வரும் தோன்

79. றி நவகண்டப்பிருத்தியன் நவவிறும்மா அநேக சதுர்தேச புவன பிறதிட்டாச்சார்யர்

80. சகல சாத்திரசம்பன்னர் சதுர்வேத பாராயணர் சகலகலாப்பிரசன்னர் கயிலையுங் க

81. ங்கையாறும் ஆரியநாடும் அனைவரும் போற்றும் மாந்தையம்பதியும் வல்லிமலை மாலை

82. யும் ஐம்முகிலம்பரியும் அயிராபதமும் அனுமத்துவசமும் மகரத்துவசமும் செப்பி

83. டிமுரைசு மீத்தவப்பள்ளி ஆனையும் செப்பமுடைய தேசாங்கமும் படைத்தோர்

84. இருஷிகுலக் கன்னியரை மணம்புணர்ந்தோர் கிறேதா திறேதா துவாபர கலியுகங்களில்

85. கிறேதாயுகத்தின்கண் சிவன் திரிபுர தகனம் பண்ணவேண்டி மகாமேருவை வி

86. ல்லாகவும் வாசுகியை நாணாகவும் விஷ்ட்டுணுவை அம்பாகவும் அக்கினி அம்புத்த

87. லையாகவும் வாயுவை இறகாகவும் சிறிகெருடனை அம்புக்குதையாகவும் பூமி

88. யை தேர்க்காலாகவும் சந்திர சூரியரை உருளையாகவும் விறும்மாவை சாரதியாக

89. வும் சதுர்வேதமே பரியாகவும் இப்படிக்கொத்த தேரும் சிலையும் நிறுமித்துக் கு

90. டுத்த கண்ணாளர் என்கிற நாமங்களையும் இரதகாரன் என்கின்ற நாமங்களையும்

91. திரேதாயுகத்தின்கண் சீராமனுக்கு இராவணவதையும் பண்ணவேண்டி அ

## மூன்றாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

92. றா நாணும் இறாவில்லும் ராமபாணமும் கொடுத்து திருவனை கட்டி செயமது
93. கண்டு ஈசனைத் திருநடமியல்புடன் கண்டு தெய்வீக நட்டுவாச்சாரியாரென்னும்
94. நாமங்களையும் அனுமக்கொடியும் படைத்தோர் துவாபரயுகத்தின்கண் பா
95. ண்டவர்களுக்கு அறா நாணும் இறாவில்லும் தேரும் கணையும் கொடியும் நிறுமி
96. த்துக் கொடுத்தோர் பளிங்குமா மண்டபம் பழுதறச் சமைத்து செககுரு என்னும்
97. நாமங்களையும் பாஞ்சாளர் என்னும் நாமங்களையும் பஞ்ச லோகாதீசுவரர் என்னும்
98. நாமங்களையும் படைத்தோர் கலியுகத்தின்கண் சேர சோழ பாண்டியர்க்குச் செங்கோ
99. லுங் கொடுத்து முடியும் தேரும் முப்பத்திரண்டாயுதமும் கொடுத்தோர் சமத்த
100. லோகாச்சாரியர் என்னும் நாமங்களையும் படைத்தோர் சகலகலா வல்லவர் உ
101. ப சீவன கர்த்தாக்கள் தேசக்கிரியர் என்னும் நாமங்களையும் படைத்தோர் திறிபுர
102. த்தில் சுக்கிராச்சாரியார் தன்மராசனுக்கு இயமலோகத்தையும் கொடுத்துத் திரிசூ
103. லத்தையும் கொடுத்து கங்கையென்னும் கன்னியுமளித்தோர் பிறதாப இலங்கே
104. சுரனெனும் இராவணேசுரனுக்கு அமராபதி நிகரான எழுநூறு ரோசனை இடமாக
105. இலங்கையை நிறுமித்துப் பொன் வெள்ளி செம்பு யீயம் தரா கல்லு யிட்டி யென்னு
106. ம் இருபத்தொரு கோட்டையும் நிறுமித்துக் கொடுத்து வண்டோதரி என்னும்
107. கன்னியும் அளித்தோர் மன்மதராசனுக்குக் கரும்பு வில்லும் அரும்பு புஷ்பவா
108. ணமும் தென்றல் தேரும் திங்கள்குடையும் குயில் விருதும் கடல் முரைசும்
109. ரதி என்னும் ஏந்திழை தன்னுடன் மகரக் கொடியும் மகிழ்ந்தருள் செய்தோர்

## நான்காம் ஏடு - முதல் பக்கம்

110. பாற்கர தேவனுக்கு ஒற்றையாழித் தேரும் பச்சைப் புரவியும் நிறுமித்துக் கொ
111. டுத்தோர். உத்திரா தேவியென்னும் ஒண்ணுதல் தன்னையும் பரிந்தருள் செ
112. ய்த பரப்பிரம்மாதிகள் ஆதி விறும்மா அரிநாபி கொய்தோர் சடங்கு கற்பினுச் சர
113. சோதி தன்னையும் தடங்கயல் தன்னையும் கொடுத்தருள் புரிவோர் அமரேந்திரனுக்கு
114. அமராபதியும் கொடுத்து ஆண்மையும் படைத்தோர் சரசோதி குண்டலாபர
115. ணன் பூந்தோட்ட புரவராதீசுரன் சேர சோழ பாண்டிய தாபனாசாரியன்
116. சமத்தியோக தாட்டிகாபரனன் பஞ்சாட்சரத்து வேத பாராயணர் பாதியாய் நின்ற பாம்பார்
ப
117. ரிபாரோடு நீரும் பரந்த ஆகாசமும் சீருடைக்காலும் சிறந்த அங்கியும் அட்ஷாமை

118. யத்து அய்யோங்காரத் துட்சாந்திருந்துய்ய மனுத்தீ அவத்தை களைந்து ஆதலி
119. யக்கம் பவலோராம பரமுமாசத்தி இந்திரியாமத் துந்திரியாமி அனைத்து சீவ
120. சாலரூபி அடுக்கண் யோனியான்மூலி இயக்கு சொரூபானுவோ டடுக்கொணாத
121. ஞானபாதம் அரகரதேவி யுத்தண்டமூர்த்தி திரிசூலி டமருக வாச வெகுழதாரி னொம்ப
122. ரதாரி இரற்றினாம்பதாரி ருத்திரகேசரி ருத்ரவிலோசனி அஷ்ட்ட ரெச்செனவமூற்
123. த்தி செண்டிகாச மரவேதாளி சாரியோடாக்கினி மோகி மோகினி மாயிமாயினி
124. துற்த்தி சதுற்த்தி துட்சன்னியாய வாசாட ரூடி கோலரூடி கேகையர்ரூடி திறைதாச
125. யரூடி மந்திர வாசனீநாம அவதாரீ லேதேவி தெண்ட லோசன தீற்காயதேவி சா
126. ஷ்ட்டாங்குதேவி ஈசானாம்ப வயித்தி பாவானீநமஸ தேவி நமஸ தேகரகாளி
127. காளாமாலினி காளகண்டி அகார உகார மகாரசத்தி கோணவல்லிமூலி

## நான்காம் ஏடு – இரண்டாம் பக்கம்

128. பாயீமன்னே எந்திராணி மந்திராணி தந்திராணி பிறுமாணி சம்போக சம்பாவணி
129. சமகீனு பார்பதி சிவகணி சிவகணிவினம் பணிவின்மீ பணிவினாம் பணி பறவை ரீங்கா
130. ர சத்தி சல்லாப வல்லியாபவல்லி கோணாதிபீட்டேக குலங்காரணியே அலங்கார
131. லாடே தீற்காதி மங்கல்லியத்தீற்க்க திருவிகண்டணி அம்ப கும்ப ணறபாரி மா
132. னந்தி ஆநந்தி வயிரவி நடன வயிரவி கால வயிரவி திரிபுர வயிரவி திரிபுராந்தக வயிரவி
133. அண்டரண்ட பகிரண்ட வயிரவி கண்ட துண்ட மயூரசங்காரி கங்காளி மாங்கா
134. ளி மாதங்கி சாமுண்டி பத்ரகாளி பயங்காரி காளி கமாளி கூளிக்கு மாளி திரி
135. புரநயனி திரிபுர கோலாகலி ஓம்பாபவிற்ம சுரூபி பாயிமாந்தீ உச்சிட்ட சண்டாளி
136. உத்திற பதிவேதசாயி சுருபாய் இங்கு இங்குவாயி வணதுர்க்கை சலதுர்க்கை இக்கி
137. ஷாமனதுர்க்கை அகோரதுர்க்கை பிறசண்ட ருத்ரா பத்ரகாளி சரபாணி பூஷனாயி
138. சிவசிவ மகேசனாயி ஓங்கெவுரி புவிகரதல கபாலி சூலி மாலினி காளி வேதாளி
139. கங்காளி அம்மை உமை கெவுரி மனோன்மணி மாயி மகமாயி ஆதிசக்தி பரமானந்தசத்
140. தி ஆதிலெட்சுமி அனாதிலெட்சுமி கச்சட்டமாரி பரமனோடு வாதாடும் திரிசூலி நீலி நி
141. றுவ்வாணி ஓங்காரி ரீங்காரி ஆங்காரி ஆபிராமி அன்மீ பத்தோடட்சரத்தி எட்டெழுத்
142. தி ஆறுஎழுத்தி ஈரெழுத்தி ஒரெழுத்தி பஞ்சாட்சரி ஆரணி நாரணி காரணி அக
143. ண்ட பரிபூரணி பத்திரி தத்திரி யந்திரி ஒளியே வெளியே பராபரியே வாலமந்
144. திரி சடாட்சர யெக்கினோபவதி வீரசத்தி வராகி மூலமந்திரி திரிநேத்ரதாரி தா
145. ருகாசூர சங்காரி ரூபி மாயய்சரூபி நாபடிகமணி மதிமாதங்கி சடங்கிநாக ரீங்காரி

## ஐந்தாம் ஏடு - முதல் பக்கம்

146. மந்திரீ ஞானீ ஞான சொரூபி நளினி மரிமளுவேந்தி போகாசனத்தி புவனி சிவக்கரி பூ
147. லோக புவலோக தாயாராகிய காளிகாதேவி அப்படிக் கொத்த யீசுவரியுட வரபுத்திரர்
148. வரப்பிரசாதியள் ஆடியக்கூத்து புறக்குடையு உடன்கண்டு உகந்தருள் குலத்
149. தோர் பொய்த்தலைக்கு மெய்த்தலை கொடுத்தோர் துடர்ந்த நாடகங் கொண்டரு
150. ளத் துய்யேற்ற கற்றளை பத்தாம் அவத்தையைக் காத்தோர் பஞ்ச காலத்தில் பார்
151. மன்னர் வேண்டக் கட்டச ஆறில் கனமழை பொழிந்தோர் கரிகாலன் வேண்ட
152. க் கருவை விரித்து வளஞ்செறி காஞ்சியை வாவை மீட்டோர் பத்தினிப் படியும்
153. பங்குனித் துறையும் பரசமயத்தோர் செகதலத்தவர்க்கும் திருமெய்ஞானம் சிறப்பு
154. டன் காசில் படைத்தோர் மணிமந்திர யெந்திர தந்திர குடமும் அதிகுடமும் அ
155. விசேகப் பிரயோகம் அனாதியில் அடைத்தோர் கஞ்சுக்குச் சுங்கம் தலையறுத்ததிலு
156. ம் சத்தியமாக இல்லை என்று எதுப்ப விஞ்சிட்டோர் தரணியன் தலையைத் திறித்து
157. டுசூரர் தரணியின் பேரால் தரணியக் கோலுங் கட்டிக் கொண்டு காசினி புரப்போர்
158. தெய்வ நட்டுவாசாரிகள் பெற்றதாய் தந்தை யாகிலும் கொன்று உற்ற கண்ணாமை
159. உடையோர் கோங்கு பூவணையும் கோன் பூகமும் மாவும் பலாவும் வளர்நாளில் கே
160. ாமும் பள்ளி ஊஞ்சலும் வண்டிசைபாடப் பலகிளி பேர் அருளிச் சொல்ல குயிலது மு
161. ழங்க கொன்றை பொன்சொரிய மயில் நடமாட வசந்த வைத்துலாவ வமுகிலா மு
162. ழுதும் வல்லவர்மற்று மணிமண்டபத் திருந்து செல்லா நாடும் செலத் திக்கு விசைய
163. ம்பண்ணிக் கடல் மந்ததுவேனக் கழியேற்றி இப்படி விளங்கா நின்ற ஆதி பீடமும்

## ஐந்தாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

164. அம்மை உமையாள் எண்ணான்கு அறத்தையும் வழக்கிடு பலனுண்டாகவும் திரிபுவ
165. ன தகன பரமேசுவரன் தேவர்தேவன் தேவ தேவோர்த்தமன் தெய்வலோக னா
166. யகன் அடியார்க்கெழியவன் அகிலாண்ட கோடி விறுமாண்ட நாயகன் கோதக்கனை
167. ச் சரசமாடிக் குட்டிக் குடுமியை நெட்டை போக்கிக் கோலவிறும பதங்கொ
168. டுத்த குமாரகண்டீரவன் உத்தண்ட தேவ தண்டன் உத்தண்ட தேவதமிண்ட
169. ன் உத்தண்ட தேவதகண்டன் உத்தண்டக் குமாரன் பக்திப் பிரியன் சிவசுத கணபதி
170. விக்கின வினாயகன் தெய்வ சகோதரன் எல்லாத் தேவர் வல்லவன் பொய் சொல்லிப்
171. பொருள் வாங்குவோர் கண்டன் ஆடித் தப்புவார் கண்டன் ஆடுமயிலாடி அருள்புரி

172. ந்த நாயகன் ஆலமுண்ட கண்டர் ஆனந்த நடராசர் ஆசாரப் பிரீதி பாலகன் அனாசார
173. சங்காரகன் அபிஷேகப்பிரியன் ஆறுசமயத் தலைவன் சடைத்தனத் தாபனாசாரி
174. யன் சட்சமய பரிபாலகன் சூட்சாகுடம் ஆதிசூட்சமான அருள்ஞான சுடற்கொ
175. ழுந்து கண்டருளிய மெய்ஞான தேசிகன் தெய்வசிகாமணி தேயங்கள் னாயகன் சா
176. னாதீரட்சகன் குருராயபரர் குருராய பட்டவற்த்தனன் அத்திர மந்திர எந்திர
177. தந்திர தேவர்கள் கண்டன் தேவாதியள் மிண்டன் கெணணாத பரிபாலகன் கெவுரி
178. மனோகரன் கெங்காதரப் பிரியன் மஞ்ஞைவாகனன் தகசெவித விபுத்திரரு காகுரற்
179. குடவிபாட முக்கணற்கு மெய்ஞ்ஞானம் முட்டாமல் இரட்சித்த குமரேசன் வாசவ
180. னிருந்த தேச மொட்டாந்த பூசவாக மிண்ட வேசியர் புசங்கன் தோடுசெறிகாதினன்
181. தோகைமயில் வாகனன் குமரகுருபர சரவ னோற்பவன் சுப்பிரமணிய சூரகா

## ஆறாம் ஏடு – முதல் பக்கம்

182. லாந்தகன் அறத்திக் குமார கண்டீரவன் வள்ளி பயங்கரன் தெய்வயானை மனோகர
183. ன் சிறீவீரபத்திர தெய்வ்வ சோதரன் துட்டநிற்கிறக கண்டன் சாமத்துரோகிய
184. ள் மிண்டன் சத்துராதியள் சங்காரன் மன்மத வசீகர பஞ்ச பாணாவதாரன் அமன
185. ர் முடி சிதறிடும் தீரன் சுவாமிநாத விசயீபவன் பராபரமாகிய பரமேசுவரன் தரா
186. தலம்படைக்கத் தானினைந் தருளிய வைகாவூர் நாடன் கன்னிகா வனமாம் தி
187. ருவாவினன்குடியில் சுவாமி கலியுக வரதரான பழனிக் குமாரர் சன்னதியில் நம்மி
188. ட அக்கசாலை மடத்துக்கும் அறை அபிஷேகம் நைவேத்யம் திருனந்தவனம் உள்
189. பட்ட அடங்கலாக கட்டளையிட்டபடி சுவாமி சொக்கநாயகர் மீனாட்சியாயி வரப்
190. பிறசாதி ஆகிய சிறீமன் மகாமண்டலேசுரன் துரைகள் சிகாமணி துரைகள் தேவேந்திரன்
191. இருங்கோளவளப் பாண்டிவளநாடன் தேவேந்திர பூசிதன் சவுந்தர பாண்டியன் பூலோ
192. க புரந்தரன் பூறுவ பச்சிம உத்தர தெட்சண சமுத்திராதிபதி அறுபத்து நான்கு திருவிளையா
193. ட்டத்துக்கு அறுபத்தஞ்சாந் திருவிளையாட்டமான முத்துவீர வசந்தராயராகிய
194. முத்து வீரப்ப நாயக்கரய்யன் இராச்சியபாரம் பண்ணப்படா நின்ற சிறீசகாத்தம்
195. 1538ன் மேல் செல்லாநின்ற சாதாறண வருஷம் வைகாசி மாதம் 25 தேதி வெள்ளிக் கிழமை
196. யும் பஞ்சமியும் பூசநட்சத்திரமும் சிவயோகமும் அமுதகேளிகையும் கூடிய
197. னாளில் கன்னி காரியமாய் காளி ஆலைவாய் மாடக்குளக்கீழ் மதுரை உதைய
198. வளநாட்டில் நயினார் அறுபத்துனாலு திருவிளையாட்டமாடிய சவுந்திரபாண்டிய

## ஆறாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

199. ன் பிஞ்சுமதி சூடி நிற்றக் கலியாணன் பிட்டுக்காகப் பிரம்படி பட்டவன் பாணனுக்கா

200. க விறகு சுமந்தவன் பரதேசிக்காக அங்கம் வெட்டினவன் மீன்காரனாக வலை வீசினவன் செ

201. ட்டியாக விறகு விற்றவன் வலியானுக்கு அருள்புரிந்தவன் அங்கண்ணாயகி பிராணநா

202. யகன் திரு ஆலைவாயுடைய தம்பிரானார் திருவாலைவாயாகிய நான்மாடக் கூட

203. லில் மதிராபுரியில் கடம்பவனமாகிய அட்டகசஞ் சூழ்ந்த வெள்ளியம்பலத்தில்

204. பரதேசி காவலனான ஏழைபங்காளன் அண்டர்நாயகன் அடியார்க் கெளியவன் அகிலா

205. ண்டகோடி விறுமாண்ட சருவசீவ தயாபரனான அழகிய சொக்கர் மீனாட்சி

206. ஆயி சன்னதியில் ஆறுகால் பீடத்தில் செட்டியாரய்யன் செவ்வந்திநாத பி

207. ள்ளை அய்யன் திருவிருந்தாழ்வா பிள்ளை அய்யன் ராமப்ப நாயக்கரய்யன் எறமசெட்டி

208. நாயக்கரய்யன் செட்டியண்ண நாயக்கரய்யன் கத்தி நாரசிங்க நாயக்கரய்யன்

209. பொக்கிஷ முதலியப்பிள்ளையையன் இவர்கள் முன்பாகவும் அபிஷேகத் தம்

210. பிரான் அய்யன் தீராவினைதீர்த்த பண்டாரம் இராயண பண்டாரம் குடைச்சீவன

211. அனந்தப்ப அய்யன் நம்பியார் மதுரை நாயகர் குலசேகரபட்டர் செண்பகக் க

212. ண்ணர் சொக்கபட்டர் தெற்பக்குளம் பிறசாத உடையார் நீரகாப்பண்டாரம் கா

213. ளத்தி உடையார் சதவிட்டி உடையார் காசி உடையார் சங்காவசவ ராத்திரி உடை

## ஏழாம் ஏடு - முதல் பக்கம்

214. யார், நிரம்பழகிய பண்டாரம் சிவப்பிரகாச பண்டாரம் இவர்கள் முன்பாக நம்மிட

215. சாதியார் சகலமான அஞ்சுசாதி பஞ்சாள பத்தர்களனைவரும் ஓசகள் வீரகள் பூமித்

216. தலையாரிகள் சந்தைவரோதயர் பலமண்டல சமய சங்கோதிகள் சமையக்கணக்கப் பி

217. ள்ளை சகலமான உறவின்முறையார் அனைவரும் குறைவறக் கூடி நிறைவற நிறை

218. ந்து பழனியில் நம்ம குரு நமசிவாய கயிலாயர் உடையவற்கு நிகுதியாகத் தன்ம சா

219. தனப்பட்டையம் கட்டளையிட்டபடிக்கு விபரம் நம்மிட தகர் வாகனம் அ

220. டங்கல் பொன் 1200 இந்த ஆயிரத்திருநூறு பொன்னிலே தகர் வாகனம் முகிஞ்ச

221. உடனே சுவாமியை எழுந்தருளப்பண்ண வேணுமே தகர்வாகனம் முகிஞ்ச பொன்னு

222. க்கு அடங்கல் கல் மண்டபம் பொன் 300 அபிஷேகக் கட்டளைக்கு விபரம் தினமொ

223. ண்ணுக்கு சாத்தெண்ணெய் ஒண்ணரைப் படியாக பொன் 18 தினமொண்ணுக்கு ப

224. ழம் 120 தாக பொன் 18 தினமொண்ணுக்கு பசுவின்னெய் கால்ப் படியாக பொன் 2

225. பணம் 4 தினமொண்ணுக்கு தேன் கால்ப் படியாக பொன் 3 பணம் 4 சற்கரை பொன் 2 பணம் 4

226. வெல்லம் பொன் 2 பணம் 4 தேங்காய் பொன் 2 பணம் 4 பசுவின்பால் பொன் 2 பணம் 4 தயிர் பொன் 2

227. பணம் 4 எலுமிச்சம்பழம் பணம் 6 சந்தனம் கற்பூரம் புனுகு குங்குமம் கோரோசனை பொன்

228. 12 சவ்வாது பொன் 2 பணம் 4 சாம்பிராணி பொன் 2 பணம் 4 சிதாரி பொன் 1 பணம் 2 ஆக வருஷமொன்றுக்

229. கு அபிஷேக கட்டளைக்கு பொன் 75 நெய்வேத்தியம் கட்டளைக்கு விபரம்

## ஏழாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

230. தினமொன்றுக்கு விழா பூசைக்கு படி 20 சிறுகாலசந்திக்கு படி 40 உச்சிக் காலத்துக்கு

231. படி 20 சாயங்காலத்துக்கு படி 20 ராக்காலத்துக்கு படி 20 திருப்பள்ளி அறைக்

232. கு படி 20 கயிலாயனாதற்கும் பெரியனாயகி ஆயிக்கும் படி 20 சுப்பிரமணியப் பிள்ளை

233. யார்க்கும் இடும்பேசுரனுக்கும் படி 10 ஆகத் தினமொன்றுக்கு அரிசி படி 150 ஆக

234. த் தினமொன்றுக்கு நெல்லு முக்கலனே குறுணி நானாழியாக மாத மொன்றுக்கு 93

235. கலம் இருதூணியே மரக்கால் ஆக வருஷம் ஒன்றுக்கு 1125 கலத்துக்குக் கூலி 75 கலம் ஆக நெல்

236. 1200 கலம் விலைப்படி பொன் 300 தினமொன்றுக்கு பயறுபடி பன்னிரண்டுக்கு பொன்

237. 6 கூட்டுக்கறி பொறிக்கறி மிளகு நீர்த்தாளிதம் பொன் 6 கா

238. ய்கறி உப்பு புளி விலை பொன் 6 பணம் 6 பலசம்பார் விலை பொன் 1 பணம் 4 இரண்டு

239. வகை ஊறுகாய் பொன் 1 பணம் 2 இரண்டு வகைத் திருப்பணியாரம் பொன் 12 பாக்கு

240. வெத்திலை கற்பூரம் பொன் 3 பணம் 6 ஆறு துப்பட்டி ஆறு சேலை பொன்னீர்வாத்த சந்திர

241. காவி உருமாலை 2 கச்சை பொன் 15 திருநந்தா விளக்கு பொன் 6 சேம விளக்கு பொன் 12

242. திருமாலை பொன் 3 பணம் 6 அறைகாவல்க்காரருக்கு பொன் 2 பணம் 4 திருமஞ்சனத்துக்கு பொன் 3 பணம் 6

243. திருமஞ்சனத் திரவியம் பணம் 8 எரிகரும்பு விலை பொன் 2 பணம் 4 திருமஞ்சனத் திற்கு பொன் 3 பணம் 6 நம்பியாற்கு பொன் 12 கணக்

244. குப்பிள்ளைக்கு பொன் 6 இதுக்கு குறியாக நடத்தி வருகுற பண்டாரத்துக்கு பொன் 6

## எட்டாம் ஏடு - முதல் பக்கம்

245. ஆக பல சிலவும் பட்டகாற சம்பளம் உள்பட பொன் 125 ஆக அபி
246. ஷேக கட்டளை நெய்வேத்தியக் கட்டளைக்குள்பட வருஷம் 1
247. க்கு பொன் 500 இந்த 500க்கும் ஒன்றிலொன்றுக்கு குறைவற சாங்கபாங்கம
248. ற நடத்திவரக் கடவோமாகவும் நம்மிட அய்யற்குப் பல்லக்கு உம்
249. பளிக்கை பொன் 60 நெய்வேத்தியமான 150 படிக்கும் சிலவு தான
250. த்தார் நம்பியார் பாரபத்தியக்காரக் கணக்குப் பிள்ளைகள் கடைக்கூ
251. ட்டுப் புண்ணியாமம் அறைகாவல்க்காறன் திருமஞ்சனக்காரர் திருமா
252. லைக்காரர் ஓதுவார் திருவிளக்கு பாக்கிறவன் நட்டுவர் முட்டுக்காரர் பா
253. டுவார் பரிகலம் உள்பட ஆகப்படி 50 போக மற்ற நூறுபடி அமுது
254. ம் நம்மிட மடத்திலே வேதிநம் மாயேசுர பூசையிலே நடத்தி வரக் கட்
255. டளை இடவும் கல்மண்டபம் பொன் 300க்கும் முகச்சாப்போலே நம்மி
256. ட கட்டளையாக நட்டுவர் முட்டுக்காரர் பாடுவார் பரிகலம் மேள
257. தாளம் திருநந்தவனம் தோப்புத் துரவு சகலமான கட்டளையும் உண்
258. டாக்கி அங்கரங்க வைபோகமாக நடத்திவரக் கடவோமாகவும் இன்
259. றைக்கு நடந்து நாளைக்குப் போரதல்லவே என்னென்றைக்கும் நடக்க

## எட்டாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

260. வல்லோ வேணும் சமநெளிக்குக் கிழக்கு மாந்தைக்கு மேற்கு கா
261. சிக்குத் தெற்கு கன்னியாகுமரிக்கு வடக்கு இன்னான்கெல்லைக்குள்
262. பட்ட நம்மிட சாதியார் சகலமான உறவின் முறையாரனைவரும் ஒப்ப
263. மிட்டு வயிஞ்சு கொண்டு இன்னார் இனியார் என்னாமல் அய்ந்தலைநாகமா
264. னது அஞ்சு தலையிலும் இரையெடுத்து ஒரு மிடற்றிலே இறக்கினாப்
265. போலே கொல்லுக்கு பணம் 2 தச்சுக்கு பணம் 2 நோட்டக்காரருக்குப் பணம் 2 கண
266. க்குப் பிள்ளைக்கு பணம் 2 சிற்பாசாரியனுக்குப் பணம் 2 பணக் கம்பட்டக்காரரு
267. க்கு பணம் 2 காசு கம்பட்டக் காரருக்கு பணம் 2 கல்த்தச்சருக்கு கொட்
268. டுவார்க்கு சாணைகாரருக்கு பணம் 2 கண்ணார் உலைக் கூட
269. த்துக்கு உலைக்கு பணம் 2 இரும்பூதியன் உலைக் கூடத்துக்கு உலைக்கு பணம் 2

270. செப்புக் கன்னார் பித்தளைக் கன்னார் கஞ்சக் கன்னார் கடைக்காரர் சித்திர

271. வேலைக்காரர் சொன்ன வேலைக்காரர் வாணக்காரர் மற்றும் உண்டான

272. வருகளுக்கெல்லாம் வீட்டுக்கொரு பணமும் கலியாணத்துக்கு பெ

273. ண்ணின் வீடு பணம் 1 மாப்பிள்ளை வீட்டுக்குப் பணம் 1 கட்டளையிட்டு நட

274. த்தி வரக் கடவோமாகவும் இந்த நாள்வரைக்கு எல்லோரும் ஒப்பிட்டு

275. வயிஞ்சு கொண்டு புண்ணியமாக நம்மிட உறவின் முறையாராகி

## ஒன்பதாம் ஏடு - முதல் பக்கம்

276. ய நம்மிட சாதியை பாக்கிறபொழுது லட்சங்காணுமே நம்மிட சாதி

277. ஒப்பு உள்ளசாதிக மரியாதிக்குச் சரியொத்த சாதி நாம் எந்தெந்தப் பணிவிடை

278. தொடுத்தோ மந்தப்பணி எல்லாம் நம்மிட முன்னோர்கள் செய்த புண்ணியத்துனாலே நி

279. றைவேறும் ஒருவன் வயிஞ்சு கொண்டு அல்லோ அநேகம் புண்ணியங்களை செயிதார்கள்

280. நாம வயிஞ்சு கொண்டோமாகில் என்னே புண்ணியம் நிறைவேறாது அளவிலாத புண்ணியத்தை

281. அய்யர் ஒருவர் தோன்றி நம்மிட வம்சத்துக்கு எல்லாம் அளவிலாத புண்ணியத்தை

282. தேடிக் கொடுத்தார் உத்தண்ட உத்தாரம் பண்ணாமல் அதம்மம் பேசாமல் இந்த தன்ம

283. த்தை வழுவாமல் நடத்தி வந்தோமாகில் புகழும் புண்ணியமும் வார்த்தைப்பாடு மேகீர்த்தி

284. யும் பெருமையும் உண்டு பழனிக் குமாரரிட கிருபையுமுண்டு நமக்கு இந்த அய்யரை

285. ப் போலேயும் பழனிக் குமாரர் சன்னதி போலும் கிடையாது இந்த புண்ணியத்தை

286. மேன்மேலும் அதிகமாகப் பரிபாலணம்பண்ணி நடத்திவரக் கடவோமாகவும் வேத

287. நெறி பொய்த்தாலும் வெள்ளி தெற்கு ஏகினாலும் விடியாத இருளாகி நாளும் ஆதவன்

288. திசை பிழைத்தாலும் நீள்கண்ணி ஆண்பால் மறுத்து விட்டாலும் சொன்ன மொழி த

289. வறாதவர் ஏற்ற கை மாற்றாதவர் கொண்டவரந் தவறாதவர் தன்னை அடைந்தாரை தானா

290. கக் காப்பவர் மறைபுக்கார் காவலர் அன்ன சொன்னந் தருவார் சிவ பூசை குரு பூசை ம

291. யேசுரபூசை உடையவர்கள் தன்மமும் தயவும் கிறுபையும் இரக்கமும் உடையவர்

292. கள் சுவாமிகாரிய புரந்தரர் நம்மிட அய்யர் எந்தெந்த சமசிட்டாலும் அந்த

293. சமசிக்கு நின்று அய்யருட ஆணைக்குள்பட்டு நடந்துவரக் கட

294. வோமாகவும் இந்தப் புண்ணியத்துக் கெல்லாம் யாதாமொருவர் ஒத்தா

### ஒன்பதாம் ஏடு - இரண்டாம் பக்கம்

295. சை உதவி வாக்கு சகாயம் சரீரசகாயம் அர்த்த சகாயம் பண்ணின பேர்க்கெல்லாம்

296. பழனியில் சன்முகநதியில் தீர்த்தமாடி தைப்பூசத்தில் பௌர்ணமி னாள் பழனி

297. யப்பரையும் வள்ளியம்மை தெய்வத் தாயையும் கயிலாய நாதரையும் பெரிய

298. னாயகி ஆயையும் சேவித்த பலனும், ஆவணி மூல நட்சத்திரத்து நாள் பொற்றாமரையி

299. லே தீர்த்தமாடி சொக்கநாதரையும் அங்கயற்கண்ணித் தாயாரையும் சேவித்த பலனும்

300. மார்கழித் திருமஞ்சனத்து நாளில் சிவகெங்கையிலே தீர்த்தமாடி சிதம்பரேசுரரையும்

301. சிவகாமித் தாயாரையும் தில்லைக் கோவிந்தராயரையும் சேவித்த பலனும், தனுக்கோடியி

302. லே தீர்த்தமாடி இராமநாதசுவாமியையும் மலைவளர் காதலியாரையும் சேவித்த பல

303. னும் கங்கையிலே தீர்த்தமாடி காசி விசுவநாதரையும் விசாலாட்சி ஆயையும் அன்னபூரணை

304. யையும் சேவித்த பலனும், பிரயாகையிலே தீர்த்தமாடி பிரயாகையில் மாதவனை சேவித்த ப

305. லனும் உண்டாகவும், சுவாமி கலியுக வரதரான பழனிக் குமாரரிட அனுக்கிரகத்தையும் பெற்று

306. நமக்கு மாதா பிதா குரு குலதெய்வமாகிய விசுவமுனியேந்திரனிட திருவருளையும் பெற்று

307. நம்மிட மாதாவாகிய காளிகா தேவியுட அனுக்கிரகத்தையும் பெற்று கயிலாச நிவாசனாகி

308. ய மகா தேவருடைய திருவருளையும் திருமெய்ஞானத்தையும் பெற்று சாலோக சாமீப சாரூப சாயூ

309. ச்சியத்தையும் பெற்று வாழவும் இந்தத் தன்ம சாசனப்பட்டயம் எழுதிய நன்மைக்கு அவனியாபுர

310. ம் சமயக் கணக்குப் பிள்ளை அரிகர புத்திரன் எழுதின பட்டயத்தின்படி ராயப்பாசாரி மகன்

311. வசந்தராயன் கையி எழுத்து உ

❋❋❋

# 13. திருநீலகண்டர் மடத்துச் செப்பேடு

இச்செப்பேட்டை மதுரை மாவட்ட நீதிபதி அவர்கள் மூலம் பெற்று மைய அரசின் தொல்பொருள் அளவீட்டுத்துறையின் கல்வெட்டுப் பிரிவினர் படி எடுத்துள்ளனர் (எண் 15 ஆண்டு 1911).

6 பட்டம், 56 தேசம், 24 நாட்டுக்குரிய திருநீலகண்டர்கள் ஆகிய வேட்கோவர்கள் ஒன்றாகக் கூடிப் பழனிமலையில் தேர் செல்லும் திருவீதியில் அய்யனார் கோயில் அருகே தங்களுக்கென்று மடமாலயம் ஒன்று கட்டியதை இச்செப்பேடு விளக்குகிறது.

பழனி முத்துக்குமார உடையான் மகன் இடும்ப உடையானுக்கு மடம் ஏற்படுத்தியதற்குச் சாசனம் எழுதித் தருகின்றனர். மடத்தில் அன்னதானம் செய்ய ஏற்பாடு செய்யப்படுகிறது. திருநீலகண்டர்கள் அனைவரும் வீட்டுக்கொரு பணமும், திருமண வரியும், எழுதிங்கள் சீர் வரியும் மடத்திற்குக் கொடுக்க ஒப்புக் கொண்டனர். வேட்கோவர் குலப்பெருமை விரிவாகப் பேசப்படுகிறது. வேட்கோவர் வேளார் எனக் குறிக்கப்பட்டுள்ளனர். செட்டிப் பட்டமும் கூறப்படுகிறது.

பழனியில் உள்ள பாளையக்காரர் சின்னோப நாயக்கர், பழனி நம்பியார், குமாரசாமி நம்பியார், பாணி பாத்திர உடையார், சரவணைக் குமாரு பிள்ளை, கந்தசாமி பிள்ளை, பழனிக் கவுண்டன், திருவாவினங்குடிப் புலவன், பழனிப் புலவன், திருக்கைவேல் நட்டுவன், சொக்க நட்டுவன், மேளம் குமாரசாமி சேர்வைக்காரன் மற்றும் தலத்தார் உட்படப் பல சமூகத்தவர் சாட்சிக் கையொப்பமிட்டுள்ளனர்.

காலக்குறிப்புக்கள் பொருந்தி வரவில்லை. திருமலை நாயக்கர் காலத்தில் (1623-1659) இம்மடம் ஏற்படுத்தப்பட்டதெனச் செப்பேட்டில் கூறப்பட்டுள்ள மதுரை நாயக்கர் வமிசாவளியால் தெரிகிறது.

## செப்பேடு

*வைய்ய நீடுக மாமழை மன்னுக*

*மெயி விரும்பிய அம்பற் விளங்குக*

சைய்வ நன்னெரி தான்தளைத் தோங்குக
தெய்வ வெண்திறு நீறு சிரக்கவே.

கருணைபொழி திருமுகங்க ளாறும் வாழி
கறகமல பன்னிருகை வேலும் வாழி
யிருசரண மென்தலைமேல் நாளு மோங்க
யிந்துரவிக் கப்பாலு மினிது வாழி
அறுழ்பரவி யமரற்சிறை மீட்டே யாண்ட
ஆரிரண்டு திறுநயனத் தளகும் வாழி
மறுவணியும் கடப்பந்தார் மார்பு வாழி
மயில்பரிசே வல்க்கொடியும் வாழி வாழி!

அடைந்தவற் துணைவா வாழிஅடையலற்க் கரியாய் வாழி
மடந்தைதன் மைந்தா வாழி மாதவன் மருகா வாழி
திடம்புனை வேலா வாழி தேவரா ருயிரே வாழி
படந்தபோ ரசுரற் கூற்றாம் பரமனே வாழி வாழி!

நன்னெரி முகமும் வாழி நல்லென முடியும் வாழி
பன்னிறு கறமும் வாழி பாதபங் கயமும் வாழி
கன்னிமா ரெளுவற் வாழி கதிர்மதி மன்னி வாழி
என்னிறு வினைய கற்று மிளையவன் வாழி வாழி!

ஸ்ரீபுவனதகன பரமேசுற குமாரன், அமரற் சிறைமீட்ட தேவர்கள் தேவன், தெய்வ லோக நாயகன், அகிலாண்ட கோடி பிறமாண்ட நாயகன், கோன்தனைச் சறசமாடி குட்டிக் குடிமியை நெட்டி போக்கி சொல்லிலும் பதம் கொடுத்த குமார கெம்பீரன், கொக்கறா வறையாளி கோட்ட றாவுத்தன், வக்கிறமிடு அசுரேசுர வட்ட நீரொப்ப உக்கிற மயிலேறி வரும் உத்தண்ட தீரன், பக்கறைப் பகட்டறக்கர் பட்டிடப் படுகளத்தில் கொக்கரித்துடல் கிழித்த குக்குடக்கொடிக் குமாரன், கூளி கொட்டக் கூகை பிசாசுகள் தோறக னித்தத் தாளமொத்த சதுரன் மாள்வதற்கு வடவனல் போலெழுந்த வடிவேலெடுத்த சேவல்த்தீரன், அசுறர் குலைகாறன், அமராபதி காவலன், தோடுசெறி காதினன், தோகைமயில் வாகனன், சீதறன் திருமருகன், சிவசுப்பிரமணியன், சண்டப்பிறசண்டன், அண்டறக்கொரு கண்டன், வண்டற்கொரு முண்டன், ஆறாறு நூரூறு ஈறாரெனும்பள்ளி அஷ்டமங்கலம் ஆவினங்குடி யிலங்கு பழனி வைகாவூர் நாட்டுக்கதிபன்.

நான்மறை யோங்கும் கோகநகமரை வெட்டிட்ட தேவர்கள் சேனாபதி. செறயிள வென்மறை பரியை வீசிடும் மயூரக் கலாபன். னாறதன் வளத்த வேள்வியில்ப் பிறந்து

திருபுரில் எட்டில் மிருமதிளுடையோன். அகஷ்த்தியர்க்கு செந்தமிள்ப் பனுவலும் ஆறெழுத் துண்மையும் ஓதிவைத்தவன். வாணிக்கு வாக்கு வறமுங் கொடுத்தவன். மலைமகளுக்கு யின்பமும் வரமுங் கொடுத்தவன். தேனினுக் கிண்பமும் சிறப்பா யளித்தவன். சூரியன் பதவி தோன்ற அளித்தவன். பன்றிமலை பூம்பரை பழனிமலைக் காவலன் யிடும்ப மலையென மலை யீறாரெனும் பள்ளியிலங்கு வைகாவூர் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் திருவுளப் படிக்குத் திருப்பரங்குன்றம், சீரலைவாயி, திருவாவினங்குடி, திருயேறகம், குன்று தோறாடல், பழமுதிர்சோலை ஆகப் பதியாகிய ஆறு தலத்திலும் பிறபதியாகிய தில்லை, திருவேங்கடம், திருக்காளஷ்த்திரி காஞ்சிபுரம் யிப்படி பனிரெண்டு தலத்திலும் எளுந்தருளி மகாபூசை கொண்டருளானின்ற ஸ்ரீவீரபழனி வேலாயுத சுவாமியாருக்கு உகந்த பத்திப் பிரியராகிய,

சுகஸ்ரீமன் மகாமண்டலேசுவரன் அரியதள விபாடன் பாசைக்கு தப்புவராய கண்டன் மூவராயர் கண்டன் கண்டநாடு கொண்டு கொண்டநாடு கொடாதான் பாண்டிமண்டல பிறதிட்டனாசாரியன் சோழமண்டல பிறதிஷ்ட்டனாசாரியர் சேறமண்டல பிறதிட்டனா சாரியற் ஈழமும் கொங்கும் யாப்பாணமும் எம்மண்டலமுந் திரை கொண்டருளிய ராசாதி ராசன் ராசமாத்தாண்டன் ராசபறமேசுவரன் வடமன்னர் மகுடாலய ராசதேவேந்திரன் துலுக்கர்தள வியபாடன் துலுக்கர்மோகந் தவிள்த்தான் ஒட்டியர்தள வியபாடன் ஒட்டியர் மோகந் தவிள்த்தான் தறணி விழங்கு கட்டாரிச் சாளுவன் அசுபதி கெசபதி நரபதி நவகோடி நாறாயணன் வங்களர் சிங்களர் சீனகர் சோனகர் பற்பறர் ஒட்டியர் மதங்கர் மாளுவர் மறவர் மலையாழர் மலையர் கொங்கர் கலிங்கற் கற்னாடற் துலுக்கர் மறாட்டியர் எண்ணப்பட்ட பதினெண்பூமியும் யேளுதீவு முடைத்தாகிய நாகலோகம் பெருந்தீவில் நறபதியாகிய பூலோக புறந்தரன் பூறுவ தெட்சிண பச்சிம உத்திர சத்த சமுத்திராதிபதி,

யெளுவத்தேளு பாளையக்காறறையும் திறைகொண்டு துலுக்காணியமும் திறை கொண்டு துலையாக் கம்பமும் போட்டு துஷ்ட்ட நிக்கறக சிஷ்ட்டற் பரிபாலினம் செய்து ஸ்ரீவிசையநகரத்தில் பிறதாப யீசுபரனாகிய வீர சிங்காதனத்தில் எழுந்தருளிய ஸ்ரீமகாராயராகிய பிறபுடமகா தேவராயர், புட்க்கற றாயர், அரிசிங்கு சாம்புவராயர், சயிலேசுவரராயர், டில்லீசுபர வீரவசந்தராயர், மல்லிகாற்சுனராயற், ஆனகொந்தி வேங்கிடபதிராயர், பிறதாப ருத்திரராயர் யிவர்கள் ஓதியுணர்ந்து ஒருகுடைக்கீழ் ஆண்டு சந்ததம் நடக்கத் தனி மணி கட்டி பதினெட்டாயுதம் தொழில் திரையேத்தி அல்லவை கடிந்து நல்லவை நாடி ஆறிலொன்று கடமை கொண்டு அரத்துக்கு தற்மரைப் போலவும், பொருமைக்கிப் பூமாதேவியைப் போலவும், மல்லுக்கு விசையனைப் போலவும், சொல்லுக்கு அரிச்சந்திரனைப் போலவும் துஷ்ட்டற் நிக்கிறகம் சிஷ்ட்டற் பரிபாலினஞ் செய்து செங்கோல் செலுத்திய னாளில், ராயர் ராணுவ காரியத்துக்குக் கத்தரான உச்சித

போசன் கச்சியிலதிபன் கொட்டியம் நாகமநாயக்கர், குமார கிஷ்ணப்ப னாயக்கர், கஸ்தூரி ரெங்கப்பனாயக்கர், ரெங்க கிஷ்ணமுத்து வீரப்பணாயக்கர், விசுவநாதனாயக்கர், கிஷ்ணப்பணாயக்கர், வீரப்பனாயக்கர், திருமலைனாயக்கர் யிவர்கள் நான்மாடக் கூடல் மதுரை மாநகரில் ஓதியுணற்ர்ந்து உலகமுளுதும் ஆளுவதற்கு நீதிசாரம் நெரியது கற்றோன் முத்தமிள் வினோதன் முத்தமிளாகரன் அரிவுக்கு அகஸ்தியன் அளகுக்கு அனங்கன் அறத்துக்குத் தற்மனைப் போல யிப்படி யென்னப்படாநின்ற புகள்பூண்டு யின்சொல்லா லினிதளித்து முன்னூல் மொழியும்படிக்கு,

அருள் பெறுக அன்பு கூர்ந்து ஆதுலர்சாலையும் அந்தணர் வேள்வியும் வேத ஒலியும் விழாவறா வீதியும் செயல் நெறியும் தபோதனர் மடங்களும் தற்மசத்திரமும் யிப்படிக் கொற்ற தற்மங்களுக் குள்ளாயி நடந்து வருகுற கலியுக சகாத்தம் உ 4765 உ சாலியவாகன சகாற்த்தம் உ 1438 மேல் செல்லாநின்ற பிலவங்க வருஷம் தையி மாதம் 9 தேதி சுக்கிரவாரமும் பூச நஷ்செத்திரமும் சுபநாமயோகமும் பெற்ற நாளில் திருநீலகண்டர் பெருமை சிவனருளாலே அரியும் அயனும் அருந்தோனும் பெரியவனென்னப் பேர்விளங்க எத்தொலில் தன்னிலு மினிதினிதென்ன முத்தொழில் தன்னிலும் முதன்மையென்றுறைக்க அத்தனார் தாமும் அருளது புரிய உத்தமியாரும் உண்மையென்றுறைக்க பறாபறம் புரிந்து பாக்கியம் பெறவே திரமதுவாக சேம மிக வேண்டி சத்தியலோகம் தன்னிலே தானும் அத்தி முகனை அலங்கரித்தேத்தினால் காரணமாகக் கடவுளர் பூரணமாகப் புகழ்ந்துதா னேத்தி நாறண னான்முகம் நான்மரை முளங்க நாறதர் தாமும் நயம்பெற வுரைத்து பாருல கத்திலும் பங்கய னென்னப் பேர்பெத்த தொழிலை விளங்கச் செய்ய கரதலம் புரிந்து கட்டுரை யென்றார் நவகுண்ட மிட்டு நன்று நன்று நன்றென்ன தவமது புரிய தானிது செய்தார் சமித்துடன் தெற்ப்பை தானிது தோன்ற நித்திய கருமம் நிலைபெற செயிது ஆகமப்படியே அறனார் தாமும் பாகசா தனமும் பங்கயத்தோனும் குசையை எடுத்து குண்டந் தன்னில் திகைப்பெறக் காலா லனைவிறும் வீச சென்மியு மென்றார்.

கரகமும் திகிரியும் கன்றோமானும் வறம்பெறு சூலமும் வளர்பிறை யறவமணிந்து குண்டலங் குளையும் குடுமிவெண் ணீறும் தெண்டு கமண்டல சீர்பெறத் தோன்றி தண்டாமரையும் சந்தனக் குரியும் பண்டு வேதம் பலகையும் காமிக்கா பிறமன் மிகவுடன் சாத்தி ஆகாசவாணி அன்னலை வணங்கி மாயவன் றன்னை வந்தடி பணிந்து தாயிநீ யென்னத் தந்தை சங்கரனென வேதியர் குலத்தில் விளக்கம் பெற்றாய். நீதி முரைமை நிலைபெறவாக பாண்டம் சமைக்கப் பாருலகத்தில் தாண்டவர் தாமும் தயவுடன் கூர்ந்து சந்திரவட்டம் சக்கிராயுதமும் மந்திர கிரியும் வாரிமாய் யிந்த உலகத்தை யிவன்கையி லீந்து பிறிதலினாலே பெருமைபெற்றருளி மறுமொழி வேரில்லை வாற்த்தையீ தென்றார். ஒருவனாலிதுவும் ஒவ்வாதென்றார். கருணை பெறவே கண்ணியை வேண்டி குசையை

யெடுத்து கொடுங்கனலிட்டு விசைபெறக் கன்னியை விளங்கச் செய்தாற். வேதமுளங்க வின்னவர் புகள நாத கீதம் நலம்பெற ஒலிக்க,

முன் கொடுதலைப்பட்டம் 2, ஒகூற்ப்பட்டம் 3, பெனுகொன்றை பட்டம் 4, சவுந்தரி 5, சதியார யேளு கொடிக்கிம் இந்தப் பிரகாரம் வெத்திலை பாக்கு காமாட்சி யருளால் கலியாணமாக தாமாட்சியாக தயவும் பெற்றுயிருந்து மன்னை யெடுத்து மனுகுலம் சமைக்க அன்னலார் தாமும் அனுக்கிறகித்து முழையுரு பானை முறத்தி யுரைக்கும் பழையநூல் முரையே பலபல கும்பம் சீதள கும்பம் தெட்சின கலசம் போதரவாகிய பூரண கலசம் வேண்டிய பாண்டம் விளக்கமதாக நீண்ட உலகத்தில் நிலையிது வென்றார்.

கோலால் விறுமன் வயத்தில் சாந்தன் பிறந்தான். சாந்தன் வயத்தில் சடாதரன் பிறந்தான். சடாதரன் வயத்தில் வேள்க்கோபன் பிறந்தான். வேள்க்கோபன் வயத்தில் திருநீலகண்டன் பிறந்தான். திருநீலகண்டன் வயத்தில் சக்கிறாயுதன் பிறந்தான். சக்கிறாயுதன் வயத்தில் சாலியவான் பிறந்தான். யிப்படி யெத்தினை யுகத்திலும் யெண்ணப்படாநின்று உத்தம குலத்தில் உண்மையென்றுரைத்தோர். சாலிவாகனமுடையோர். தண்டி வருவார் முண்டன். ஆவிடையார் சம்மந்தரான அம்பிகை மாலைமார்பரான வெத்தியும் வேள்வியு முள்ளவரான பொன்னம்பலப் புனிதருக்கு தொண்டுபட்டு மண்ணோட்டுக்குப் பொன்னோடு கொடுத்தவர். அறுபத்து மூவரிவர் ஒருவர் பேற்பெற்ற பெரியோர்களான யிப்படி பேற்பெற்ற திருநீலகண்டராகிய திரேத யுகத்தில் வச்சிறாதரனை வென்று கும்ப ராசேந்திரனென்று பேறு பெற்றவரான, திரேதா யுகத்தில் கண்டராச்சதனை வென்று மன்னுடைய ராசேந்திரனென்று பேற் பெற்றவரான, துவாபர யுகத்தில் திருமலைய்யங்காரை வென்று திருநீலகண்ட ராசேந்திரனென்று பேறு பெற்றவரான, கலியுகத்தில் பட்டியும் விக்கிரமாதித்தனை வென்று சாலியவாகன ராசேந்திர பேறு பெற்றவரான,

யிப்படி பேறு பெற்று நாலு யுகத்திலும் நன்மை பெற்ற பரிபாலகராகிய தொண்டர் தனக்கு தொழிலே கொடாமல் மண்டலந் தன்னில் வாளும் கோமான். பஞ்ச பாண்டவரை பரிவுடன் தடுத்து மிஞ்சிய வீமனை எல்லைதான் கொள்வோர். கரிகாள சோழனை கருணை பெறவே அரியவனென்று அன்புடன் வழத்தோர். அன்னக்கொடியும் அழகு முப்புரி நூலும் பன்னக சாலையும் பாக்கியம் பெற்றோர். ஓம குண்டமும் ஓங்கிய நெரியும் வாணியருளால் வாள்வுபெற் றுயர்ந்தோர். பஞ்சாட் சரமும் பலபல நூலும் நெக்க தன்னில் நிலைபெற் றுயின்றோர். அரியு மயனுக்கு அன்பாய் வழற்ந்த உரிய அய்யனை உகந்து தொளுவோர். அய்யன் தன்னை அன்புடன் அணிந்து மெய்யவனென்று விளங்கப் பூசை செய்வோர். தாமரை மாலை தனதெனக்கொண்டு பூமகள் தன்னை புசந்தனி லணிவோர். குளக்கரை வேதியர். குலால மரபுளோர். அந்தர வளியும் அண்ணலுக் கன்பாய் யாவர் தமக்கு அன்புடன் கூர்ந்து வாவெனப் பாண்டம் வளங்கும் பெருமான்.

தில்லை வனத்தில் சிவனருளாலே எல்லைக் கடல்முளுகி யிளமை பெற்ற திருநீலகண்டராகிய சோழவேளார் பாண்டியவேளார் சேறவேளாராகிய திருநீலகண்டராகிய செட்டி பட்டனசுவாமி அய்யோத்தியில் கண்டர் ஆதியும் கிரிமாடி கிரிபட்டிண நொடி எல்லாத்துக்கு நெத்திப்பட்டம் வானிக்கு முக்காலிப் பட்டமும் முகவறச்சின் கீழ்ப்பாவாடை மேல்ப்பாவாடை பகல்ப்பஞ்சு பகல்த்தீவெட்டி கடக மானிக்க தோறணங்கட்டி பந்தக்காலுக்கு பவழக்கால் நாட்டி பவழமாலை யெல்லாத்தேவரும் மெச்சிய எல்லாசந்தமும் முகச்சந்தமும்.... ந்தமே அஷ்டாச் சந்தமும் யுருமிகள் தவிலுகள் மோழம் மொழங்க பஞ்சவற்ண்ணப் பாவாடை வாசப் பல்லக்கு ஆனை பரிவுடன் பெற்றோன். டாலுகள் குடைகள் தனதெனப் பெற்றோன். பஞ்சாச்சர பூமண்டலப் பவிசும் பெற்றோன். ஸ்ரீவிசைய நகரத்தில் ராய சிங்காசனம் பெற்று விழங்கிய ஓகூற்ப் பட்டக்காற், கொடுதலைப் பட்டக்காற், பெனுகொன்றைப் பட்டக்காற் முத்தண்டம் யெறாதொடி சாதியிலும் ஓகூற் அம்மானும் மன்னுவரற்குத்தி நாகியசெட்டி, யிரமஞ்சி சிவசவன்செட்டி, பட்டுசெட்டி, வெய்யஞ்செட்டி, ஓகூற் யெறப்ப செட்டி, கொடதலை அழகிரிசெட்டி பெனுகொன்றை சோலை அழகிரிசெட்டி, முரவாத்தி கண்ணப்பன் ரெங்குசெட்டி, ரெட்டையம்பாடி வைய்யஞ்செட்டி, வைய்யாவூர் நாட்டில் யெறாவீர சேற்வைகாறன், கந்தசாமி சேர்வைகாறன், பொம்மண்ணன் சேற்வைகாறன், கொண்டப்ப சேற்வைகாறன், தண்டுகாம சேற்வைகாரன், நல்லகாம சேற்வைகாரன், பெறகாம சேற்வைகாரன், கொழலை சேற்வைகாரன், பாலமு சேற்வைகாரன்,

ஆறுபட்டம் அன்பத்தாறு தேசத்திலும் யிறுவத்திநாலு நாட்டிலும் திக்கு தெசையிலும் முண்டாகிய திருநீலகண்டற் அனைவோருங் கூடி பழநிமாநகரில் திருத்தேற் யெளுந்தருளி பிறவேஷித்து வறுகுற வீதியில் கிழக்குச் சிரகில் அய்யனாற் சன்னதிக்கு அறுகாண்மையாக மடமாலையம் கட்டிவைத்து முத்துக் குமாரருடையாற் குமாரன் பழனியிடும்ப உடையாறுக்கு தற்ம்ம சாதனப் பட்டயங்குடுத்து மடத்துக்கு உப்பு உளக்கொலி அன்னதானம் யிதுமுதலானதுகள் யெல்லாம் நடக்கும்படிக்கு மடத்துக்கு வருஷத்தில் வீடொன்றுக்கு ஒரு பணமும், கலியாணத்துக்கு மாப்பிள்ளை வீட்டுக்கு ஒரு பணமும் பெண் வீட்டுக்கு ஒரு பணமும், எழுதிங்கிக் கலியாணத்துக்கு ஒரு பணமும், ரெட்டைப் பேற் பாக்கும், குடிப்பாக்கும், சாதியில் குத்தாகுத்தம் தீந்தவிடத்தில் தற்மத்துக்கு மூன்றில் ஒரு பங்கு குடுத்து வருவாறாகவும்.

யிப்படிக்கி சின்னோபனாயக்கர், சரவணைக்குருக்கள், பழநிநம்பியார், குமாரசாமி நம்பியார், பாணிபாத்திரஉடையார், சரவணைக்குமாருபிள்ழை, கந்தசாமிபிள்ழை, பழனிக் கவுண்டன், திருவாவினங்குடிப்புலவன், பழனிப்புலவன், திருக்கவேல்நட்டுவன், சொக்கநட்டுவன், மேளம் குமாருசாமி சேருவைகாறன் யிவர்கள் மற்றும் உண்டான தலத்தார்

முன்பாக யெளுதிக் குடுத்த பட்டையம். திருநீலகண்டர் எல்லாரும் கூடி சந்திராதித் தருள்ள வரைக்கும், கல்லும் காவேரி புல்லும் பூமியும் உள்ளவரைக்கும், பழனித் தலத்தில் திருநீலகண்டர் மடம் தற்மம் மென்மேலும் பரிபாலனம் பன்னி நடத்தி வருவாறாகவும். யிந்த தற்மத்துக்கு யாதாமொருவர் வாக்கு சகாயம் சரீர சகாயம் அர்த்த சகாயம் பன்னி நடத்திவந்த பேருகளுக்கு பலன் காசியிலே தானம் பண்ணி விசுவனாதரையும், விசாலாட்சியம்மனையும், காஞ்சிபுரத்தில் திருக்கம்பையாத்தில் தீற்த்தமாடி கச்சி யேகாம்பர னாதரையும், காமாட்சியம்மனையும், சிதம்பரத்தில் சிவகங்கையில் தீற்த்தமாடி சிதம்பரேசுவரரையும், சிவகாமியம்மன், தில்லை கோவிந்தரையும், ராமேசுபரத்தில் சேதுவில் தீற்த்தமாடி ராமனாத சுவாமியையும், மலைவளர் காதலம்மனையும், மதுரை வயிகையில் தீற்த்தமாடி சொக்கலிங்க சுவாமி, மீனாட்சி அம்மனையும், திருப்பதியில் கோனேரியில் தீற்த்தமாடி திருவேங்கடேசுவரரையும், அலமேலுமங்கை யம்மனையும், ஸ்ரீரெங்கத்தில் காவேரியில் தீற்த்தமாடி ஸ்ரீரெங்கராசரையும், சீதா பரமேசுவரியையும், பழனி ஸ்தலத்தில் சண்முகநதியில் தீர்த்தமாடி பழனியப்பறையும், கயிலாயநாதரையும், பெரியனாயகி யம்மனையும் யிந்த பஞ்ச தீற்த்தத்திலும் பஞ்ச சன்னதியிலும் சேவித்த பலனைப் பெறுவாராகவும்.

யிந்த தற்மத்துக்கு யாதாமொருவர் குத்தம் ...ய குரோதம் பேசி யில்லை பிழை யென்று சொன்ன பேருக்கு மன்ங்கல மொதிக்கி வெங்கலம் யெடுத்துக் கொள்வாராகவும். சக்கரத்தை ஆணையிட்டுத் தடுத்துக் கொள்வாராகவும். யிந்த தற்மத்துக்கு அகுதம் பேசின பேர்கள்க்கு கெங்கைக் கரையில் காறாம் பசுவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும், காசியிலே அயிந்தலைனாகத்தைக் கொன்ற தோஷத்திலேயும், வேதப் பிராமணரையும் தன்னோட மாதாபிதாவையும் கொன்ற தோஷத்திலேயும், யிப்படிக் கொற்ற பஞ்சமா தோஷத்தில் போவாறாகவும். அப்படிக்குப் போகாமல் தற்மத்துக்கு யுள்ளும் பாவத்துக்குப் புறம்பு மாயிம் மடத்து தற்மத்தை விகாதஞ் செய்யாமல் நடத்திவந்த பேற்களுக்கு ஆயிறாறோக்கியம் அயிசூரியம் தனவஷ்த்து வாகனமும் தெய்வபிறசாதமும் குருப்பிறசாதமும் ராசப் பிறசாதமும் தீற்காயிசும் திருநீலகண்டற் யிழமை பெற்றாப் போலே சீவனம் பெற்று செல்வ முண்டாயி நெடுநாள் வாள்ந்துண்டாயிறுக்க. சுவாமிகளே தெண்டாயுதபாணி துணை உ. கொத்தமங்கல பெத்திசெட்டி, பேறன் குப்பசெட்டி.

❖❖❖

# 14. வன்னி முத்தரையர் செப்பேடு

வன்னி முத்தரையர் தோற்றம், பெருகி வளர்ந்த வரலாறு, குடியேறிய இடங்கள், ஆட்சி செய்த இடங்கள், செய்த திருப்பணிகள் இவைகளை விரிவாகக் கூறி அவர்கள் அனைவரும் கூடி பழனியில் மடம் ஒன்று கட்டி அதற்குக் கொடுக்க வேண்டிய சமுதாய வரி முதலியவைகளை இச்செப்பேடு விளக்குகிறது.

ஒருமுறை தேவேந்திரன் முதலான ரிஷிகளும், முனிவர்களும், கின்னரர், கிம்புருடர், அட்ட பைரவர், சித்தி வித்யாதரர், ஆயிரத்தொரு சத்திகள், கருட கந்தருவர், அட்டதிக்குப் பாலகர்கள் முதலிய அனைவரும் சிவபெருமானுக்குத் திருத்தேர் நடத்தினர். கண்ட பேரண்டப் பறவை தேர் வரும் வழியை மறைத்தது. தேவர்கள் சிவபெருமானிடம் முறையிட்டனர்.

அப்போது சிவபெருமான் வலது திருத்தோளில் ஒரு வியர்வை முத்துத் தோன்றியது. அது முத்தாய்த் திரண்டது. பார்வதி அந்த முத்தைப் பூமியில் விட அது இரண்டு கூறாகப் பிளந்து இரண்டு வன்னிமுத்தரசர் பிறந்தனர். பரமசிவன் ஆணைப்படி அவர்கள் தேர்வரும் வழியை மறித்த கண்ட பேரண்டப் பறவையைக் கொன்றனர். பெரிய வன்னிமுத்தரசன் தெய்வலோகக் காவலுக்கு அனுப்பப்பட்டான். சின்ன வன்னிமுத்தரசன் சீரங்கம் கோயில் காவலுக்கு நியமிக்கப்பட்டான்.

சின்ன வன்னிமுத்தரசன் கோப்புலிங்க ராசா மகளைத் திருமணம் செய்து கொள்ள அவர்களுக்கு 4 மகனும் நல்லநாச்சி என்ற பெண்ணும் பிறந்தனர். ஆண்மக்கள் சென்னிய வளநாடன், சேமன், அகளங்கன், ராசாக்கள் நயினார் என்பவர்கள் நால்வரும் வன்னி முத்தரசர் எனப்பட்டனர். சோழனுக்கும் பாண்டியனுக்கும் போர் ஏற்பட்டபோது இவர்கள் சோழனுக்கு ஆதரவாகப் போரிட்டுப் பாண்டியனை மதுரை வரைக்கும் துரத்தினர்.

வன்னிமுத்தரசர்களின் வீரத்தைக் கண்ட பாண்டியன் அவர்கள் சகோதரி நலல நாச்சியாரை மணந்து கொண்டு வன்னி முத்தரசர்களை அரசர்களாக்கி விருதுபல கொடுத்தான். இவர்கள் வம்சம் பெருகித் தமிழகம் எங்கும் பரவியது. தமிழகம் எங்கு மிருந்து பழனியில் ஒன்று கூடிய வன்னிமுத்தரையர்கள் கி.பி.1674 ஆம் ஆண்டு திருவாவினன் குடிக்குக் கீழ்ப்புறம், சரவணப் பொய்கைக்குத் தென்மேல்புறம் மடம் ஒன்றைத் தங்கள் பெயரில் உருவாக்கினர்.

வேலாயுத உடையான் மகன் கொளந்தைவேலு உடையான் வசம் மடத்தை நிர்வாகத்துக்கு அளித்தனர்.

வன்னி முத்தரையர்கள் அனைவரும் பெரிய ஊருக்கு 10 பணமும், சிறிய ஊருக்கு 5 பணமும் கொடுக்க வேண்டும். பண்ணையத்துக்கு 2 பணமும், பயலாள்கள் ஒரு பணமும் கொடுக்க வேண்டும். திருமணத்திற்கு மாப்பிள்ளை வீடும் பெண் வீடும் இரண்டிரண்டு பணம் கொடுக்க வேண்டும். தேருக்கு ஒரு பணம் கொடுக்க வேண்டும். குற்றத்திற்கு விதிக்கும் தண்டனைப் பொருளில் மூன்றில் ஒன்று மடத்திற்குக் கொடுக்க வேண்டும்.

மடத்தில் பரதேசிகட்கு உப்பு, ஊறுகாய், நீராகாரம் கொடுக்க வேண்டும். அடியார் கட்கு அன்னமிட வேண்டும் என்று விரிவாகச் செப்பேடு எழுதி கொளந்தைவேலு உடையான் வசம் கொடுத்தனர். இச்செப்பேட்டு வாசகம் எழுதியவர் இராமசாமிக் கவிராயர் என்பவர்.

## செப்பேடு

1. *உ வைய்ய நீடுக மாமளை மன்னுக மெய் விரும்பிய அன்பற் விழங்குக சைவ நன்னெரி தாந்தழைத்தோ*
2. *ங்குக தெய்வ வெண்திரு நீறு சிரக்கவே, கறுணைபொழி திறுமுகங்க ழாறும் வாழி கரகமல பன்னிரெண்டு கைவேல் வ*
3. *ாழி யிருசரண மென்றலைமேல் னாழு மோங்க யிந்திரபதவிக் கப்பாலும் யினிது வாழி அறுள் பரவி அமரற்சிரை மீட்*
4. *டேயாண்ட ஆரிரெண்டு திருநயனத் தழகும் வாழி மருவணியும் பைங்கடப்பந் தாறும் மாற்பும் வாழி பரிமயில் சேவல் கெ*
5. *ாடியும் வாழி வாழி, அடைந்தவற் துணைவா வாழி அடயலற் கரியாய் வாழி மடந்தை தன் மைந்தா வாழி மாதவன் மறுகா வாழி*
6. *திடம்புனை வேலா வாழி தேவறா றுயிரே வாழி படற்ந்தபோற் அசுரர் கூற்றன் பற மனே வாழி வாழி. நன்னெரி முகமும் வாழி நா*
7. *தமும் முடியும் வாழி பன்னிறு கரமும் வாழி பாதபங் கயமும் வாழி கன்னிமாற் றெழுவற் வாழி கதியொடு பழனிவாழி யென்னருள் வினை*
8. *யை நீக்கும் யிழையவன் வாழி வாழி. ஸ்ரீபுவன தகன பறமேஷ்பற குமாறன் அமறர் சிரை மீட்ட தேவற்கள் தேவன் தெய்வ*
9. *லோக னாயகன் அகிலாண்ட கோடி பிரமாண்ட னாயகன் கோகநகனைச் சரசமாடி குட்டிக் குடுமியை நெட்டி போக்கி*
10. *கோல விறுமபதங் கொடுத்த குமாற கெம்பீறன் கொக்கறுவரை யாழி கொட்ட றாவுத்தன் வக்கிரமிடு அசுரேசற் வட்ட*
11. *நீரொப்ப உக்கிர மயிலேரி வரும் உத்தண்ட தீரன் பக்கறப் பகட்டறக்கர் பட்டிடப் படக் கழுத்தில் கொக்கரித் துடல் கிழித்த குக்குட*

12. க் கொடிக் குமாறன் கூளி கொட்டக் கூகை பசாசுகள் தொக்க நிற்த்த தாழமொற்ற சூரன் மாழ்வதற்கு பாரிய நீடிய கச்சை

13. கட்டி பாற வேலெடுத்த சேவுக தீரன் அசுரற் குலைகாறன் அமறாபதி காவலன் தோடு செறி காதினன் தோகைமயில் வா

14. கனன் சீதரன் றிருமருகன் சிவசுப்பிரமணியன் சண்டப் பிரசண்டன் அன்டற்க் கொரு மிண்டன் ஆறாறு நூறாரு அஷ்டமங்

15. கலம் ஆவிநன்குடி பன்றிமலை பூம்பரை பழனிமலை காவலன் யிடும்பன் மலை யென யீராறெனும் பள்ளி யி

16. லங்கும் வைகாபுரி நாட்டுக் கிறைவன் பத்திப் பிரியன் பக்த வச்சலன் பார்பதி புத்திரன் சிவசுதகணபதி விக்கின விநாயக சகோதர

17. ன் யெல்லாத் தேவர்க்கும் வல்லவறாகிய ஸ்ரீவீர பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் திருவருள்படிக்கி வீரவாகு தேவராுளிய

18. பாடல், சுப்பிரமணிய ஸ்தலமாகிய திருச்செந்தூர் திருப்பரங்குன்றம் சீருலாவிய திருவாவினன்குடி திருவேரகம் திரு

19. ச் சோலைமலை திருக்கழுக்குன்றம் பிரப்பதியாகிய ஆறு தலத்திலும் யெழுந்தருளி மகாபூசை கொண்டருளா நின்ற சுப்பிரமணிய

20. சுவாமியார் திருவருள்பெற்ற தமது அடியார் பக்தசனமாகிய பேருக்கு தலத்தில் எழுந் தருளிய திருமுகமாவது சுகஸ்திரிமன்

21. மகாமண்டலீசுரன் அரியர் ராயர் தள விபாடன் பாஷைக்கித் தப்புவராய கண்டன் மூவ ராய கண்டன் கண்டநாடு கொண்டு கொண்

22. டநாடு கொடாதான் பூர்வ தெட்சன பச்சிம உத்தர சமுத்திராதிபதி யெண்மண்டலமுந் திரைகொண்டருளிய ராஜாதிராஜன் ரா

23. ஜ பரமேசுபரன் ராஜப் பிரதாபன் ராஜமார்த்தாண்டன் ராஜகெம்பீரன் மறைபுக்கார் காவலன் அசுபதி கெசபதி நரபதி நவபதி நவ

24. கோடி நாராயணன் வங்களர் சிங்களர் சீனகர் சோனகர் ஆரியர் பப்பரர் ஒட்டியர் மதங்கர் மாளவர் மலையாளர் கொங்கர்

25. கலிங்கர் துலுக்கர் கன்னடியர் சத்திரியர் முத்திரியர் வசியர் மறாஷ்டவர் யென்னப்பட்ட பதிணெண் பூமியும் யேழு தீவு சூழ்ந்த

26. அன்பத்தாறு தேசாதிபதியான சோழமண்டலப் பிரதாபனாசாரியார் பாண்டிய மண்டல பாவனாசாரியார் சேரமண்டலஞ்சீப

27. னாசாரியார் தொண்டமண்டலம் சண்டப் பிரசண்டனாசாரியார் பறாபரமாகிய பறமேஷ் பறன் தராதலம் படைக்கத் தாநினைந்தருளி

28. பறாபறத்தில் சகலமு உண்டாக்கி நடந்து வருகிற காலத்தில் றாச சத்ரு பத்திரிய
மதிகமாயி கெசமுகாசூரநிங்கிரவன் தெய்வலோ

29. கத்திலே வந்து தேவேந்திரன் முதலான தேவ றிஷிகளையும் துறத்திவிட்டு தெய்வ
லோகத்தையும் கட்டிக்கொண்டிருந்தப

30. டியினாலே தேவேந்திரன் தேவறிஷிகளுங் கூடி கயிலாச கிரியிலே வந்து பறமேஷ்
பறனிடத்தில் முரையிட்டார்கள்

31. அதற்குப் பயப்படாதீ(ர்)கழென்று அபயஸ்த்தங் கொடுத்து கெசமுகா சூறனைச் சங்க
ரிக்க சிங்காறத் தோப்பிலே கணபதி பிறந்து

32. யுத்தத்தில் கிசமுகாசூறனை தன்னுடைய கொம்புனாலே குத்தி செயம்பண்ணி பெரிச்
சாழி வாகனமாக்கி யேரிக்கொண்டு கண

33. பதி வருகிறபோது முன் பார்பதி சாபத்தினால் பாம்பாயிருந்த மகாவிஷ்ட்ணு விக்கி
நேஷ்பறனை கண்டபோது சாபமு நீங்கி

34. யபோது மகாவிஷ்ட்டுணுவும் பிள்ளையார் னோம்பு னோக்கி செய்தார் ரெண்டாவது
தக்கன் வேழ்வியை யழிக்க அகோர வீரபத்தி

35. ரன் பிறந்தாற், மூன்றாவது சூறபற்மாவை செயிக்க சுப்பிர மண்ணியர் பிறந்தார்.
தாருகாசூரனையும் சிங்கமுகாசூறனையும் வதைத்து

36. சூறனுடைய சரீறத்தை வேலாயுதத்துனாலே யிறு பிழவை செய்து ஒரு பிழவை சேவலும்
ஒரு பிழவை மயிலு வாகனமா

37. க யேரிக் கொண்டு தேவற் சிரையும் விடிவித்து தெய்வேந்திரனுக்கு பட்டாபிசேகமும்
சூட்டி வைத்து கையிலாசகிரிக்கி வந்து

38. விட்டார். னாலாவது தெய்வலோகத்திலே தேவேந்திரன் முதலான தெய்வ ரிசிகழு
முனியீஷ்பறறு கிண்ணறர் கிம்புறுடற் அ

39. ஷ்ட்ட வயிறவற் சித்தி வித்தியாதறர் ஆயிரத்தொரு சத்திகள் கெருட காந்துருவற்
அஷ்ட்டதிக்கு பாலகற் முதலான தேவற்களு

40. ங்கூடி சுவாமியானவற் திரிபுர தாண்டவம் சங்காரராகிய பரமேஷ் பரனுக்கு கயிலாசத்
திலே திருத்தேற் ரெழுந்தரு

41. ளி திருவலப் பிரகாரமாக வருகையிலே கெண்டபேறண்டமாகிற பட்சி சகல மிருகங்
கழையும் வதைத்து சாப்பிட்டுக் கொண்டு

42. சிங்காறத் தோப்பையும் திருநந்தவானத்தையும் பூங்காவனமெல்லாம் அழித்துப்
போட்டு பறமேஷ்பறனுடைய திருத்தேருக்கு வழிவி

43. டாமல் முன்னமே நின்று வழிமறித்துச் சிறகால் மரைத்துக் கொண்டது. அதுகண்டு
சகல தேவர்களும் பயந்து பரமேஷ்பரனுடை

44. ய திருத்தேற் மரபிலே வந்து நின்றார்கள். அப்பொழுது பரமேஷ்பரன் பாற்த்துப் பயப்படாதிருங்களென்று அபையஸ்தங்

45. கொடுத்தாற். அந்தப் பட்சியின் பேரிற் கோபமாய்த் திருத்தேரை நிருத்திக்கொண்டு நிற்கையில் பரமேஷ்பரனுடைய வலது

46. திருத் தோளிலே ஒரு வேற்வை கண்டுது. அந்த வேற்வையொரு முத்தாய்த் திரண்டுது. பரமேஷ்பரி கண்டு அந்த முத்தைப் பூமியின்

47. கண்ணிலே வாங்கிவிட்டார். அந்த முத்து யிரு பிளவையாக வெடித்து யிரண்டு வன்னிமுத்தரசர் பிறந்து பின்குடுமி பூ

48. நூலும் வேலும் வில்லும் கட்டின கச்சையும் உருவின மந்திர வாளும் பதினெட்டாயுத முஸ்த்தீப்புடனே வந்து சுவாமியி

49. னுடைய திருப்பாதத்தைத் தொழுது நின்றார்கள். நின்ற அடியார்களைப் பார்த்து வாறும் பிள்ளாய் பெரிய வன்னி முத்தரச

50. னே சின்ன முத்தரசனே யிந்த திருத்தேருக்கு வழிவிடாமல் முன்னமே நிற்கிற பட்சியை வெட்டிச் சம்மாரஞ் செய்து

51. கொண்டு வாருங்களென்று விடைகொடுத்தார். அந்தப் பட்சியுடனே யுத்தஞ் செய்து சிரகற் வெட்டி யிரு துண்டாக்கி யிரண்டு பே

52. ரும் யிரண்டு அம்பு முனையிலே கோற்த்துத் தூக்கிக்கொண்டு வந்து சுவாமியினுடைய திருப்பாதத்துக்கு முன்னமே வைத்து வ

53. ணங்கி நின்றார்கள். நின்ற அடியார்களைப் பார்த்து அவர்கள் பேரிலே சந்தோஷப்பட்டு உங்களுக்கு யென்ன வரம் வேண்டு

54. மென்று கேட்டார். பூமியின் கண்ணிலே யெங்களுக்கு ராச்சிய பரிபாலினஞ் செய்து வரும்படி கட்டளையிட வேணுமென்று

55. கேட்டுக் கொண்டார்கள். அந்தப்படியவர்களுக்கு வரமுங் கொடுத்து விருது பவளக் குடை பட்சைக்குடை முத்துக்குடை வெள்ளை

56. க்குடை சிவப்புக்குடை வெள்ளைக்குதிரை பல்லக்கு வெண்சாமரை புலிக்கொடி வாடாத மாலை வலம்புரிச்சங்கு வாத்தியமுப்

57. பத்திரண்டும் பஞ்சவர்ன்ன விருதுங் கொடுத்துச் சுவாமி கயிலாசத்துக் கெழுந்தருழி யாகித் தேவேந்திரனுடனே தெய்வலோக

58. த்துக்குப் பெரிய வன்னி முத்தரசனை பாதுகாவலாயிருமென்று கூட்டியனுப்பினார். அதின் பின்பு திருவாரூருக்கு வந்து தியாகரா

59. சரையுந் தரிசனஞ்செய்து திரிச்சிரகிரியில் சிவந்தீசுபரரையுஞ் செம்புலிங்கத்தையும் தரிசனஞ் செய்துகொண்டு பெ

60. ரிய வன்னி முத்தரசனுந் தேவேந்திரனும் அமராபதிப் பட்டணத்துக்குப் போனதின் பிறகு சின்ன வன்னி முத்தரசனை ஸ்ரீரங்கத்தி

61. லே ரகுநாயகருக்குப் பாதுகாவலாயிருமென்று அனுப்பினார். அப்படிப் பாதுகாவலா யிருந்து வரும் நாளையிலே கோப்பு

62. லிங்கராசாவின் வம்சத்திலே ஒரு பெண்ணை கலியாணஞ் செய்து கொண்டான். அவன் வயிற்றிலே ஒரு சின்னனென்கிற

63. வன்னி முத்தரசன் பிறந்தான். அவன் வயிற்றிலே சென்னியவள நாடனென்றும் சேம னென்றும் அகளங்கனென்றும் ராசாக்கள்

64. நயினாரென்றும் நல்ல நாச்சியாளென்றொரு பெண்ணும் நாலுபேர் வன்னி முத்த ரசர்கள் பிறந்தனர். நால்வருஞ் சோழராசா

65. வினிடத்திலிருந்தார்கள். அப்போது சோழராசாவுக்கும் பாண்டியராசாவுக்கும் யெல் லைப் பிசகுச் சண்டையானபோது யிந்

66. த நால்வரும் பாண்டியன் படையை முறிய வெட்டி மதுரைமட்டுந் துரத்திவிட்டார்கள். யிவர்கள் பராக்கிரமத்தைக் கண்டு பாண்

67. டியராசன் தன்னுடைய தானாதிபதிகளை யனுப்பி வைத்து நல்ல நாச்சியாளென்கிற பெண்ணைப் பாண்டிய ராசனுக்குக் கலியாண

68. ஞ் செய்து கொடுத்தார்கள். பாண்டியராசன் தனக்கடங்காத சீர்மையும் அழகிய சொக்கத் தம்பிரானென்கிற பட்டத்துப் பரியை

69. யுங் கொடுத்தான். அந்தப்படிக்கி யடங்காத பேர்களை வெட்டிச் செயங்கொண்டு ஆண்டு வருகிற நாளையிலே பாண்டியராசா

70. யிவர்கள் நால்வரையும் பார்க்கவேணுமென்று அளைத்தார். அவர்கள் யெண்ண வொண்ணாத சேனையுடனே அழகிய சொக்கத்த

71. ம்பிரானென்கிற குதிரையின் பேரிலேரிக்கொண்டு வந்து கண்டார் யிவர்களுக் கித் தனை பராக்கிரமமானால் நமக்கு யிவர்கள் அ

72. டங்கார்களென்று பரியைப் பரித்துப் பந்தியில்க் கட்டினான் பரியைப் பரித்த பாண்டி யன் மதுரையை நான் வன்னிமுத்தரசன் பட்

73. டம்பகலிலே வெட்டிச் சிறைகொள்ளுவேனென்று பந்தியில் புகுந்து பரியின்மேல்க் கொண்டுவருகையில் பரியின் பிற

74. கே படையெடுத்துவந்த பாண்டியன் படையை வெட்டிச் செயங்கொண்டு வலது தோளிலே வந்த வன்னியப் பிரதாபன்

75. மூவர்முடி காவலோர் வல்லமும் தஞ்சையும் வழப்பமுடையோர் சென்னியுங் கொல்லி யுஞ் சிகையுமுடையோர் ஆனைக்

76. கண்ணும் வளநாடும் அரசுமுடையோர் கயிலையங்கிரி காவலோர் இராமநாத தேவ
ரையும் ஓரிராச்சென்று பிடிப்போர் வல்லா

77. ழர் தேவரையும் வாளரங்கம் பொருதுவோர் பாண்டிய ராசனுக்குச் சம்மந்தக் குடியோர்
யேழாயிரம் பண்ணையிலரசாளும்

78. செப்புப் பரிப் பாண்டியன் மழுக் குதிரையேறித் திலுப்பின வன்னி முத்தரசர் சிவ
கிரியில் அரசாளும் திருவாரூரில் ஆயிரக்கால்

79. மண்டபங் கட்டிவைத்த வன்னிமுத்தரசர் வேப்பங்குளத்தில் அரசாளும் வன்னி
முத்தரசர் ஸ்ரீரங்கத்தில் யேகாதெசி சொக்கவா

80. சல் திருநாளன்றைக்குப் பதினெட்டாழ்வாருக்கு மோட்சங் கொடுத்த ரெகுநாயகர்
வந்திரங்க மண்டபங் கட்டி வைத்த வன்னி

81. முத்தரசர் தனிக்கோடிக் காவலோர் சூரிய வம்மிசத்தோர் திருப்பதி காவேரி கொல்லி
மலை கனவெள்ளாறுடையோர்

82. கவிதைக்கு மிண்டர் சூரிய வன்னியர் மறைபுக்கார் காவலோர் மலை குலிங்கினுங் கடல்
கலங்கினு மனங்கலங்காத கண்டர்

83. அடைக்கலங் காத்து அரசு நிலையிட்ட வன்னியப் பிரதாபர் சென்னிவள நாடன்
சேமனகளங்க ராசாக்கள் நயினார் யீளமுங் கொங்

84. கும் யாள்ப்பாணமும் யெம்மண்டலமுங் கொண்டு திரைகொண்டருளிய ராசாதிராசன்
ராஜபரமேஸ்பரன் ராச தேவேந்திரன்

85. ராஜகெம்பீரன் யெழுபத்தேழு பாளையமுந் திறை கொண்டு துஷ்ட நிற்கிரக சிஸ்ட
பரிபாலினஞ் செய்து விசைய நகரத்தில் வீ

86. ர சிம்மாசனத்தில் யெழுந்தருளிய மகாமன்னிய ராசஸ்ரீ பிரபிட தேவமகாராயர்யிவர்
கள் சதாசிவமகாராயர் நரசிம்மராயர் ஸ்ரீரங்க

87. தேவமகாராயர் யிவர்கள் பிரதிவு ராச்சிய பரிபாலினஞ் செய்து செங்கோல் செலுத்
தியருளா நின்ற காலத்தில் சொக்க

88. லிங்க நாயக்கர் திருமலை நாயக்கர் யிவர்கள் செங்கோல் செலுத்தி மதுரையம் பதியில்
ஓதியுணர்ந்து ஒரு குடைக் குள்ளான்

89. டு வேதவொலி விளாவறா வீதியும் தபோதனர் மடங்களுஞ் சைவநெறியும் தரும
சாத்திரமும் சகல தருமங்களுக்குள்ளாய் நட

90. ந்து வருகுற சாலியவாகன சகார்த்தம் 1596ன் மேல்க் கலியுக சகார்த்தம் 4774ன்
மேல்ச் செல்லாநின்ற

91. ஆனந்த வருஷம் தை மாதம் 3 தேதி சோமவாரமும் பூச நட்சத்திரமும் அமுத
யோகமும் கூடிய சுபதினத்தில் கீழ்சமுத்திரத்துக்கு மேற்க்

92. கு சிதம்பரஞ் சீர்க்காளி கும்பகோணம் தஞ்சாவூர் திருப்பந்துருத்தி யிதைச் சேர்ந்த சோழவள நாட்டிலுள்ள வன்னி முத்தர

93. சரனவோர்களும் திரிசிரபுரம் வீமநாயக்கன்பாளையம் அல்லித்துரை அதவத்தூர் யெட்டரைகோப்பு அயிலாப்பேட்டை நவ்வலூ

94. ர் யிந்த யேழுநாட்டைச் சேர்ந்த வன்னிய முத்தரசரனவோர்களும் ஸ்ரீரங்கம் திருவானைக்காவல் உத்தமசேரி துரையூர் மங்

95. கலம் கரிகாலிநாடு யிதைச்சேர்ந்த வன்னிமுத்தரசனவோர்களும் தென் சமுத்திரத் திற்கு வடக்கு கன்னிகுமரி திருக்குற்றா

96. லம் திருச்செந்தூர் சேது ராமநாதபுரம் காளையார் கோயில் சிவகங்கை திருப்புவனம் யிதைச் சேர்ந்த வன்னி முத்தரசரனவோ

97. ர்களும் திருப்பத்தூர் புதுக்கோட்டை பிரமலை முருங்கைநாடு தாடிக்கொம்பு பதினெட்டுப் பாளையப்பட்டிலுள்ள வன்னி முத்தரச

98. ரனவோர்களும் பாளையங்கோட்டை திருநெல்வேலி யேழாயிரம் பண்ணை சிவகிரி சேத்தூர் அணைத்தலை சமுசாபுரம் வேப்பங்

99. குளம் மதுரை யிதைச்சேர்ந்த பாண்டிய நாட்டிலுள்ள வன்னிமுத்தரசரன வோர்களும் மேல் சமுத்திரத்திற்குக் கிளக்கு கொ

100. ச்சி கள்ளிக்கோட்டை வண்ணார்க்காடு பாலைக்காடு கொல்லங்கோடு கொடுவாயி பாலைக்காட்டைச் சேர்ந்த முத்துவன்

101. னியரும் கோயமுத்துஊரு சேலம் சீறங்கப்பட்டணம் சென்னப் பட்டணம் கங்கோந்தி வெட்டுவாய்த்தலைக்குங் கிளக்

102. கு காவேறிக்கும் தெக்கு வுய்யக் கொண்டானாற்றுக்கும் வடக்கு சிந்தாமணி தெண்ணூற் ஆண்டுகொ

103. ண்டானாற்றுக்கும் மேற்க்கு யிராசகெம்பீர வளநாட்டில் தொண்ணூற்றாறு கிராமத்தில் உள்ள முத்த

104. றசரும் விளாவறாவீதி வளநாட்டிற் றிருவாணைக்காவல் ஸ்ரீரங்கஞ் சீலிவழநாடு வடகரை வீறசி

105. ங்கி நாடு கண்டராதித்தநாடு ஆலம்பாக்கஞ் சிவப்பிளையார் திருப்பந் துருத்தி மல்லப்ப முத்தரசன்

106. தையாக்கவுண்டன் ஆழுற் பறந்து வெட்டி வீறறாய தேவற் மருச்சிலவ காத்தனுக்கும் கிளக்கு கொ

107. ல்லிடக் கறைக்கும் வடக்குவளிப் பற்றுக்கும் தெக்கு வீசனம்பதி யன்பிலறியலூற் திருச்சினாப் பள்

108. ளிக்கும் கிளக்கு அறியமங்கலம் முருதன்கயூற்க்கு மேற்க்கு வுய்யக்கொண்டான் கரைக்கும் வடக்கு

109. காவேறிக்கும் தெற்க்கு ஆலாத்தூற கற்கண்டாற் கோட்டை கீள்க்குறிச்சி வுய்யக் கொண்ட வள

110. நாடு கண்டராதித்தநாடு ஆலம்பாற்க்கமான ஏழுகரை நாட்டார் திருவெள்ளாறு திருப்பங்கிலி

111. பாச்சலூற் விக்கலூற் செம்பியன்குடி யிலந்தைக் கோட்டம் உத்தமநல்லூர் மாலு பாக்கரை வள

112. நாடு விட்டபற்றுநாடு வெண்பாநாடு திருவெழ்ழறைநாடு கீள் வள்ளுவப்பநாடு மேல் வள்ளுவப்

113. பநாடு ஆமூற்நாடு முசிறி கண்ணனூற் றறுபத்திநாலு கிறாமத்தில் நாலு கிராமத்திலுள்

114. ள முத்தரசரும் செட்டிகுளம் கோட்பித்தூற் திருப்பட்டூற் தச்சங் குறிச்சி எதுமலை யிறங்குடி

115. துங்கான்துரை யூற்றுக்கரை மாதேவி மங்கலம் கரிகாலிநாடு தலைமலை தண்டலையலுக்கரை நா

116. டு அயிலூற் தொட்டியம் காடுபட்டி காட்டுப் புத்தூர் விமலை நாடு கொல்லிமலைக் கும் மேற்க்கு கோனூ

117. ற் சிந்தாமணி நாமக்கல் பறமத்தி வாளவந்திநாடு யிடையாரு சேந்தமங்கலந் தென்கரை னித்தவி

118. னோதவளநாடு குன்று சூள்ந்த குலிசை வளநாடுகளுக்கு வளநாடு சுடலைவளநாடு களுதூர்ப்பர

119. நாடு மதுக்கறைக்கு மேற்க்கு வேங்கலநாடு மணநாடு தலையநாடு தட்டயநாடு தெங்கறைநாடு

120. வைகாபுறிநாடு அண்டநாடு நல்லுருக்கநாடு பொன்குலுக்கிநாடு ஆனைமலைநாடு ஆருநாடு பா

121. லைக்காட்டுச்சேறி கொல்லங்கோடு கொடுவாய் கேறளதேசத்து முத்தறசரும் கொங்கு இருப

122. த்துநாலு நாட்டிலுள்ள முத்தறசரும் சோழ தேசத்தில் தறாசலப் பேட்டை நாட்டிற் காத்துக்

123. கோட்டை முத்தறச னல்லா முத்தறசன் மடந்தைபாக முத்தறசனாயிர முத்தரசன் மல்லப்

124. ப முத்தறசன் திருவாரூர் அம்மையப்பன் மொன்னையப்பன் ஆண்டியப்பனய்யன் சந்திலை

125. காட்டுப்பள்ளி திருவையாரு கடுவளிக்கும் கிளக்கு சிதம்பறஞ் சீர்காழி புள்ளிருக்கும் வே
126. ளூற் திருவிடைமருதூற் திருவலஞ்சுழி மன்னாற்கோயில் பட்டுக் கோட்டை தானம நாடு வளுவா
127. டி சிதம்பறம் அறந்தாங்கி கோனாட்டுப் புலியன் பெறியான் அரைய குளம் பற்று வெள்ளாம்
128. பற்றுப் பேறாம்பூற் ராசசிங்க தேவறக்கலூற் சூரைக்குடி விறாளியூர் தேவற்பாக்க நாடு மணப்
129. பாறைநாடு மருங்கிநாடு துவறாபதிநாடு சேங்காறிநாடு கீள்ச் சேங்காறிநாடு கவிநாடு
130. சிவப்பாநாடு காறிநாடு களிக்காநாடு பிறான்மலை முருங்கைநாடு அஞ்சுநிலைநாடு கேரளவளசி
131. ங்க நாடு திருப்பத்தூர் நாறுத்தாமலைநாடு கரநாடு கவிநாடு திண்டுக்கல் வெள்ளிப் பனை தாடிக்
132. கொம்பு பதிநெட்டுப் பாளையப்பட்டிலுள்ள முத்தறசரும் பாண்டிவளநாடு மதுரை வைகைக்குத்
133. தெற்கு அறுப்புக்கோட்டை வன்னிமுத்தறசன் மந்தியோடை வளத்தா முத்தறசன் பனக்கிரு
134. ப்பு தீத்தான் முத்தறசன் மாதிறை அளக முத்தறசன் சந்தையூற் வீற முத்தறசன் பளிக்கு
135. கங்கை முத்தறசன்ம்பாளையம் பட்டியுடையாறேம்பல் விருதுக்கு வெட்டி வில்லூர்க்
136. காசக்குளம் மருக்காநாடு மாநாடு வறிசைநாடு றாமனாதபுறங் கீழக்கரைக் கமுதி தொண்டி திரு
137. வாடானை சாகிக்கோட்டை சிவகங்கை திருனெல்வேலி நாஞ்சிநாடு மற்றும் சேற
138. மண்டலம் சோழமண்டலம் பாண்டிய மண்டலம் தொண்டைமண்டலம் மின்னான்கு ம
139. ண்ட முதலாகிய காசிக்கும் தெக்கு கண்ணியா குமரிக்கும் வடக்கு நாகப்பட்டணத் துக்கும் மே
140. க்கு கோளிக்கூட்டுக்கும் கிளக்கு அன்பத்தாறு தேசத்திலுள்ள முத்துவன்னியறும்
141. பழனித் தலத்துக்கு வந்து சுவாமி தெறிசினை செய்து திருவாவிநன்குடிக்கும் கீள் புறம் சறவ
142. ணைப் பொய்கைக்கும் தென்மேல்புறம் மடவாலையங் கட்டி வைத்து மடத்துக்கு வேலாயுத உ
143. டையாற் குமாறற் கொளந்தை வேலுடையாறுக்குத் தாம்பூற சாதினம் எழுதிக் குடுத்து மடத்தி

144. ல் நீறாகாறமும் உப்பும் ஊறுகாயும் மயேஸ்வர பூசையும் நடக்கும்படிக்கு பேறுறுக்குப் பத்து

145. ப் பணமும் சித்தூருக்கு அஞ்சு பணமும் முண்ணட்டுப் பண்ணைக்கி ரெண்டு பணமும் பயலாளுக்கு

146. ஒரு பணமும் கலியாணத்துக்கு மாப்பிள்ளை வீட்டுக்கு ரெண்டு பணமும் பெண் வீட்டுக்கு ரெண்டு பண

147. மும் சாதியில் குற்றா குற்றம் தீற்ந்த பணத்தில் மடத்தய்யனுக்கு மூன்றிலொரு பங்கும் தேற

148. க்கு ஒரு பணமும் கட்டளையிட்டபடிக்கி புத்திறா பௌத்திரா பறம்பறிக்கை சந்தி றாள் சூரியாள் உ

149. ள்ள வரைக்கும் நடத்திவரக் கடவோமாகவும் யித்தன்மத்துக்கு யாதொருவர் கொடா திருந்தால்

150. நாட்டாற் மறித்து மங்கலமொதுக்கி வெங்கலம் அடகெடுத்துக் கொடுப்போமாகவும் யித்தற்மத்துக்கு யா

151. தாமொருவர் விகாதம் செய்து யில்லை போவென்று கடுத்துச் சொன்னபேற்களுக்கு கெங்கைக்கரை

152. யில் காறாம்பசுவைக் கொன்ற தோஷத்தில் போகக் கடவாறாகவும் தங்கள் மாதா பிதா

153. குருக்களைக் கொன்ற தோசத்தில் போகக்கடவாறாகவும் பஞ்சமா பாதகறாய்ப் போவாறாகவும் யித்

154. தருமத்துக்கு யாதாமொருத்தர் வாக்குச் சகாயம் அன்ன சகாயம் சறீற சகாயம் செய்த பேருக்கு

155. கொள்ளும் பலன் காசி விசுவநாதரையும் ராமலிங்கத்தையும் சொக்கலிங்கத்தையும் பழனி

156. யாண்டவரையும் சேவித்த பலன் பெறுவாராகவும், மஞ்சாங் கோப்பில் சமூகம் கூடி எழுதின பட்டயம்

157. எழுதினது ராமசாமிக் கவிராயர். ஆனந்தத் துரையே வாழி திருச்சிற்றம்பலம்.

❀❀❀

# 15. தேவேந்திரப் பள்ளர் செப்பேடு

பூமியில் உள்ள மக்களுக்குச் செந்நெல் உணவு அளிக்க விரும்பிய சிவபெருமான் முகத்து வியர்வை மூலம் தோன்றிய குழந்தை தேவேந்திரன் பாதுகாப்பில் வளர்ந்தது. அக் குழந்தை வயல் வரப்பில் சேறு உண்டு செய்து மரங்களை வளர்த்தது. அன்னப்பறவையின் மூக்கில் ஒட்டியிருந்த விதை செந்நெல் ஆயிற்று. பூமியிலும் செந்நெல் வளர்க்க மூவேந்தர்கள் வேண்டிக் கொள்ள தேவேந்திரப் பள்ளராகிய குழந்தை பூமியில் வந்து நந்திதேவரின் மாடு களால் செந்நெல் விளைவிக்கின்றனர்.

நாற்று நடவந்த தெய்வ உலகத்துப் பெண்கள் இருவரை மணந்து தேவேந்திரப் பள்ளர் வம்சம் பெருகுகிறது. அவர்கள் வளர்த்த நெல் வகைகள் அனைத்தும் கூறப்படுகின்றன. எல்லா இடங்களிலும் பரவி வாழ்ந்த தேவேந்திரப் பள்ளர்கள் பழனியில் மடம் ஒன்று கட்ட ஒன்று கூடினர். குடும்பர், பண்ணாடி, பலகான், காலாடி, மூப்பன் என்று 5 பிரிவுகள் தேவேந்திரப் பள்ளர் சமுதாயத்தில் கூறப்படுகின்றன.

பழனியில் சுப்பிரமணிய சுவாமியார் வலமாக எழுந்தருளி வருகிற தெற்கு மூலையில் தென்மேல் மூலையில் தேவேந்திரப் பள்ளர் சமூகத்தாரால் மடஆலயம் அமைக்கப்பட்டதாகச் செப்பேடு கூறுகிறது. அங்கு தேவேந்திர விநாயகர் கோயிலும் உண்டாக்கப்பட்டது. மடத்தில் அடியார்கட்கு உப்பு ஊறுகாய் நீராகாரம் கொடுக்கப்பட்டது. திருவிளக்கு, திருக்கண் சாத்தி, மலைமேல் திருமஞ்சணம் அளிக்கப்பட்டது. மலையேறும் மேல்பக்கம் தண்ணீர்ப் பந்தலும் வைக்கப்பட்டது. மடத்திற்கு தேவேந்திரப் பள்ளர்கள் கொடுக்க வேண்டிய வரிகளும் நிர்ண யிக்கப்பட்டது. திருமணத்தின்போது மாப்பிள்ளை வீட்டார் மூன்று பணமும், பெண் வீட்டார் இரண்டு பணமும் கொடுக்க ஒப்புக் கொண்டனர்.

திருவிழாவின் போது பெரிய ஊர் 5 பணமும், சிறிய ஊர் மூன்று பணமும் கொடுக்க வேண்டும். விநாயக சதுர்த்தி, சரசுவதி பூசை, கந்தர் சஷ்டி, சங்கராந்தி, சிவராத்திரிக்கு ஊருக்கொரு பணம் கொடுக்க வேண்டும். வரி வசூலிக்கப் பட்டயம் கொண்டு வரும் போது பட்டயத்துக்கு அபிஷேகம் செய்து, புத்தாடை அணிவித்து தூப தீப நைவேத்தியம் செய்ய வேண்டும் என்று கூறுவது சிறப்புக்குரியது.

வரி கொடுக்காவிட்டால் ஐந்து சாதி, தேவேந்திரன் பேரில் ஆணையிட்டு தீ எடுக்கும் துறை, தண்ணீர் எடுக்கும் துறை, வண்ணான், நாவிதன் தடை செய்ய வேண்டும் என்றும் செப்பேட்டில் எழுதப்பட்டுள்ளது.

செப்பேட்டுத் தொடக்கத்திலும், இறுதிப் பகுதியிலும் சில பாடல்கள் உள்ளன. இடையில் பல இடங்களில் மெய்க்கீர்த்தி போலக் கவிதை நடையில் பட்டயம் அமைந் துள்ளது. பழைய பட்டயம் பழுதாகிப் போனதால் புதுப்பட்டயம் எழுதப்பட்டதாக இறுதிப் பகுதியில் கூறப்பட்டுள்ளது. இந்நூலாசிரியர் படித்தளிக்க தேவேந்திரப் பள்ளர் சமூக மாத இதழாகிய மள்ளர் மலரில் இச்செப்பேடு வெளிவந்துள்ளது. ஐம்பது நெல் வகைகள் இச்செப்பேட்டில் கூறப்பட்டுள்ளன.

## செப்பேடு

1. *உ ஆறுமுகந்துணை, கூறுடை யாளும் வேத குணப்பெறும் குன்றும் ஞானப் பேறுடை பழனி யென்ன*
2. *ப் பெயறது மருவி யெங்கள் ஆறுமா முகவன் வயிகும் நகறமு மன்று தொட்டு வீறதலப் பழனியென்*
3. *றே விழங்கிய துலகம் மூன்றும், உ வைய நீடுக மாமழை மன்னுக மெய்வி ரும்பிய அன்பர் விழங்குக*
4. *சைவ நன்னெறி தான்தளைத் தோங்குக தெய்வ வென்திரு நீறு சிறக்கவே, கருணை பொளி திருமுகங்க ழாறும்*
5. *வாளி கறகமலப் பன்னிரெண்டு கையும் வாளி யிறுசறன மென்றலைமேல் னாளு மோங்க யிந்து*
6. *ரவிக் கப்பா லென்றும் வாழி மறுபணியும் பைங்கடப்பன் தாறும் வாழி மயில்பரிசே வல்க்கொடியும் வா*
7. *ளி வாளி, அடைந்தவற் துணைவா வாளி யடியவர்க் கெளியாய் வாளி மடந்தைதன் மயிந்தா வாளி மாதவன் மருகா வா*
8. *ளி திடம்புனை வேலா வாளி தேவறா ருயிரே வாளி படர்ந்தபோற் அசுரர் கூற்றன் பரமனே வாளி வாளி உ ஸ்ரீபு*
9. *ற தகன பறமேஷ்பறன் குமாறன், அருள் பறவி அமறர்சிறை மீட்ட தேவற்கள் தேவன், தெய்வலோக னாயக*
10. *ன் அகிலாண்ட கோடி பிறமாண்ட னாயகன், கோகநகனை சறசமாடி குட்டி குடுமி நெஷ்ட்டை போக்கி கோ*
11. *ல பறமபதம் கொடுத்த குமாற கெம்பீறன், கொக்கறு வரையாழி கொட்ட றாவுத்தன் வக்கிறமிடு அசுரேசற் வடநீறொ*

12. ப்ப உக்கிற மயிலேறிவரும் உத்தண்ட தீரன், பக்கரைப் பகட்டறக்கர் பட்டிட படைக் கழத்தில் கொக்கறித்துட

13. ல் கிழித்த குக்குடக் கொடிக் குமாறன், கூளி கொட்ட கூகைப்பசாசுகள் தோக்கநிற்ற தாளமொற்ற சூரன் மாளுவதற்கு

14. பாரிய நீடிய கச்சை கட்டி பாற வேலெடுத்த பறாக்கிறம சேவுக தீறன், அசுறற் குலை காறன், அமறாபதி காவலன், தோ

15. டு செறி காதினன், தோகைமயில் வாகனன், சீதறன் திருமருகன், சிவசுப்பிறமண்யன், சண்டப்பிறசண்டன், அன்பற்

16. கொரு மிண்டன், உத்தண்ட தேவாதிகள் கண்டன், ஆறாறு நூறாரு அஷ்ட்டமங்கலம் ஆவினங்குடி பழனிக்கதி

17. பன், பகுத்தப் பிறியன், பகுத்தவச்சலன், பாற்பதி புத்திறன், விக்கின வினாயகன் தெய்வ சகோதறன், யெல்லாத் தேவற்

18. கும் வல்லபனாகிய ஸ்ரீவீறப் பழனிமலை சுவாமியாற் திருவிளப்படிக்கு வீறவாகு தேவற் அருளிப்பாடல்

19. ஸ்ரீமகாமண்டல ஈஷ்பறனாகிய அரியதழ விபாடன் பாசைக்குத் தப்புவராய கண்டன் மூவறாய கண்டன் கண்டநாடு கொண்டு கொ

20. ண்டனாடு குடாத மண்டலீகற் கண்டன், துலுக்கற் தளவியபாடன், துலுக்கற் மோகந் தவிழ்த்தான், ஒட்டியர்தழ விய

21. பாடன், ஒட்டிய மோகந் தவிள்த்தான், சேறமண்டல பிறதாபனாசாறியன், சோழ மண்டல பிறதாபனாசாறியன், பாண்

22. டிய மண்டல பிறதாபனாசாறியன், தொண்டமண்டல பிறதாபனாசாறியன் யீழயாப் பானம் யெம்மண்டலமும் தி

23. றை கொண்டருளி துலயாத கம்பம் போட்டு அசையாமணி கட்டி ஆளும் பிறதாப ருத்திறனான வங்கழற் சிங்கிழற் சீன

24. கற் சோனகற் ஆரியர் தொட்டியற் பற்பறற் மதங்கற் மச்சலற் குச்சலற் மாளுவற் மலையாளற் கொங்கற் கலிங்கற் கறு

25. னாடற் துலுக்கற் மறவற் மறாட்டிகளென்னப்பட்ட பதினென்பூமியும் யேழு தீவும் சூழ்ந்த னாகலோக பெருந்தீ

26. வில் நறபதியாகிய பூலோக புறந்தற பூருவா பச்சிமா தெச்சனா ருத்திறா சத்த சமுத் திறாதிபதி ஸ்ரீவிசைய நகரத்தில் வீறசி

27. ம்மாசனத்தில் பிறதாப றுத்திறறான பிறவுடதேவ மகாறாயற் புக்கறாயற், அரிசிங்கு சாளுவறாயற், கயிலேஷ்பறறாய

28. ற், டில்லி ஈஷ்பறறாயற், றாமபானறாயர், நறசிங்கறாயர், வீறவசந்தறாயர் புறு சோற்றுமறாயற், மல்லிகாற்சுணறாயற்

29. மகாதேவறாயற், சீறங்கதேவறாயற், ஆனைகொந்தி வேங்கிடறாயற், ஸ்ரீறாமறாயர் யெறதிம்மறாயற், சிக்குறாயற் யிவற்கள்

30. பிருத்வி றாச்சியபாறம் பண்ணி அருளாநின்று ஓதி வுணர்ந்து உலக முழுதும் ஒரு குடைக்குள்ளாண்டு யிப்படி து

31. ஷ்ட்ட நிற்கிறக சிஷ்ட்ட பறிபாலினம் செய்து எறனூத்தி யிருவத்திநாலு கனவா (ய்)க்கும், முப்பத்திரெண்டு மணியகா

32. றருக்கும் யெளுவத்திரெண்டு பாளையக்காறருக்கும் அதிபதியாகிய றாய றா(ய) னுவங்கழுக்கு கறுத்தறான னாகப்பனாயக்க

33. ர், குமர கிஷ்ணப்ப னாயக்கற், கஸ்த்தூரி ரங்கப்ப னாயக்கற், றங்ககிஷ்ணப்ப னாயக் கற், திருமலை னாயக்கற் யிவற்கள் னான்

34. மாட கூடலில் மதுரைமாநகரில் வீற்றிருந்தருளி திக்குவிசையம் செய்து செயத்தம்பம் நாட்

35. டி ஆறிலொன்று கடமைகொண்டு அருள்பெறுக அன்புகூற்ந்து யாக சாலையும் அந்தனற் வேள்வியும் தண்ணீற் பந்தலும்

36. தற்ப்ப சாயூச்சமும் யிப்படி தறுமத்துக்குள்ளாய் நடந்து வருகிற சாலியவாகன சகாற்த்தம் 1450 கலியுக சகாற்

37. த்தம் 4629 செல்லாநின்ற துன்முகி வருஷம் தையி மாசம் 19 தேதி சுக்குறவாறமும், சதுற்த்தியும் உத்திர நட்

38. செத்திறமும் பெற்ற சுபதினத்தில் கொங்கு வய்காபுரி னாட்டில் சண்முகநதி தீற்த்த வாசமாய் பழனிமலைமேல் ஆறுகா

39. லமும் அனந்த வடிவுமாய் மகாபூசை கொண்டருளிய சறுவ பரிபூரனச் சச்சிதானந்த பறபிறம மூற்த்தியாகிய வாலசுப்

40. பிறமணிய சுவாமியார் சன்னதி முன்பாய் இஸ்தானியம் சின்னோப நாயக்கர் சறவனைவேல், தபறாசபண்டிதற், பழ

41. னியப்ப நம்பியார், அறவழத்த நம்பியாற், பாணிபாத்திர உடையாற், பழனிக் கவுண்டன் தலத்து கணக்கு விறுமைய

42. ணபிள்ளை, குமாறவேலாசாறியாற் மற்றுமுண்டாகிய தானம் பறிகலத்தாற் முன்பதாயி தெய்வேந்திர வம்மிஷத்தாற் அ

43. னவோற்களும் கூடி தெய்வேந்திற மடமாலயம் பழனிமலையுடையாருக்கு சத்திய சாச்சியாய் யெளுதி கொடுத்த தறும சாதி

44. னமாகிய தாம்பூற சாதீனப்பட்டையும் தெய்வேந்திற பள்ளன் பிறப்பு அந்திற் பத்திய பாதாழ திருலோகத்தில் பிறவாகிய

45. அண்டம் அடுக்கு தட்டு தாபறம் சங்க துறுவம் சந்திறாள் சூரியாள் அஷ்ட்டகுல பறுவதம் சத்தசாகறம் மகாமேறு பறுவதம் சத்

46. த கண்ணியர் தேவற்கள் முனிவர்கள் முதலாகிய யெறும்புகடை யானைமுதல் யென்பத்துனாங்கு ஹுறாயிறம் சீவ செந்

47. துக்கும் பறம சிவனும் பாற்வதாதேவியும் படியழந்து வருகிறபோது பூலோகத்தி லுள்ள சீவ சந்துகளுக்கும் பறமேஷ்

48. பறி சென்னெல் போசனம் குடுக்க திருவுளத்தில் னினைந்து பறமேஷ்பரரிடத்தில் சொல்ல பறமேஷ்பறற் தேவற்களை அளைத்து

49. ஆலோசிச்சு விசுவகறுமாவானவற் சொல்லுவாற்: சுவாமி தேவறீர் அனுகிறகத்தி னாலே யொரு குழந்தை யுற்ப்பத்தி செய்

50. தால் அவனாலே பூலோகத்தில் சகலமான சென்னெலும் யுற்ப்பத்தியாகும்மென்று சொன்னாற், ஈஷ்பறன் மனிக்கான தியா

51. னத்தினாலே முகாறவிந்தத்தில் வேற்வை தோன்றி அந்த வேற்வையை வழித்து கயில் எரிய செலத்துடன் கல

52. ந்து மாடக்குழத்தில் வள்ளிகொடியில் தங்கி கெற்ப்ப உற்ப்பத்தியாயி குழந்தையா அளுதுது, அளுகிற சத்தமுமிவ

53. ள் கேட்டு சுவாமி யிந்த அத்துவான ஆருன்னிய குழக்கரை பள்ளசாருவில் குழந்தைக் குறலேதென்று கேட்க சுவாமி

54. சொல்லுவாற், வாரும் பெண்ணே பூலோகத்தில் சகலமான சென்னெலும் கந்தமூல பலாதிகளும் உண்டாக்கும்படியா

55. யி நீ சொன்னபடிக்கு ஒரு குழந்தை ஒற்ப்பத்தி செய்தோமென்று சொல்ல, யீஷ்பரி மனமகிள்ச்சிகூற்ந்து கு

56. ழந்தையை யெடுத்து முப்பால் கொடுத்து தகையாற்றி தெய்வேந்திரனை யளைத்து தெய்வேந்திரன் கையில் ஒரு

57. காறாம் பசுவும் கொடுத்து வள்ளல் மகனைப் பார்த்து வ(ா)றாய் மகனே உன்னை யெங்கள் பணிவிடைக்கி பிள்ளையாக உ

58. ண்டு செய்தோம், தெய்வலோகத்துக்கு போயிந்த காறாம் பசுவின் பாலைச் சாப்பிட்டு கொண்டு சகலமான

59. சென்னெலு உண்டு செய்வாயென்று கட்டளையிட்டாற். கட்டளைப்படியே தெய்வ லோகத்துக்குப் போய் கறாவின்

60. மூன்று முலைப்பால் கறந்து யீஷ்பரிக்கும் தெய்வேந்திறனுக்கும் கொடுத்து தானுமொரு முலைப்பா

61. ல் சாப்பிட்டு கொண்டு தெய்வேந்திறனுக்கும் இந்திறாணிக்கும் பிள்ளையாக வளந்து வருகுற னாளையில் தெய்

62. வேந்திரனுடைய சலக்க பிறவிடையில் னீறோடையும் பள்ள சாற்வும் கண்டு அதில் சிறுது வயல்வரம்பு

63. கள்ளுண்டு செய்து குச்சி கோலுகளை யூன்றியும் சில சேறுண்டு செய்தும் தன்னீற் விட்டு காப்பாற்றி வருகின்ற

64. னாளையில் குச்சி கோல்கழெல்லாம் தளைத்து மாவிடை மறவிடை தென்னை கமுகு பிலா யெலுமிச்சை மஞ்

65. சளிஞ்சி யிப்படி யனந்த மற்ச வற்க மாச்சுது, யிந்த சேத்தில்லென்ன விரையை போடு வோமென்று யீஷ்

66. பறனை னோக்கி முறையிட்டான். ஈஷ்பரன் கறுனையம்பினால் அன்னங்கள் பிறாக்கள் முதலான பச்சிகளெல்லா

67. மிறையெடுத்து வள்ளல்மகன் தோப்பிலிறங்கி விளையாடுகிறபோது அன்னபச்சியின் மூக்கில் நஞ்சு

68. விரையானது ஒட்டியிருந்து வதியில் வீழ்ந்து வெள்ளி குறுத்துபோல முளைத்தது. முளைத்த நஞ்சு விரையின் பயிர்

69. களை கண்டு தண்ணீர் விட்டு காப்பாத்தி வருகுற னாளையில் அமுற்தங்கொண்டு வேறிலே நஞ்சை போட்டு முடியிலே

70. சென்னெலாயி விளைந்த சென்னெலை யருத்து சிருது அரிசி உண்டு செய்து ஈஷ்பறனுக்கு கொண்டு போற பா

71. ல் கலசத்தில் சிருது சென்னெலறிசியும் போட்டு கந்தமூல பலாதிகளுடன் பால்க் கலசத்தை வையித்து நமஷ்க்க

72. றித்தான். யீஷ்பறன் கண்டு வாரும் வள்ளல் மகனே என்றைக்கும் சுத்த சூச்சமாய் வருகிறவன் இன்றைக்கி

73. சேரும் சகதியுமாய் வந்தாயென்று கேள்க்க மவுனமாய் தலைகவிள்ந்து நின்றான் யீஷ்பறன் பால் கலசத்தை பாறக்

74. கும்போது அன்னமலறாய் நிரைந்து யிருந்தது. நிறைந்த அன்னமலறை முப்பது முக்கோடி தேவற்களுக்கும் கந்தமூல

75. பலாதிகளுடனே சென்னெல் போசனம் செய்வித்து வள்ளல் மகனை அளைப்பித்து வாறாய் வள்ளல் மகனே மேடு பள்ள

76. மொன்றாய் நிறவி சென்னெலுண்டு செய்வாயென்று ஈஷ்பறன் சொல்ல வள்ளல்மகன் சொல்வது சுவாமி மேடு பள்ளம்

77. மொன்றாய் நிறவினால் லோகம் கட்டு கொள்ளாதென்றான் அதனாலவனை பூலோகத்துக்கு அனுப்பவேணுமென்று பூலோகத்து

78. றாசாக்கழாகிய சேறன் சோழன் பாண்டியன் மூவறாசாக்களையும் வறவளைத்து அவற் களுக்கு கந்தமூல பலாதிகளுடன்

79. சென்னெல் போசனம் செய்வித்து பாக்கிலை கொடுத்து யீஷ்பறன் முன்பதாக அளைத்து வந்தாற்கள். மூவறாசாக்களும் தெ

80. ய்வலோகத்தில் கந்தமூலபலாதிகளுடனே சென்னெல் போசன மருந்தினபடி யினாலே அனந்தம் தோத்திறங்கள் செ

81. ய்து சொல்வாற்கள், சுவாமியெங்கள் தேச பூலோகத்திலுள்ள சீவ செந்துகளுக்கும் தேவர்களுக்கும் கம்பு சோழ

82. ம் கேவற முன்னை முஷ்ட்டை தவிற வேறே ரசவற்க்க மில்லாதபடியினாலே கந்த மூலபலாதிகளுடன் சென்னெலுண்டு

83. செயும்படியாக வள்ளல் மகனை பூலோகத்துக்கு அனுப்பித்தருள வேணுமென்று அனந்தம் தோத்திரங்கள் செய்தா

84. ற்கள். அப்போது ஈஷ்பறன் கறுனை மகிள்ந்து விறுமா விஷ்ட்டுனு தெய்வேந்திரன் விசுவகறுமா முதலான தேவற்களை

85. ஆலோசித்து வள்ளல் மகனை பூலோகத்துக்கு அனுப்பவேணுமென்று சகலமான விறுதுகளுடனே சென்னெல் விரை

86. யும் கந்தமூலபலாதிகளும் மலைதகத்தானென்கிற மண்வெட்டியும் எடுத்து பூலோகத்துக்கு அனுப்புகிற போது சென்னெ

87. லெல்லாம் பூலோகத்துக்கு போறதில்லையென்று சிறகு முளைத்துப் பறவையாச்சுது. பறந்த சென்னெலைப் பிடித்து பொன்னூ

88. சி கொண்டு மூக்குப்பூரி பொதி பிடித்து தேவேந்திறனுடைய வெள்ளையானையின் பேறில் போட்டு மூவறாசாக்களுடன் கூ

89. ட்டி பூலோகத்துக்கனுப்பினாற், பூலோகத்தில் னாலு திக்கும் நீறோடையும் பள்ளச் சாற்வும் கண்டு அதில் சிறிது வயல் வற

90. ம்புகளுண்டு செய்து யிதை சேறு செய வுளவு முஷ்த்தேதி வேணுமென்று தெய்வ கன்னாழனாகிய மனு ஆசாரி மகா ஆ

91. சாறி யிருபேற்களிடத்திலும் சொல்ல அவகள் யிருபேறும் அனந்தம் யேற்ச் சோடினை செய்து குடுத்தார்கள். வள்ளல்

92. மகன் அதிக உபசாரத்துடனே வாங்கி தோளில் வயித்து கானகத்தில் னுளைந்து கறடி புலியழ் சிம்ம யிவையெல்லாம்

93. ஓட்டி வந்து யேறில் கட்டி யுளுகிறபோது மிருகங்களெல்லாம் அவஷ்த்தைப் பட்டு யீஷ்பறனை நோக்கி முறையிட்டது

94. கள். பறமேஷ்பறன் னந்திதேவரை யளைத்து வள்ளல்மகன் பூலோகத்தில் சென்னெ லுண்டு செய்யும்படியா சில

95. னந்தி வாகனம் உண்டு செய்து குடுக்க வேணுமென்று சொல்ல னந்தியேஷ்பறன் கனக்கான தியானத்தினாலே

96. வெள்ளைப்பசு வில்லைப்பசு காறாம்பசு கவுலைப்பசு பில்லைப்பசு சிவலைப்பசு யிப்படி யனந்தம் பசுக்களை யுண்டுசெய்தாற். அப்போது

97. தேவற்கள் மகிள்ந்து அந்த பசுக்களிடமா பிறந்த மயிலனன் சன்னவான் முகிலனன் இந்த ரெண்டெருதுக்கு மின்சல்

98. லிபின்சல்லி வீரவெண்டயம் கழப கஷ்த்தூறிக ழணிந்து வாறீர் னந்திதேவர்களே நீங்கள் பூலோகத்துக்குப் போய் வள்

99. ளல் மகனிடமாயிருந்து சென்னெலுண்டு செய்து சங்கிறாந்தி முதலான னோன்புக ளும் கொண்டாடி வறுவீற்களென்று பூலோ

100. கத்துக்கனுப்ப பசுக்களெல்லாம் பூலோகத்துக்கு வந்ததை வள்ளல் மகன் கண்டு சந்தோஷத்துடன் ஓட்டி வந்து மட்டானத

101. ம்பிறான் மல்லாண்டய்யனாற் வயித்து பச்சை பாளை போட்டு தூபம் குடுத்து ரெண்டு யெறுதையும் யேறில் கட்டியுளுது சேற்

102. செய்து நாத்துப் பாவி யுலவுதொண்டி கணவுழவு செய்து வருகிற நாளையில் னாத் துகள் முளைத்து நடவுபக்குவமாச்சிது யிந்த னா

103. த்துகளை பிடிங்கி நடவுபோட பென்ங்கள் வேணுமென்று மூவறாசாக்களிடத்தில் சொன்னான். மூவறாசாக்களும் தெய்வலோகத்

104. து சென்னெலானபடியினாலே யிவடத்தில் பருவம் தெரியாதென்று யீஷ்பறனிடத்தில் சொன்னாற்கள். யீஷ்பறன் உபைய

105. றம்பைகளை அனுப்பினாற், றம்பைகள் மூவறாசாக்களிடமே வந்து யெங்களை அளைத்த தென்னவென்று கேட்க வாறும்

106. தெய்வ றம்பைகழே வள்ளல் மகன் தெய்வலோகத்திலிருந்து சென்னெல் விரை கொண்டுவந்து னாத்துப்பாவி யிறுக்கி

107. றபடியால் அதை பிடிங்கி நடவுபோட்டால் உங்களுக்கு முத்து போடுகிறோமென் றாற், நல்லதென்று வயிலில்ச் சென்று

108. னாத்து பிடிங்கி முடி முடிந்து குப்பம் சேற்த்து வயலில் னாத்து பங்கும் போது வள்ளல்மகன் பேருக்கு ரெண்டு முடி போட்டான்.

109. சுந்தறரம்பை தெய்வறம்பைக்கு பின்னையும் ஒவ்வொறு முடினாத்து அதிகமாய் போட்டான். பெண்கழெல்லாம் நடவுமுகிந்து கா

110. ல்கை சரீறம் சுத்திசெய்து கொண்டு மூவறாசாக்களிடமே வந்து முத்துகள் வாங்கிக் கொண்டு தெய்வலோகம் போய்

111. விட்டாற்கள், சுந்தறரம்பை தெய்வறம்பைக்கி பின்னையும் யொவ்வொறு முடி னாத்து அதிகமானபடியினாலே பின்

112. தங்கிவந்தாற்கள். மூவறாசாக்களும் கண்டு யேதோ வள்ளல்மகன்பேறில் இச்சை கொண்டு னின்றாற்களென்

113. று ஆலோசித்து யீஷ்பறனிடத்தில் அறிக்கையிட்டாற்கள். யீஷ்பறன் யிந்த ரெண்டு பெண்களையும் வள்ளல் மகனு

114. க்கு கலியாணம் செய்யும் படியா வுத்தரவும் கொடுத்தாற். உத்தரவுபடியே பந்தல் போட்டு மேல் கட்டு கட்டி தென்னை

115. கமுகு கதழி னிருத்தி புஷ்ப்பம்கொண்டலங்கரித்து மனவரை சோடித்து ஆணை அற சாணி வயித்து வள்ளல் மகனுக்கு வஷ்த்

116. திற பூஷண கழப கஷ்த்தூறிகழனிந்து தெய்வேந்திறன் வெள்ளையானையின்பேறில் பட்டணம் மெறவனை செய்து உபையறம்

117. பைகழிறுவருக்கும் மணவரைங் கோலம் செய்ய சொன்னார்கள். அப்போது வள்ளல் மகன் சொன்னது. வாறுமய்யா மூவறா

118. சாக்களே யிந்த பெண்கள் தெய்வலோகத்து ஓபைய றம்பைகழானபடியினாலே சந்தேகம் தெளியும்படிக்கி ஓமக்குண்ட

119. அக்கினியை அள்ளி மணவரையை மூன்று தரம் வலமாக வந்து பொங்கலடுப்பில் போட்டு சென்னெல் விரையை கையி

120. னால் தேய்த்து பச்ச கலசத்தில் பொங்கல் வயித்து மணவரையறசாணிக்கி நெவேத் தியம் செய்தால் கூரையுடுத்

121. தி மணவரையில் வயித்து மங்கிலியம் தரிப்பேன். யில்லாதிறுந்தால் மணவறையடி யில் கம்பி புடவையுடுத்தி கைபிடி

122. ப்பதேயல்லாமல் மணவரை யேத்தக்கூடாது என்றான். மூவறாசாக்களும் மெத்தக் கிலேசம் கொண்டுயிருந்தாற்கள்.

123. அப்போது றம்பைகள் பாற்த்து வாறுமய்யா மூவறாசாக்களே னீங்கள் ளொன்றுக்கும் யோசனை செய்ய வே

124. ண்டாம் அந்தப்படியே செய்து கொடுக்கிறோமென்று ஓமகுண்ட அக்கினியை அள்ளி மணவரையை மூன்று திறம் வல

125. மாக வந்து பொங்கலடுப்பில் போட்டு சென்னெல் விரையை கயினாலே தேய்த்து பச்ச கலசத்தில் பொங்கல் வயித்து

126. மணவரை அறசாணிக்கு நெவேத்தியம் செய்தாற்கள். மூவறாசாக்கழும் அதிக சந்தோசம் கொண்டு மூத்த பெண்ணாகிய

127. சுந்திற ரம்பை சோழறாசா யென் சோழியபிள்ளையென் றெடுத்துக் கொண்டாற் யிளைய பெண்ணாகிய தெய்வ றம்பையை

128. பாண்டிய றாசா யென் பாண்டிய பிள்ளையென் றெடுத்துக் கொண்டாற் வள்ளல் மகனுக்கு தெய்வேந்திர

129. னென்று பேறும் குடுத்து பொன்முடி பூமுடி தறித்து றம்பைகளிருபேருக்கு மண வரைக் கோலம்

130. செய்து கங்கணம் தரித்து பதினாறு சீரும் பாங்குடன் வயித்து தெய்வச் சபையை தெரிசனம் செய்

131. து திறுமங்கிலியம் தறித்து பதினெட்டாயுதம் பாங்குட னெடுத்து புறவியிலேரி பூலோகம் தன்னில்

132. மூவறாசாக்களுடன் பட்டணம் வலமாகவந்து வந்தபேற்கெல்லாம் பாக்கிலை கொடுத்துக் கொண்டு யிறுக்கி

133. ர னாளையில் வள்ளல் மகனிட்ட வேளான்மையெல்லாம் அமுற்தம் கொண்டு சிறு மணி பெறுமணியாய்

134. விளைந்தது, சென்னெல் விபற முத்தனாறாயணன் முழரி கறும்பொன் விண்ணவறா யன் சேற்ந்தமுத்தான்

135. யீசம்பதியான் யிழந்தலைகிழவன் யின்பமாதாறி விந்துமாதாறி ஆள்கொண்டறாயன் அருந்துவ குபே

136. றன் அறவாபிறனன் வாறிகல்லுண்டை பாகம்பிரியான் தாகம்தீர்த்தான் யிறுப் புலக்கை தவிழ்த்த

83. அரிபூசை சிவபூசை குருபூசை மறவாத நெறி நேர்மை உள்ளவரான சரிகை கிரி

84. கை யோகம் ஞானம் பேரின்பம் பெறு பெரியோரான விபூதி ருத்திராட்சம் மாலிகாபரண

85. ரான சிவ பணிவிடை செய்து சிரஞ்சீவி பெற்றவரான மகா மேருவுக்கு சரி சமமானவ

86. ரான நம்மிட பாண்டிய குல வம்சத்தார் அனைவோர்கள் இந்த தர்மத்தை கல்லு

87. ம் காவேரி புல்லும் பூமியும் சந்திர சூரியர் உள்ள பரியந்தம் நடந்துவரும்படியாக நடத்திக்

88. கொண்டு சுகத்தில் இருப்பீர்களாகவும் திருச்சிற்றம்பலம். வீதி வேழமா உலாவும் ஆ

89. வினங்குடி வேதமே ஆதிவேழ மாமூலம் என்றுரைத்தவன் போற்றும் ஆதி

90. வேழ மாதொரு பிடியாக வந்துதித்த சோதி வேழமா முகவனைத் துதித்திடல் செய்வா

91. ம். வீதிகள் தோறும் கோ லட்சுமியும் யானைகளும் உலாவுகின்ற திருவாவின

92. ங்குடி யென்று சிறப்புக் கூறுகின்றது. அப்பால் வேதங்களை ஓதுகின்ற யிந்திரத்தி

93. ட்டனென்னும் பாண்டியராசன் அகத்திய மாமுனிவர் சாபத்தினால் பெருமை தங்கிய

94. கெசேந்திரன் என்னும் யானையாக ஆதிமூலமே என்று சொல்லுகின்றவன் போற்றி

95. செபிக்க பரமசிவன் கொம்பானையாகவும் பார்வதி பெண்ணானையாகவும் யிப்படி இருவரும்

96. திருவருள் பார்வையில் அவதரித்த சோதி மயமான யானை முகமுடைய விக்கினே

97. ஸ்பரரை தோத்திரம் செய்குவாம் என்றவாறு, முந்தணலா ஆதிவடிவாகி முதலந்த

98. மின்றி மூலஞான அந்தணணா யுயிர்கள்தோறும் நின்ற வியாபகன் சிவமா மலையின்

99. மீது கொந்தணவும் குடுமியும் கோவண உடையும் நூன் மார்பும் கோலும் கொண்

100. டோன் அந்தணணா யுருஉருவந் தவதரித்து நின்றவ னடிகள் முடிமேல் வைப்பாம்.

101. முற்காலத்தில் அக்கினிக் கொழுந்தென வாகுடைய அக்கினிச் சொருபமெடுத்து ஆதியந்

102. தமும் யில்லாமல் மூலமான பூலோகத்திலே ரகசியப் பொருளாய் சகல சீவசந்துகள் தோறு

103. மே நிறைந்து வியாபகத்தையுடையவர் அந்த சிவசொரூபமான சிவகிரியின் பேரிலே வ

104. ரசனை படர்ந்த குடுமியும் கோவணமே யுடையாகத் தரித்ததும் முன்னூலைப் புனைந்தவன்

105. பும் தண்டாயுதமும் கொண்டு ஒரு பிரம்மச்சாரி வடிவாய் கிருபையின் சொரூப

106. மேதரித்து நின்ற தண்டாயுதபாணியாருடைய பாதங்களைச் சிரசின் பேரிலே வைப்பாம்

107. என்றவாறு. ஆர நூபுர வடிவும் முடிமிசைப் பின்தாழ் குடுமியழகும் தன்கோல்

108. வேரலோர் கரனும் மொக்கம் சேர்த்தியதோர் வாரணம் எழில் விளங்கும் எண்கரன் பாரணாதிபர்

109. விபுதர் பரவு சிவகிரியில் வரம் சசி மத்து வார் சேறுநோணிலை யத்துள் நின்றிலங்கும்

110. பரஞ்சுடரை சிந்தை செய்வாம். சிலம்பு மலர்ந்திருக்கின்ற பாதமும் சிரசின் பின்னா

111. ல் தாழ்ந்த குடுமியின் அழகும் குளிர்ச்சி தங்கிய கோவணமும் தண்டமொரு கையும்

112. இடையின் பேரிலே சேர்த்திய ஒரு கையும் இளமைப் பருவத்தின் அழகும் பொருந்தி

113. யெக்காலமும் பூலோகத்தில் உண்டாகிய பேர்கள் தேவர்கள் முதலாகிய பேர்களும் பணிந்தருள்

114. சிவகிரியில் மேற்குப் பார்த்த வாசலாய் சேரமான் பெருமான் செய்யப்பட்ட சன்னிதானத்

115. திலெழுந்தருளி நின்று பிரகாசித்த பரஞ்சோதி ரூபமான சுவாமியைத் தியானம் செய்வாம்

116. மென்றவாறு. சேயிரவி யொளி கவற்றும் மாமணிப்பொன் முடியும் செம்முகமும் கரு

117. ணை பொழி திருநயனமும் செவ்வாயும் தூயநறும் புழுகொழுகும் செழுமணிப் பொற்கு

118. ழையும் துடை நிறைந்த துணைத் தோளும் சுடரிலை வேற்படையும் ஆயு மறை நூல் மார்பு

119. ங் களப நறுஞ்சாந்தும் அணிமணிப் பூணாரமும் பொன்னொலிய லுடையழகும் பாயொளிர் கின்

120. கிணி புனை செஞ்சீரடியும் படைத்த பழனிமலைக் குமரனையாம் பணிதல் செய்வாம்.

121. சிவந்த சூரியப் பிரபையைக் கவர்ந்த ரத்தினம் இழைத்த பொற்கிரீட முடியும் செவ்விதாகி

122. ய முகமும் கிருபா கடாட்சமும் பொருந்திய விழியும் சிவந்த வாயும் களங்கமில்லாமல் வா

123. சனை பரந்த புழுகொழுகவும் திரட்சி போன்ற ரத்தினம் நற்குழை காத்த செவியும் பூமாலை

124. கள் நிரைத்த இரண்டு கொழும் சுடரான அயில் வேலாயுதமும் ஆய்ந்த வேதமுமே முன்

125. னூலாக வாசனை களபமும் சந்தனமும் முத்தாபரணந் தரித்த மார்பும் பீதாம்பரத்தி னுடை

126. யின் அழகும் யோழிப் பிரவையாய்ந்த வீரகண்டாமணி புனைந்து சிறுத்துச் சிவந்த பாத

127. மும் படைத்தருளிய பழனிமலைக் குமாரர் பாதத்தைப் பணிதல் செய்வாம் என்றவாறு.

128. ஆரணத் துரையே வாழி ஆகமப் பொருளே வாழி காரணக் குருவே வாழி காட்சியின் நிலையே

129. வாழி வாரணம் குன்றாக் கொடி மகிழ்னனே வாழி வாழி பாரினில் சிறக்கும் தெய்வப் பழனி

130. யங் கிரியாய் வாழி. இஷ்ட்டமாய் தேவ தாயம் எழில் பெற்ற பிரம்ம தாயம் பட்டய வர்த்தனைக

131. ளெல்லாம் பாரினில் உள்ளோர் கூடி நட்டகல் இட்ட சூலம் நடந்ததைக் கெடுத்த பேர்கள் (திட்

132. டத்து பேர்கள்) திட்டமாய் தீமைகளுற்று தீநரகம் யேகுவாரே. (சிரி பிளை பாயதயுறு சென்னை).

133. மீனாட்சியம்மன் துணை இருக்கவும், பராமரிக்கவும் அதிகாரம் கொடுத்துயிருக்கிறோம் யெந்த ராசாக்களி

134. டத்திலாவது அஸ்து உத்தியோகஸ்தர்களிடமாவது தெரியப்படுத்தினால் அவர்கள்

135. கூட்ட சேராமல் யெங்கள் பண்டாரத்து உரிமை கொடுத்து தர்மம் நடக்கும்படி செய்த பேர்க

136. ளுக்கு மேல்கண்ட புண்ணியத்தை அடைவீர்களாகவும் மீனாட்சியம்மன் துணை

137. தெண்டாயுதபாணி துணை யெங்களுடைய குருவு துணை நாட்டு விபரம் ஆக்குடி கணக்கு

138. ப்பட்டி மானூர் கீரனூறு பள்ளபாளையம் வாளவாடி செஞ்சுடி திப்பம்பட்டி கொட்டாம்

139. பட்டி புள்ளாச்சி ஆனைமலை வேட்டக்காரன்புதூர் செட்டியக்காபாளையம சூலூர்

140. அய்யம்பாளையம் புதூர் பெரியகுளம் நம்முடைய பாண்டிய குல வம்சத்தார் ஊர்

141. நம்முடைய பாண்டிய குல வம்சத்தார் முன் அனைவோர்களும் இந்த தர்மத்தை பிரப

142. லம் செய்த பேர்களுக்கு மேல் கண்ட புண்ணியத்தை அடைவீர்களாகவும் மீனா

143. ட்சியம்மன் துணை கரிவலம் வந்த நல்லூர் சீவிலிபுத்தூர் தாலூக்கா மம்சாபுர

144. ம் சமூசாபுரம் அய்யனாபுரம் ராமலிங்கம்புரம் யிந்த தர்மத்தை அம்பத்தி ஆறு

145. தேசத்திலுள்ள பாண்டிய குல வம்சத்தார் கட்டளையும் பட்டய வர்த்தனையு

146. ம் நடக்கும்படி செய்தால் கோலாகலம் புண்ணியத்தை பெறுவீர்களாகவும்

147. யிந்த பட்டைய எழுதியது சித்தலிங்கம் ஆசாரியார் சிவமயம்

❁❁❁

# 18. நகரத்தார் அறப் பட்டயங்கள்

திரைகடல் ஓடியும் திரவியம் தேடி, தேடிய பொருளின் ஒரு பகுதியைத் தெய்வீகப் பணிகட்குச் செய்யும் சமுதாயங்களில் முன்னிற்பதும், முதன்மையானதும் நகரத்தார் சமுதாயம் ஆகும். பெரும்பாலோர் தங்கள் கோயில்கட்குக் கொடைபல தந்து திருப்பணிகள் செய்வர். இது இயல்பான ஒன்று.

ஆனால் நகரத்தார் வாழும் பகுதிக்கு அப்பால் தமிழகம் எங்கும் உள்ள பலநூறு கோயில்கட்குக் கோடி கோடியாகக் கொடை கொடுத்து திருப்பணிகள், அறச்செயல்கள், விழாக்களை நடத்திய சமூகம் நகரத்தார் சமூகம். கங்கைக்கரைக் காசியிலும் அவர்கள் சமயப் பணிகள் பரந்து விரிந்துள்ளது.

பழனியில் அவர்கள் சமயப்பணி தொடங்கியது. 17 ஆம் நூற்றாண்டின் தொடக்கப் பகுதியாகும். இன்று பலவாறாக விரிந்து கிடக்கும் பல தெய்வீகப் பணிகட்கும் கால்கோள் நாட்டியவர் 'இளையாத்தங்குடி ஏழு நகரத்தார்களில் நேமம் கோயில் கேரளசிங்க வள நாட்டான் குலசேகரபுரத்தில் தேனாறுபாயும் இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமாரன் குமரப்பன்' என்பவர் ஆவார்.

பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியைத் தரிசிக்க வேண்டும் என்ற எண்ணத்தில் உப்பு வியாபாரம் செய்ய வந்தவர் ஆவணி மூலவீதி கீழ்ப்புறம் தெய்வசிகாமணி பண்டாரம் மகன் தெய்வநாயக பண்டாரம் வீட்டில் தங்கி உப்பு வியாபாரம் செய்து அப்பொழுதே ஒரு பணம் லாபத்திற்கு அரைக்கால் பணம் மகமை எடுத்து வைத்து அவர்களுக்கும் வீட்டில் உள்ளவர் களுக்கும் மூன்று பரதேசிகட்கும் உணவு சமைக்குமாறு கூறினார். சுவாமி தரிசனம் செய்ய மீண்டும் மீண்டும் வந்தார்கள். கூட்டமாக வந்தார்கள். குருக்களை அழைத்து வந்தார்கள். தெய்வநாயக பண்டாரம் வீட்டில் மடம் அமைத்தார்கள். பக்கத்து இடத்தை வாங்கி விரிவு செய்தார்கள்.

மாரியம்மன் கோயில் எதிரில் தண்ணீர்ப்பந்தல் என்ற இடத்தில் மண்டபக் கட்டளை நடத்த மண்டபம் கட்டப்பட்டது. நகரத்தார் வாழும் பகுதியில் எல்லாம் செய்தி பரவி பல ஊர்க்காரர்கள் வந்தார்கள். பல அருளாளர்கள் உடன் வந்தனர். காவடி எடுத்து வரத் தொடங்கி வந்தோர் தொகை பெருகியது. காவடி எந்தவழியாக வருகிறது என்ற விபரம் கூறப்படுகிறது.

பழனி பாளையக்காரர் சின்னோப நாயக்கர், மருது பாண்டியர் அவர்களால் அருளாளர்கள் ஈர்க்கப்படுகின்றனர். விழாக்களில் யார் யாருக்கு எம்முறையில் மரியாதை செய்ய வேண்டும் என்று திட்டம் வகுத்துக் கூறப்படுகிறது.

இத்தொகுதிக்குப் பொதுப்பெயர் ''நகரத்தார் அறப்பட்டயங்கள்'' என்பதாகும். இவை எட்டுப் பகுதியாக உள்ளன. அவை அனைத்தும் இங்கே தரப்படுகிறது. மாரியம்மன் கோயில் முன் மண்டபத்தை ''உப்புச்செட்டியார் என்று மக்களால் அன்போடு அழைக்கப்பட்ட குப்பாபிச்சஞ் செட்டி மகன் குமரப்பன் முன் நின்று 12.04.1767ல் கட்டி முடித்ததாக அங்குள்ள கல்வெட்டுக் கூறுகிறது'', அக்கல்வெட்டு கல்வெட்டுப் பகுதியில் கொடுக்கப் பட்டுள்ளது.

நகரத்தார் அறப்பட்டயத்தின் பகுதிகள்

1. பழனிக்கோயில் நடப்பு அட்டவணை
2. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - I
3. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - II
4. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - III
5. பிரான்மலை ஆதீனம் - நடப்பு அட்டவணை
6. ஆதீனம் பட்டாபிடேக அட்டவணை
7. மடாலயத் தரும சாசனம்
8. நிரம்ப அழகிய தேசிகர் பட்டயம்

இவை அனைத்தும் பழனிக் கோயிலையே மையமாகக் கொண்டு எழுதப்பட்டுள்ள தால் இவை அனைத்தும் பதிப்பிக்கப்படுகின்றன. இவற்றை பேராசிரியர் வ.சுப. மாணிக்கம் அவர்கள் பதிப்பித்துள்ளார்கள் (1961). தம் முன்னோர் தொடங்கிய அறச்செயலைக் கூறும் இத்தருமப் பட்டயங்களை நகரத்தார் தருமப்பண உதவியுடன் அச்சிடச் செய்தவர்கள் அன்னதான மடத்து நிர்வாகி நெற்குப்பை திரு. கு.பழ.சு. பழ. சுப்பிரமணியன் செட்டியார் அவர்கள் ஆவார்கள். விரிவான செய்திகளுடன் உள்ள இப்பட்டயங்களின் வரலாற்றுப் பகுதிகள் மட்டும் இங்கு தரப்பட்டுள்ளன.

## 1. பழனிக்கோயில் நடப்பு அட்டவணை

திருச்சிற்றம்பலம்

வேலுமயிலும் துணை

பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு நடந்து வருகிற தரும அட்டவணை

இளையாத்தங்குடி ஏழு நகரத்தார்களில் நேமங்கோயில் கேரளசிங்க வளநாட்டான் குலசேகரபுரத்தில் தேனாறு பாயும் இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமாரன் குமறப்பன் பழனிக் கோவிலுக்குப் போய் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியையும் தரிசிக்க வேணுமென்று யெண்ணங்கொண்டு உப்பு வியாபாரமும் கொண்டு போயி வித்து, சுவாமி தெரிசனம் செய்து வருவோம் யென்று யெண்ணி, தான் ஒரு உப்புக் கடகமும் மரவன்தேவன் தலையில் பத்துக் கடகமும், கார்காத்த வேளாளன் சுப்பிரமணிய வேளாளன் சோரு வடிக்கவுமாகக் கூட்டிக் கொண்டு,

பழனிக் கோவிலுக்கு வந்து ஆவணிமூல வீதிக்கும் கீள்புரம் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வனாயக பண்டாரத்து மனையில் வந்து இரங்கி, உப்புக் கடகமும் இரக்கிவைத்து உப்பு மாரி, ஒரு பணம் இலாபத்திற்கு அரைக்கால் பணம் மகமையெடுத்து தெய்வநாயக பண்டாரத்தின் பெண்சாதி பார்வதியம்மாளிடம் யெங்களுக்கும் தங்கள் வீட்டிலுள்ளவருக்கும் மூன்று பரதேசிக்கும் சோருவடித்துப் போடவேணும்,

பண்டாரத்தையாவை மலைக்கி வரும்படி சொல்லி சுவாமி தெரிசனம் செய்து வைக்கும்படியாகவும் செய்ய வேண்டியது அம்மாள் யென்று சொல்ல அப்படியே யாகட்டு மென்று சொல்லி சோறு வடித்து காயி அவித்து வைத்திருந்தார்கள். மலையில் சுவாமி தெரிசனம் செய்து வந்து பண்டாரத்தையாவை சாப்பிடச் சொல்லி, குமரப்பனும். மரவன் தேவனும், காராளன் சுப்பிரமணிய வேளாளனும் பரதேசியுமாக இருந்து சாப்பிட்டு, பண்டாரத்திற்கு ஒரு பணமும், பார்வதி யம்மாளுக்கு ஒரு பணமும் குடுத்து, ‘மருவளி வருவோம், உப்பு மார வருவோம், இனி வந்தால் தங்கள் வீட்டில்தான் வருவோம்’ என்று சொல்லி தங்கள் ஊருக்குப் போனார்கள்.

மருமாசம் உப்பு ரெட்டித்துக் கொண்டு வந்தார்கள். வந்து பழனிப் பட்டணத்தில் தெய்வநாயகப் பண்டாரத்து வீட்டில் வந்து இரங்கி, பளைய மேரைக்கு வடித்துப் போட் டார்கள். பண்டாரம் இந்தவாட்டி சுவாமிக்கி ஏழு பணம் மிச்சம்; போயி வருகிறோமென்று சொல்லிக் கொண்டு இதுமேரைக்கி மாச மாசம் ஒருதரம் உப்புக் கடகம் கொண்டு வந்து மாருகிறது. சிலவு போக மாசம் பத்துக்கு (72) பணமும் கண்டது. இந்தப் பணம் எழுபத்தி ரெண்டு பணமும் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு வருகிற மாசம் பண்டாரம் சுவாமி பணத்துக்கும் உப்பு வாங்கி, கடகத்தில் கொண்டு வருகிறோம்யென்று சொல்லிக் கொண்டு வந்தார்கள். வந்து மருவளியில் தானும் உப்பு வாங்கிக் கொண்டு, சுவாமிக்கும் உப்பு வாங்கிக் கொண்டு பழனிக் கோவிலுக்கு வந்து, தெய்வநாயக பண்டாரத்து வீட்டில் வந்து இரங்கி, பண்டாரத்தையும் கண்டு துண்ணூரும் வாங்கி, சேமலாபம் விசாரிச்சு இந்த வாட்டி, இருபது நாளாயி மளைபிடிச்சுப் பேஞ்சபடியால் உப்பு ரொம்பவும் பிரியமாயிருக்கிறது யென்று பண்டாரம் சொல்ல, உப்பு மாரும்போது முதல் ஒரு பங்கும் லாபம் இரண்டு பங்கும்

உண்டாச்சுது பண்டாரம் என்று சொல்ல, பண்டாரம் இந்தவாட்டி சுவாமிக்கி உப்பு வாங்கி வந்தபடியால் இந்த லாபங் கிடைத்தது. வளமைபோல் சோரு வடிச்சுப் போட்டு சுவாமிக்கும் மகமைப் பணம் ஒண்ணுக்கு அரைக்கால் பணம் மேரைக்கி எடுத்து முதல் சேத்தி இந்தப் படிக்கு மூணு வருஷம் நடந்து,

அப்பால் நாலாவது வருஷம் நேமமான இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனும், மேப்படியான் பெண்சாதி சிட்டாளும், மாத்தூர் கோவில் உடையான் செட்டி கருப்பாத்தானும், சூரக்குடிக் கோவில் குமரப்ப செட்டி குமரப்பனும். யிளையாத்தங்குடி கோவில் நாச்சியப்ப செட்டி முத்துக்கருப்பனும், வயிரவன் கோயில் முத்துவடுகன் செட்டி வீரப்பனும் ஆக அஞ்சுபேரும் அஞ்சு கடகம் உப்புக் கொண்டும் பத்து ஆள் மரவன் தேவன் தலையில் பத்துக் கடகம் உப்பும், காராளச்சாதி சுப்பிரமணிய வேளாளனையும் கூட்டிக் கொண்டு பழனிக் கோவிலுக்கு உப்பு மாரவந்து பட்டணத்தில். ஆவணிமூல வீதிக்கும் கீழ்புரம் தெற்குவாசல் வீடு, தெய்வசிகாமணிப் பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரம் வீட்டில் வந்து இரங்கி, உப்பு மாரி, பார்வதியம்மாளிடம் சொல்லி வந்த நகரத்தார்களுக்கும், ஆள்களுக்கும் தங்கள் வீட்டிலுள்ள ஜனங்களுக்கும் அஞ்சு பரதேசிக்கும் சோரு வடிச்சுப் போடும் படிக்கும் குடுத்து, பண்டாரத்தை மலைக்கு சுவாமி தெரிசனம் செய்து வைத்து வீட்டுக்கு வந்து பண்டாரத்தைச் சாப்பிடச் சொல்லியும் மற்றும் யாவரும் பரதேசிகளும் சாப்பாடு பண்ணி பண்டாரத்துக்கு குமரப்பன் குடுக்கிறது பணம் ரெண்டும் அம்மாளுக்குக் கொடுக்கிறது ரெண்டு பணமும் போகப் பாக்கி பண்டாரத்து பணம் அஞ்சும் அம்மாளுக்குப் பணம் அஞ்சும் குடுத்து, சிலவுபோக முதலுக்குக் காலையரைக்கால் (3/8) பங்கு கிடைத்தது.

இந்த இடத்தில் வந்து இரங்கின நாள் முதல் அன்னதானம் மென்மேலும் உண்டாகித் தான் வருகிறது; அம்மாள்வடிச்ச நாள் முதல் எனக்கு லாபம் மென்மேலும் கிடைக்கிறது. இதுவரை சுவாமிக்கு மகமை வந்தது ரூபாயி (85) இந்த ரூபாய் எண்பத்தைந்தும் இருக் கிறது. இந்தவாட்டி மகமைப் பணம் (42) மிருக்கிறது. ஆக ரூபாய் தொண்ணூற் றாரைய்காலும் இருக்கிறது. இது மேரைக்கி மகமையும், சுவாமி பணத்துக்கு உப்பு மாருகிறதும்மாக மாசம் ஒருதரம், பழனிக் கோவிலுக்கு வந்து உப்பு மாருகிறது. இந்தப்படி சுவாமிக்கு லாப முண்டாச்சுது; செட்டிப் பிள்ளைகளுக்கும் லாபம் உண்டாச்சுது; இது சங்கதி சில நகரத்தார்கள் தெரிந்து நேமம்மான குமறப்பனிடம் கூலிக்கும் சிலபேரும், சுவாமிக்குக் கூலியாளாகவும், இது மேரைக்குச் சிலபேரும், நாலு, ரெண்டு (4,2) பேரும் தனத்திலும்மாக அஞ்சு ஆறு (5,6) வருஷம் வந்து உப்பு மாரியும், பண்டாரத்து வீட்டில் யிரங்கியும், பார்வதியம்மாள் அன்னம் வடிச்சுப் போட்டும் நடந்து வந்தது. இப்படி மகமையும் ரொம்ப

லாபமும் வந்து சுவாமிக்கு நூறு வறாகன், நூத்தி இருபது வறாகன் முதல் உண்டாச்சுது; பழனியாண்டவருடைய உபகாரங்கள் இன்ன மட்டும் யென்று சொல்ல முடியாது.

பழனிக் கோவிலுக்குப் போர சேதி பிறாமலை அஷ்ட்டமடம் அஷ்ட்டகசம், அஷ்ட்ட நாகம் தாங்கிய சிம்மாசனம், யேகாதசிக்குத் துவாதசி யாதினம் வேப்பம்பூ மாலை உடைய யீசானிய சிவாசாரியார் யெங்களுக்கும் பாண்டிய றாசாவுக்கும் திருமலையருக்கும் குருதேசிகர் விசாரித்து, பழனி ஸ்தலத்தினுட அதி செய்தியையும் நேமமான குமறப்பன் பட்ட பிரயாசையும், பழனி ஸ்தலத்தில் தெய்வசிகாமணிப் பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரமும் மேல்படியார் பெண்சாதியும் இருக்கின்ற நடவடிக்கைகளும் கேட்டு ரொம்பவும் குருதேசிகர் சந்தோஷப்பட்டு ''நானும் பழனிக் கோவிலுக்கு தைப்பூசத்துக்குப் போவோம் வருக'' வென்று உத்தரவு கொடுத்தார். ''அதுமேரைக்கு ஆகட்டு'' மென்று குமரப்பன் சொல்ல, குருதேசிகர் ''நான் அங்கே வந்தால் எனக்குப் பூசைமடம் செய்ய சாகை உண்டுமா?'' வென்று கேட்டார். குமறப்பனும் தெய்வநாயக பண்டாரத்து இடத்தில் மனை சுத்துக்கட்டும் ஆறுகால் கூடமுமிருக்கிறது; அதில் ஒரு பாரிசம் சன்னியதானம் ஆதினம் வைத்துக் கொள்ளலாம்; ''அதுமேரைக்கு தைப்பூசத்திற்கு போகலாம்'' யென்று குருதேசிகர் சொல்ல ''உத்தரவின்படி நடக்கிறோம்'' யென்று குமரப்பனும் விடை பெற்றுக் கொண்டு தன் வீட்டுக்குப் போய்ச் சேர்ந்தான்.

மறுமாசம் பழனிக் கோவிலுக்கு உப்புக் கடகம், வளமைபோல வந்து, பண்டாரத்தைக் கண்டு ''யெங்களுக்குக் குருதேசிகர் தைப்பூசத்திற்கு வருகிறதாகச் சொல்லி இருக்கிறார்கள்; அது மேரைக்கு அழைத்து வருகிறோம்'' என்று சொல்லி கேட்டார். ''அப்படியே குருதேசிகர் வர யென்ன புண்ணியம் செய்திருக்கிறதோ யென்னுடைய மனை'' யென்று ரொம்பவும் சந்தோஷப்பட்டு ''அது மேரைக்கு நல்லது'' யென்று பண்டாரம் சொல்ல, பண்டாரத்தையா வுக்கு கொடுக்கிற கட்டளைப் பணமும் கொடுத்து அம்மாளுக்கும் வளமைப்படி கொடுத்து ஊருக்குப் போனார்களாகவும்,

தைப்பூசத்திற்கு ஈசானிய சிவாசாரியார் உத்தரவு போல், குமரப்பனும் போயிச் சேர்ந்து, கண்டு பேசி, அது மேரைக்கிக் குருதேசிகர் வாகனம் பல்லாக்கு தயார் செய்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன், பகல் தீவட்டியுடன் பழனிக் கோவிலுக்கு வந்து தெய்வநாயக பண்டாரம் வீட்டில் இரங்கி, மறுநாள் மலைக்கோவிலுக்குப் போய் சுவாமிக்கு அபிஷேகம் முதலாவது செய்து வீட்டுக்கு வந்து, ''இந்தத் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வ நாயக பண்டாரத்து மனையில் ஒரு மடமாக வைத்து, தைப்பூசத்தில் மகேசுரபூசையும் பிராமணாள் போஜனம் செய்தால் ரொம்பவும் தேவிலை. இந்தப் பழனி ஸ்தலத்திற்கு வந்ததின்பேரில் தங்கள் முதலாகிய பேருகளுக்கு அதிக லாபமும், யெனக்கு இந்தத் தெரிசனையும் கிடைத்தது. ஆகச்சே வருகிற தைப்பூசத்திற்கு, குமரப்பன் காவடி எடுத்துக்

கொண்டு வரவும் வேணும். நானும் வருகிறேன். இந்த ஸ்தலத்தைப் போல வேறு ஸ்தலத்தை ஈடு சொல்லக் கூடாது. நமக்கு அமைந்த பண்டாரத்தைப் போல கிடையாது. இதுமேரைக்கிச் செய்ய வேணும்'' யென்று குமறப்பனுக்கு, வந்த நகரத்தார்களுக்கு, தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்குச் சொல்லி, அது மேரைக்குச் சம்மதித்து பண்டாரத்துக்குக் குமரப்பன் வளமைப்படி பணம் ரெண்டும், அம்மாள் பார்வதியாயிக்கி பணம் ரெண்டும் கொடுத்து, பிரையாணம் சொல்லி 'அம்மாள் தங்களுடைய கையில் சோறு வடிச்சுப் போட்ட மூலமாயி ரொம்பவும் பிரவல்லியமாச்சுது; நாங்கள் மேசத்தை யடைந்தோம். எனக்கும் உப்புச் செட்டிகளென்று பெயருங் கிடைத்தது என்று சொல்லிக் கொண்டு வந்தார்.

ஈசானிய குருதேசிகர், தெய்வநாயக பண்டாரத்தை குருதேசிகர் திருவடியில் சாஷ்டாங்கம் நமஸ்காரம் செய்வித்து, ''உத்தரவுப்படியே'' யென்று சொல்ல, குருதேசிகர் அணிந்த பட்டையும் இருபது பணமும் குடுத்து ''பண்டாரம்! நான் போய் வருகிறேன்'' நம்ம பேசியபடி தைப்பூசம் பத்து வேளைக்குமுன் எங்களுக்கு வந்துசேர வேணும் ''நாம் யெல்லாரும் யிந்த ஸ்தலத்திற்கு வருவோம்; தான் வந்துதான் காவடி கட்ட வேண்டியிருப்ப தால் பூசைக்கி வந்துசேர வேண்டியது'' அது மேரைக்கி வந்து சேருகிறோ மென்று சொல்லிக் கொண்டு அவரவர்கள் ஊருக்குப் போய்ச் சேர்ந்தார்கள்.

மாசா மாசம் குமரப்பனும், மேற்கண்டவர்களும் வளமைப்படிக்கு வந்து உப்பு மாரியும் வளமைப்படி பாருவதி யம்மாளுக்கு சோரு வடிச்சுப் போடும்படி சொல்லியும் வருகிற நாளையில் மார்கழி மாசத் தவணையில் தெய்வநாயக பண்டாரத்தையாவை ''யெங்கள் ஊருக்கு யெங்களுடன் வரவேணு'' மென்று அதுமேரைக்கு குமரப்பன் கூடவே, தெய்வ நாயக பண்டாரம் பிரையாணப்பட்டு பாருவதியம்மாளுக்கு ''காவடியும் குருதேசிகரும் வருகிறபடியால் நம்ம வீடுகள் யெல்லாம் மெளுகி வைத்துவை'' யென்று, குமறப்பன் கூடவே யூருக்கு வந்து, இரண்டு, நாலுவேளை சென்று ஈசானிய குருதேசிகரிடம் பண்டாரத்தைக் கூட்டிக் கொண்டு போயி, சுவாமி யவர்களுக்கு பழனியப்பருடைய துண்ணூரு பிரசாதம் குடுத்து, கும்பிட்டு விழுந்து ''உத்தரவுப்படி வந்து இருக்கிறேன்'' யென்று சொல்ல குருதேசிகர் ''அது மேரைக்கி நடத்துவோம்''என்று இருப்பிடமும் கொடுத்து குமறப்பனையும் இருக்கச் சொல்லி, ''இன்னும் யெத்தினை நாள் இருக்கிறது யென்று பார்ப்போம்'' யென்று சொல்லிப் பார்த்து, ''இன்னும் அஞ்சு நாள் இருக்கிறது. நம்ம திதி அசுவினி நக்ஷத்திரம் அன்றுதான் காவடியெடுக்க வேணும்'' யென்று குருதேசிகர் சொல்ல, குமறப்பனும் ''அதுமேரைக்கி னான் வளவுக்குப் போயி வருகிறேன்'' யென்று சொல்ல; குருதேசிகர் ''யாராரு காவடி யெடுக்கிறீர்கள்?'' என்று கேட்க்க, மற்றவர்கள் யாவரும் ''காவடி யெடுக்கவும் மாட்டேன்'' யென்றும் ''சிலவுக்குப் பணம் கிடையாது'' என்றும் சொல்லிப்

போட்டார்கள் என்றும், நான் வரும் வரை, பண்டாரத்தையாவை நம்ம ஆதினத்தில் யிருக்கும்படி உத்திரவு ஆக வேண்டியது. நானும் சிட்டாளும் பிரையாணத்துக்கு முதல் வந்து சேருகிறோம். காவடியும் சன்னியதானத்தில்தான் செய்துதான் குடுக்கவேணு'' மென்றும் சொல்ல ''அதுமேரைக்கி நடத்துவோம், பண்டாரமும் நம்ம மடவாலயத்தில் தான்யிருக்கட்டும்'' யென்றும் சொல்லியிருக்கச் சொன்னார். அதுமேரைக்கி குமறப்பனும் சிட்டாளும் வந்து சேர்ந்தார்கள். குருதேசிகர் ஆதினத்தில்தான் காவடியும் கட்டி, தெய்வநாயக பண்டாரத்தை காவடிக்கிப் பூசை செய்யச் சொல்லி, காவடியைத் தூக்கி குமறப்பனுக்கு வைத்து சகலவிருது வாத்தியத்துடன் யீசானிய குருதேசிகரும் பண்டாரமும் யின்னம் மற்றவர்கள் யாவரும் பிரையாணமாகி வரும்போது

கண்டவராயன் பட்டியில் உதையாதி ஸ்தானம் செய்து சிவதவம் முடித்து மருதுத் தோப்பில் மத்தியானம் செய்து சிவபூசை முடித்து, காவடிக்கும் சுவாமி சமையலில் அன்ன மெடுத்து தெய்வநாயக பண்டாரம் பூசை செய்து, துண்ணூரு வாங்கிக் கொண்டு யாவரும் சாப்பிட்டு சிங்கம்பிடாரியில் அந்தி முடித்து, சேவகப் பெருமாள் கோவில் சாகையும் வைத்து, மருதினம் வாரிச்சல்யூரினியில் உதையாதி ஸ்தானம் செய்து சிவதவம் முடித்து. சம்பட்டியில் மத்தியானம் சிவபூசை காவடிப்பூசை போசனமும் செய்து, கோவில்பட்டியில் சந்தியும் சாகையும், மறுதினம் உப்புநதியில் உதையாதி ஸ்தானமும் யிடையன்குளத்தில் சிவ பூசையும் காவடிப்பூசையும் போஜனமும் திண்டுக்கல் அபிராமியம்மன் கோவில் சந்தியும் சாகையும், இந்த இடம், மறுதினம் மாங்கரைநதி உதைய ஸ்தானமும் சிவதவமும் பலக்கனூத்தில் சிவபூசையும் காவடிப் பூசையும், போஜனமும், இன்று பிரதோஷம் ஆனதால் சந்தியும், சாகையும், இந்த இடம், மறுதினம் நங்காஞ்சிநதி உதைய ஸ்தானம் சிவதவமும் சந்தி சிவபூசையும் காவடிப் பூசையும் போசனமும், ஆயிக்குடியில் பெருமாள் கோவில் சந்தியும் சாகையும், இந்த இடம், மறுதினம் இடும்பையா தீர்த்தத்தில் உதைய ஸ்தானமும் சிவதவம் மத்தியானம் சிவபூசை போஜனம் செய்து தெய்வநாயக பண்டாரம் விசையகிரி வேலாயுத சின்னோப நாயக்கர் துரைகளிடம் போயி ''யெங்கள் குருதேசிகர் வந்து இருக்கிறார்கள்'' என்று சொன்னவுடன் ''குருதேசிகன் யார்?'' என்று கேட்க, வேப்பம்பூ மாலை யணிந்தவர் அஷ்டலச்சுமி வாசம் உள்ள மடாதீனம், சிம்மாசனாதி மீனக்கொடி யுடையார், அன்னக்கொடித் தலைவர், யாளிக்கொடியுடையார், பகல் தீவட்டியுடையோர், வேதமொழி தவறாதவர், துவாதசிக் கட்டளை யுடையவர், பாண்டிய மகாராசாவுக்கு குருதேசிகர், யெங்கள் உப்புச் செட்டிகளுக்கும் குருதேசிகர், காவடியும் சுவாமியுமாக வந்திருக்கிறார்.

சுவாமியையும் காவடியையும் அழைத்து என் வீட்டில் வைத்தும், பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு அபிஷேகம் நடக்க வேண்டிய இருக்கிறபடியால் கோவில்

வாத்தியம் உடன் அழைத்துவர வேணும் யென்று பண்டாரம் சொல்ல, ''பாண்டியராசா குருதேசிகர் நான் யெதிர்கொண்டு அளைத்து வருவோம்; பல்லாக்குக் கட்டு'' யென்று மந்திரிக்கி உத்தரவு செய்ய, அதுமேரைக்கி பல்லாக்குக் கட்டி, சகல விருது வாத்தியத் துடன் தெய்வநாயக பண்டாரம் பழனியப்பர் பிரசாதமும், தட்டில் வைத்துக் கொண்டு ராசா கூடவே இடும்பையா மலையடிவாரத்தில் இருக்கிற ஈசானிய சிவாசாரியார் திருவடியில் றாசா பாதகாணிக்கை இருபது பொன் வைத்து, நமஸ்காரம் செய்து றாசாவுக்கு ஆசீர்வாதம் செய்து றாசாவுக்கு இருப்பிடமுங்கொடுத்து அனுக்கிரகம் கொடுத்தார். உடனே தெய்வநாயகப் பண்டாரம் பழனியப்பருடைய துண்ணூரு பிரசாதமும், சுவாமிக்கும் றாசாவுக்கும் கொடுத்து, காவடிக்கித் தீவார்த்தனை செய்து காவடியைத் தூக்கிக் குமறப்பன் தோளில் வைத்து வரும்போது, பழனியப்பாருடைய திருவிளையாட்டை குருதேசிகரும் றாசாவுமாகப் பார்த்து ''ஆண்டவர் கிருபை இதுமேரைக்கி இருக்கிற'' தென்றும் பேசிக் கொண்டு பகல் தீவட்டி, சகல விருது வாத்தியத்துடன் சிவகிரிவலம் வந்து, பழனிப் பட்டணத்தில் ஆவணிமூல வீதிக்கும் கிழக்கில் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்து வீட்டில் வந்து இரங்கியிருந்தார்கள். தென்புறம் பட்டக சாலையில் சுவாமியும், கீழ்புரம் பட்டக சாலையில் சிவபூசையும் வைத்துக் கொண்டு, குமறப்பனும் சிட்டாளும் வடபுறம் பட்டகசாலை வீட்டில் யிருந்தார்கள். மற்றவர்களெல்லாம் மேல்புற பட்டகசாலையில் இருந்தார்கள். றாசாவும் விடைபெற்றுக் கொண்டு அரண்மனை வந்து சேர்ந்தார்.

மறுதினம் பரதேசிகள் ஐம்பத்தியொரு பேருக்கும் பிறாமண ஆள் அன்பத்தியொரு பேருக்குத் திட்டம் செய்து, தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரம் பெண்சாதி பாருபதியம்மாளை யழைத்து, ''இன்றையதினம் பரதேசி ஐம்பத்தொரு பேருக்கும் அன்னம் வடிச்சுப் போடவேணும்'' யென்று சொல்ல அதுமேரைக்கி ஆகட்டு மென்று சொல்ல, சுவாமிகூட வந்த சுயம்பாகிகள் பிறாமநாள் அன்பத்தொரு ஆளுக்குச் சோரு வடிச்சுப் போட்டு, பூசம் முதல் நாள் மூன்று வரை வடிச்சுப் போடுகிறது. மகம் நக்ஷத்திரத்தில் காவடி அபிஷேகம் பழனிமலை வேலாயுத சாமிக்கு அபிஷேகம் செய்து வந்து மருதினம் யிருந்து, பழனித் துரைக்கி திருமுக மனுப்பி, ராசாவும் வந்து ''யின்று அரமணைச் சாப்பாடு'' யென்று சொல்லி சகல பதார்த்தமுங் கொடுத்து, வந்து குடுத்து ''சாப்பாட்டு மேல் பிரயாணம் செய்ய வேணு'' மென்று சொல்லி, இன்றும் றாசா உத்தரவு ''சன்னியதானம் வருஷந்தோறும் வரும்படியாக விரும்புகிறேன்; தங்கள் சிலவுக்கு அன்பது பொன்'' கொடுத்து விடைபெற்றுக் கொண்டு அரண்மனை வந்து சேர்ந்தார்.

பண்டாரத்துக்கும் குமறப்பன் வளமைபோலக் குடுத்து, காவடிப் பூசைக்கி வரப்போக ஒரு பொன் கொடுத்து, அம்மாள் பாருபதி யாயிக்கி ஒரு சேலையும் குடுத்து, பண்டாரத்துக்கு,

காவடி அபிஷேகத்திற்கு ஆக பனிரெண்டு பணம் கொடுத்தார். குருதேசிகர் பண்டாரத்துக்கு ஏற்பட்ட இருபது பணமும் பட்டும் கொடுத்து, ''இப்போது ரொம்ப பிரயாசையானதால் இந்த வாட்டி நாற்பது (40) பணமும் குடுத்து'' ''போயி வருகிறேன்; இது மேரைக்கி வருஷம் தோரும் யூருக்கு வந்து, காவடி கட்டிக் கொண்டு வந்து சேர வேணும்'' யென்று உத்திரவு செய்து, ''இனி பழனிமலை வேலாயுத சுவாமிக்குப் புனர்பூசை யில் திருக்கல்யாணம் யானபடியால் அன்றைய தினம் சோரு வடிச்சுப் போட்டு, ஆக நாள் நாலு ஆகுது, ராசா ஒருதினம் போஜனமானதால் ஆக நாள் ஐந்துயிருக்கிறது. வருகிற வருஷம் முதல் அஞ்சு நாளைக்கு மகேஸ்வர பூசை செய்ய வேணும்'' யென்று சொல்லிப் போட்டு, பிரயாணத்திற்கு பல்லக்குக் கட்டச் சொல்லிப் புறப்பட்டு சம்பட்டியில் குருதேசிகரானவர் குமறப்பனுக்கு துண்ணூரு குடுத்து வீட்டுக்குப் போகும்படி உத்திரவு கொடுத்தார். அதுமேரைக்கி குமறப்பன் தன் வீட்டில் மேல்புரம் வீட்டில் காவடியை வைத்து சோரு வடிச்சு, ஒரு பரதேசிக்கிச் சோரு போட்டுத் துண்ணூரும் வந்தவர்களுக்குக் கொடுத்து வருகிறது. சுவாமியும் ஆதீனத்துக்குப் போய்வந்த அடியாருக்குயெல்லாம் துண்ணூரு கொடுத்து இருக்கிறது.

மறுமாதம் குமறப்பன் பழனிக் கோவிலுக்கு வளமை போல் உப்புக் கடகம் கொண்டு வந்து மாரி, வளமைப்படி செய்து தன்வீட்டுக்குப் போரது. மார்கழி மாதம் வாட்டில் பண்டாரத்தையும் முன்வருசம் மேரைக்கி கூட்டிப் போயி குருதேசிகர் ஆதீனத்தில் விட்டு பண்டாரமும் வளமைப்படி பிரசாதமும் கொடுத்து, பழனிக் கோவிலுக்குப் பிரையாணம் இன்னும் பத்துத்தின மிருக்கிரது. அதுவரை ஆதீனத்தில் பாருக்க வேணு மென்று சொல்ல ''உத்தரவுப்படி இருக்கிறேன்'' யென்று இருந்தார். பத்தாநாள் காவடி கட்டிப் பூசை செய்து, சிவபூசை பன்ன, பிறாமணாள் போசனமும், தெய்வனாயக பண்டா ரத்து மனையில் பரதேசிக்குச் சோரு வடிச்சுப் போட்டு, பழனித் துரைக்கித் திருமுகம் அனுப்ப ராசாவும் முன் வருஷம் போல இருபது பொன் பாத காணிக்கை கொடுத்து, சுவாமியையும் காவடியையும் அழைத்து, பழனிப் பட்டணத்தில், தெய்வநாயக பண்டாரத்து வீட்டில் காவடியும் குருதேசிகரும் முன்வருஷம் போல இரங்கி ராசா அரமனைக்கிப்போய் இருந்தார்.

மருதினம் பரதேசிக்கிப் பாருபதியம்மாளை வடிக்கச் சொல்லியும் ஆதினம் சுயம்பாகியைப் பிறாமணருக்கு வடிக்கச் சொல்லியும், போசனம் செய்து இது மேரைக்கி நாள் அஞ்சும் நடக்கிறது. நாலா நாள் ஆறாறு சண்முகநதியில் தீர்த்தமாடி பழனிமலை வேலாயுத சுவாமிக்குக் காவடி அபிஷேகம் செய்கிறது. குமறப்பனும் குருதேசிகரும் வளக்கப்படி பண்டாரத்துக்கு குடுத்து விட்டு றாசாவும் சமையல் சாமானும் வளிச்சிலவுக்கு நாற்பது பொன் குடுத்து விட்டார். இது மேரைக்கி நடத்தி சம்பட்டியில் குமறப்பனுக்குத் துண்ணூரும்

கொடுத்து, குமறப்பன் முன்வருஷம் போல் வளவுக்குப் போனார்கள். மூணு நாலு வருஷம் யிதுமேரைக்கி நடந்தது. குருதேசிகர் பழனிக்கோவிலுக்கு உப்புக் கடகம் கொண்டுபோயி உப்பு மாரி லாபம் தேடுகிற பேர்களுக்கு யெல்லாம் திருமுகம் யெழுதித் தரிவித்து, "நீங்கள் எல்லாம் குமறப்பன் கூடவே காவடி கட்டி யெடுக்க வேணும்" யென்று கண்டிப்பான உத்திரவு செய்தார். "அதுமேரைக்கி ஆகட்டு" மென்று உத்திரவு பெற்றுக் கொண்டு பழனிக்கோவிலுக்கு இந்த வருஷம் குமரப்பன் காவடியுடன் அஞ்சு காவடியும் வந்தது. ஆறு காவடியும் எடுத்து வளமை போல் போயி வந்தார்கள்.

பின் இரண்டு வருஷம் சென்று யேழு கோயில் நகரத்தாருக்கும், திருப்புனல் தேசிகருக்கும், திருமுகமெழுதி யாவரையும் தருவித்து "பழனிக் கோவிலுக்குப் போய், உப்பு மாரி, இந்தப் புண்ணியத்தை சம்பாரித்து இருக்கிறது மேரைக்கி எல்லாறும் காவடி யெடுத்து பழனிக் கோவிலுக்குப் போகலாம்; வாருங்கள்" யென்று உத்திரவின்படி யாவரும் வந்து காவடி யெடுத்தது இருபத்தைந்தும் (25) சுவாமி தெரிசனத்திற்கு வந்தது இனம் அன்பத்தேளுமாக (57) வும் வளமைபோல, பண்டாரத்துக்குக் கட்டளைப் பணம், புடவையும் குடுத்து சம்பட்டியில் துண்ணூரும் குடுத்து யாவரும் வீட்டுக்கு வந்து சேர்ந்தார்கள். உப்பு வியாபாரமும், காவடியும் நகரக் கூட்டமும் மகமை மேன்மேலும் உண்டான படியால் காவடி ஒண்ணுக்குப் பணம் இரண்டே அரைக்காலும் காவடியெடுத் தமைக்கு ஒரு பணமும், ஆகப் பணம் மூணய் அரைக்கால் (31/8) பணம் எடுத்து அபிஷேகம் செய்கிறது. வளமைபோல் வடிச்சுப்போட்டு, பண்டாரத்துக்கு குடுக்கிற வளமைப்படி குடுத்து "சம்பட்டியில் விசிரி மரத்தில் குருதேசிகர் இருந்து துண்ணூரு கொடுக்கும் போது இனம் ஒண்ணுக்கு கால் ¼ பணவீதம் குடுக்க வேணும்" யென்று உத்திரவு செய்து, அதுமேரைக்கிக் கொடுத்து துண்ணூரு வாங்கிக் கொண்டு, யாவருமிருக்கும்போது, இந்தக் கால் பணம் மகமையை நேமமான இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமரப்பன் வசம் குடுத்து முன் பழனியப்பருடைய மகமைப் பணத்துடன் இதையும் சேர்த்தி வைக்கச் சொல்லி உத்திரவு ஆனதுபோல் துண்ணூருங் குமரப்பனுக்குக் கொடுத்துத்தான் மற்றவர்களுக்குக் கொடுக்கிறது. யாவரும் வீட்டுக்கு வந்து சேர்ந்தார்கள்.

மருவருஷம் சனங்கள் சாஸ்தியானதினால் பசி பொருக்காமல் குமறப்பன் குருதேசி கரிடம் வந்து கும்பிட்டு வந்து வாய்பொத்தி, முந்தாணி ஒதுக்கி கைகட்டி நின்றதைப் பார்த்து, குருதேசிகர் "என்ன வென்று கேள்க்க?" "சனங்கள் ரொம்ப ஆனபடியால் பசி பொருக்க மாட்டிலை" யென்று குமறப்பன் சொல்ல குருதேசிகர் ஆதீனம் மனியம் அண்ணா சுவா மியைக் கூப்பிட்டு, "நம்ம பலகாரத்தை யெடு; தெய்வநாயக பண்டாரத்து இடம் குடுத்துக்

காவடிக்கிப் பலகார நெய்வேத்தியம் செய்து வந்திருக்கிற ஜனங்களுக்குக் குடுக்கச் சொல்லியும் நான் உதயஸ்தானம் செய்யும் இடங்களில் பலகார நைவேத்தியம் செய்து ஜனங்களுக்குக் கொடுத்து வரும்படி உத்திரவு செய்து மத்தியானம் செய்யும்போது சாப்பிடும் என்று உத்திரவு செய்தார். அதுமேறை நடத்தி பழனிக் கோவிலுக்கு வளமைபோல் வந்து சேர்ந்தார்கள்.

பிரம்புத்தடியை பண்டார வசம் ஒப்பிச்சதில், குமரப்பன் மகன் குப்பாத்தானும் காவடி யெடுத்து வந்து இருக்கிறான். பழநிக் கோவில் சத்திகிரி அடிவாரத்தில் காவடி இரக்கி வைத்து, குமரப்பனையும் தெய்வனாயகப் பண்டாரத்தையும் வீட்டுக்குப் போய் பார்பதி அம்மாளை (51) பேருக்கு சோரு வடிச்சுப் போடும் படிக்கும் செய்து "நீயும் பண்டாரமும் அளைப்புக்கு வழமைப்படி செய்து வாருங்கள்; இங்கே இன்று பிறாமனால் போசனம்" என்று உத்திரவு செய்தார், அதுமேரை நடந்தது. பூசத்தன்னைக்கி, குருதேசிகர் ஆறுகால் கூடத்தில் குமரப்பன் காவடியை வைத்து, பூசை செய்து, பரதேசிக்கி வடிச்ச சோத்தை, காவடி முன்பாக வைத்து, பூசை பண்ணி, பரத்துக்கு போடும்படி, உத்திரவு சொன்னார்கள். நாலா நாள் காவடி செலுத்தி, ஐந்தா நாள் பூசைக்கி, குருதேசிகர் "செலுத்தினதின் பேரில் இனி காவடியை வைக்கப்படாது; இன்று இந்தப் பிரம்புத் தடியை வைத்துப் பூசை நடத்தட்டு" மென்று உத்திரவு செய்ய, அது மேரைக்கிப் பூசை யெ்து பரத்துக்குப் போட்டுச் சாப்பிட்டார்கள். வளமைப்படி பண்டாரத்துக்கு, கட்டளைப்படி கொடுத்து யவர் யவர் ஊருக்குப் போயி சேர்ந்தார்கள்.

சம்பட்டி யிலிருக்கும்போது நத்தம் லிங்கம னாயக்கர் வந்து குமறப்பனை யெங்கே போய் வருகிறீர்கள்? என்று கேட்க, குமறப்பன் "பழனிக் கோவிலுக்குப் போய் வருகிறோம்". பழனியப்பருடைய அதிசயங்களெல்லாங் கேட்டு லிங்கமனாயக்கர் "என் வீட்டுக் காரிக்கி சதாவாய் வயிற்று வலியா யிருக்கிறது; நான் அனேக இடங்களில் பார்த்தும் தீரவில்லை" யென்று சொல்ல "பழனியப்பர் தீர்த்துப் போடுவார்" என்றும், "அந்தப் படி தீர்த்தால் பழனியப்பாருக்கு, பனிரெண்டு (12) பொன் கொடுத்தால் தீரும்" என்று குமரப்பன் சொல்ல, மிட்டா நாயக்கரும், "நான் வருஷந்தோறும் தருகிறே" னென்று சொல்ல, இதுமேரைக்கி விசிறி மரத்தடியில் இருந்து துண்ணூரும், குமரப்பன் கொடுத்து, "இது முதல் ஒரு வருஷத்திற்குள் சவுக்கியமாயிப் போய்விடும்" என்று சொல்லித் துண்ணூறுங் கொடுத்து அனுப்பினார். அது மேரைக்கி, மிட்டா நாயக்கரும், தன் பெண்சாதியிடம் சொல்லி, "பழனியப்பாருடைய துண்ணூரு" என்று சொல்லிக் கொடுத்தார். அம்மாளும் வாங்கிச் சாப்பிட்டவுடன் மூன்று தினத்திற்குள் வயிற்றுவலி சவுக்கியமாயிப் போச்சு. அதுமுதல் குமறப்பன் வீட்டுக்குப் போய் குமரப்பனைப் பார்க்க வேணுமென்று அம்மாளுக்கு ரொம்ப எண்ணங்கொண்டு, நாயக்கரிடம் சொல்லி, நாயக்கரும் சம்மதித்து, பல்லாக்கு

கட்டச்சொல்லி குமறப்பன் வளவுக்கு வந்து குமறப்பனை அம்மாள் மூடுதிரைக்குள் நின்று ''செட்டியாரே யெனக்கு இருந்த வயிற்று வலியெப்படித் தீர்த்தாய்?'' என்று கேட்க, ''பழனியப்பாருடைய கிருபையால் ரொம்பவும் சவுக்கியமாச்சுது; அம்மாள்'' என்று சொல்ல, அதுக்குப் பழனியப்பருக்கு யென்ன செய்கிறது?'' என்று கேட்க, குமரப்பனும் ''இன்று ராத்திரி நான் நினைத்துப் படுத்திருந்து அப்பால் சொல்லுகிறேன்'' னென்று சொல்லிப் போட்டு, குமறப்பனும் ராத்திரி நினைத்துப் படுத்து இருந்து சுவாமி வந்து ''இரும்பு வேலாயுதம் பெரியது ஒன்றும், சின்ன வேலாயுதம் ஒன்றும், இரண்டு வேலாயுதமும் செய்துகுடு'' என்றும், பெரிய வேலாயுதத்தை பழனிக் கோவில் தெய்வனாயகப் பண்டாரத்து, பெண்சாதி பாருபதி யம்மாள் வசம் குமறப்பன் காவடி வைத்து இருக்கிற வீட்டில் வைத்திருக்கச் சொல்லியும், நத்தத்தில் அன்று ராத்திரி ''வேலுக்குப் பானகப் பூசையும் செய்து குடுக்கும்படி'' சொல்லி, உத்திரவு செய்த மேரைக்கி மிட்டா நாயக்கரிடம், இது மேரைக்கிச் சொல்லி, குமரப்பனும் துண்ணூருங் குடுத்து அனுப்ப, அதுமேரைக்கி யூருவந்து, வேலு ரெண்டும் அடிக்கச் சொல்லி, வேலையும் வாங்கிக் கொண்டு குமறப்பன் வளவுக்கு வந்து, ''உத்திரவுப்படி வேலும் குடுத்து இருக்கிறது. வேலாயுதம் சிலவுக்காக இருபத்தொரு பொன்னும் குடுத்து தன் ஊருக்கு வந்து சேர்ந்தான், குமரப்பனும் வாங்கி ஈசானிய சிவாச்சாரியார் குருதேசிகரிடம் கொண்டு வந்து சுவாமி உத்திரவுப்படி மிட்டா நாயக்கரிடம் வாங்கிய வேலாயுதம் ரெண்டும்'' யென்று சொல்லிக் கொடுத்துவிட்டு, தன் வளவுக்கு வந்து சேர்ந்தார். குருதேசிகரும் கும்பா அபிஷேகத்து நாள் பார்த்து, பழனிக் கோவில் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்குத் திருமுக மெழுதி கும்பாபிஷேகம் செய்யும் முன்னமே நான்கு தினத்துக்கு முன் இவிடம் வந்து சேர வேணுமென்று அனுப்ப,

அதற்கு மூன்று மாசத்திற்குமுன் தெய்வநாயக பண்டாரத்து பெண்சாதி பார்பதி யம்மாள் யிடம் பழனியப்பர் பிரசன்னமாயி சொப்பனத்தில் ''இருப்பு வேலாயுதம் உன் தனத்தில் செய்து வை; யின்னமதினால் உனக்கு அநேக காரணம் விளங்கும்'' என்று ''புத்திறாள் பவுத்திறாள் பிறப்பார்கள்; வருகிற சுக்கிர வாரத்திற்கு இரும்பு வாங்கிக் கொடுத்து, சோமவாரம் வந்து சொல்லுகிறேன்'' யென்று சுவாமி சொல்ல; அது மேரைக்கி, வேலாயுதமும் செய்து, வேலாயுதத்தையும் சோமவாரம் ஆறுகால் கூடத்தில் மெழிகி, அதில் வைத்து, பழம், தேங்காய், வெத்திலை, பாக்கு, சூடன், சாம்பிறாணியும் வைத்து, வேலாயுதத்தையும் நிறுத்தி தெய்வநாயக பண்டாரம், பால், பஞ்சாமிர்த அபிஷேகம் செய்து நெய்வேத்தியம் பண்ணி, வேலாயுதத்தை நிறுத்தி அன்று ராத்திரி பார்பதியம்மாளிடம் சுவாமி வந்து சுக்கிரவாரம் பூசை செய்தால் அநேக ஐசுவரியமும், அஷ்டலட்சுமியும் வந்து இருப்பாள் யென்று சொல்லியும், உன் கிரகத்தில் அன்னக்கொடி கட்டி, மாறாத செல்வமும்,

நீங்காமலிருக்கும் யென்றும் சொன்னார். ''யின்றையத் தினம் குமறப்பன் பெண்சாதி சிட்டாளிடம் இதுமேரைக்கி நடந்து இருக்கிறது'' என்றும் சொல்லி வருகிறேன். சிட்டாளும் பதிவிரதை. தன்மகன் குப்பாத்தானுக்குப் புத்திர சந்தானம் இல்லையென்றும் ரொம்ப வியாகுலமா யிருக்கிறாள்; யெதிரிக்கித் தொட்டி கட்டிக் கொடுக்கிறேன் ''யென்றும், தன் எஜமானுக்கு, திருமுகம் வரும்; வந்தவுடன் இந்த வேலாயுதத்தை எடுத்து குருதேசிகரிடம் கொண்டு போய்க் கொடுக்கச் சொல்லி உத்தரவு செய்தும். வேல் வரும் போது, குமறப்பன் மகன் பெண்சாதி கெற்பம் உண்டாயிருப்பாள்'' யென்றும் ''ஆயிக்குடி ஜெமீன்தாருக்கு சுர நோய் வந்து ரொம்ப வருத்தப்படுகிறான். அவன் சுரநோய் தீர்ந்து வேல் வரும்போது யெதிர் கொண்டு நின்று அளைத்து வந்து பானக்க பூசை செய்து சுவாமிக்காக முப்பத்தைந்து (35) பொன் கொடுப்பான்'' யென்றும் சொல்லி விட்டு வந்தார். அதுமேரைக்கிப் போய், உன் மகனுக்கு இன்று முதல் அனுகூலம் தான்; கெற்பமும் உண்டாகி ஆண் குழந்தை பிறக்கும் யென்று சொல்லியும், பழனிக் கோவில் தெய்வ நாயக பண்டாரத்து பெண்சாதி பார்பதியம் மாளிடம் சொல்லியபடி வேலுயெடுத்து இவ்விடம் வரும்போது கேட்டுக் கொள். வேல் நான்தான் செய்து வைக்கும்படிக்கும், இன்னும் அநேக அதிக அதிசயம் நடக்கும்; பாருங்கள் யென்றும் சொல்லியும் வந்தார்.

ஈசானிய சிவாச்சாரிய தேசிகரிடம் ''தான் வைத்த நாளில், தெய்வநாயக பண்டாரம் வேல் யெடுத்து வருவான்; அந்த வேலாயுதத்திற்கு கும்பாபிஷேகம் செய்து மூன்று வேலுக்கும், தன் சிவபூசையில் வைக்கிர செப்பு வேலாயுதத்தையும் வைத்து, அபிஷேகம் செய்கிற குமரப்பன் வசம் சின்ன யிருப்பு வேலாயுதமும் நான் இப்போது குடுத்தத் துண்ணூத்துப் பையும், தன்வசமிருக்கிற மடிச்சீலைப் பையும் குடுத்து, பெரிய வேலாயுதமும் தெய்வநாயக பண்டாரம் கொண்டு வருகிற பெரிய வேலாயுதமும், பழனிக்கோவில் தெய்வநாயக பண்டாரம்யிடம் மனையில் இருக்கட்டும்'' யென்று சொல்லி வந்தார்; ஆயிக்குடி ஜெமீனிடம் சுவாமி போயி, ''இன்று உனக்கு சுரநோயி நீங்கி விடும்; உப்புச் செட்டி குமறப்பன் வருவான், வேலும் காவடியும் குருதேசிகரும் வருவார்; யெதிரில் சகல வாத்தியத்துடன் அளைத்து வந்து, பெருமாள் கோவில் வேலுக்குப் பானக்க நைவேத்திய செய்து முப்பத்தைந்து (35) பொன் கொடுத்துயிரு'' யென்று சுவாமி உத்திரவு செய்து வந்தார். அதுமேரைக்கி சவுக்கியமாயும் துரையும் எதிர்பார்த்து யிருந்தார்.

திருமுகப்படிக்கி, வேலாயுதமும் தெய்வநாயக பண்டாரம் எடுத்துக் கொண்டு, ஈசானிய சிவாசாரிய தேசிகரிடம் குடுத்து, பழனியப்பார் துண்ணூரும் பிரசாதமும் கொடுத்து, பழனிக் கோவில் நடந்த சொப்பனமெல்லாம் பண்டாரம் சொல்ல, குருதேசிகர் கண்ட சொப்பனங்கள் யெல்லாம் சொல்ல, குமறப்பன் பெண்சாதி சிட்டாளிடம் கண்ட சொற்பனங்கள் யெல்லாம் சொல்ல பழனியப்பாருடைய காரணம் இதுமேரைக்கி

யிருக்கிறது. கும்பாபிஷேகம் வைத்ததினத்தில் அபிஷேகம் செய்த பண்டாரத்துக்கு ஒரு வராகனும், ஒரு சோடு வேஷ்டியும் கொடுத்து, வேலுக்கு சாத்திய பரிபட்டமும், பண்டாரம் எடுத்துக் கொள்கிறது. காவடி கட்டி வளமை போல உதைய ஸ்தானம் செய்யும் இடத்தில் காவடி வைத்து, வேல் நிறுத்தி பலகார நைவேத்தியம் செய்கிறதும், மத்தியானம் செய்யும் இடத்தில் வேலு நிறுத்தி அன்ன நைவேத்தியம் செய்கிறதும் யென்று யேற்படுத்தினது. காவடியும் வேலும் வைத்து, பூசை செய்து தெய்வநாயக பண்டாரம் பழனிக்கோவில் வேலாயுதத்தையும், பண்டார மெடுத்துக்கச் சொல்லியும், நாயக்கர் கொண்டு வந்த பெரிய வேலாயுதத்தை சிவபூசை பெற்ற வேலுடன் யெடுத்துக்கச் சொல்லியும் சின்ன வேலாயுதமும் செப்பு வேலாயுதமும், துண்ணூத்துப்பையும், மடிச் சீலைப்பையும், குமறப்பனுக்குக் குடுத்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன் குருதேசிகரும் வந்து, வளமைப்படி, யெந்த இடங்களில் யிரங்க வேண்டியதோ அதுமேரைக்கி யிரங்கி செய்து வந்தார்கள்.

சம்பட்டியில் பூசை பண்ணி, நத்தங் கோவிலுக்குப் போறபோது மிட்டா லிங்கப்ப நாயக்கர் வந்து, குருதேசிகருக்குப் பாதகாணிக்கை வைத்து, சகல வாத்தியத்துடன் கோவில் வந்து, வேலுக்குப் பாணக்க நைவேத்தியம் செய்து பணிரெண்டு பொன்னும் கொடுத்து ''இது மேரைக்கு வருஷம் தோரும் நடத்தி வருவேநாகவும்'' என்று சொல்லி நாயக்கரும் அரண்மனைக்குப் போனார்.

வளமைப்படி பலக்கனூத்து யூரனிக்கி வந்து, சிவ பூசையும் செய்து போசனமும் நடத்தி ''பிரதோசம் யான படியால் இன்று வேலாயுதத்திற்குப் பானக்க நைவேத்தியம் ஆதீனத்தைச் சேர்ந்ததாக இருக்கட்டும்'' என்றும் நைவேத்தியம் செய்தார். மறுதினம் சந்தி ஆயிக்குடியில் நடக்கிறது. ஆய்க்குடி ஜமீன்தார் சகல வாத்தியத்துடன் யெதிர் வந்து காத்திருந்து, காவடியும் வேலாயுதமும் குருதேசிகருமாக வந்தார்கள். குருசுவாமிக்கி பாதகாணிக்கை வைத்தும் கும்பிட்டு விழுந்து, ''பழனியப்பாருடைய உத்திரவு மேரைக்கி வந்தவனாய் இருக்கிறேன்'' யென்று சொல்ல உத்தரவு போல நடத்து யென்று சொல்ல, வேலாயுத சுவாமிக்குப் பானக்க நைவேத்தியம் செய்ய முப்பத்தைந்து (35) வறாகனும் கொடுத்து வருஷம் தோரும் பானக்க பூசை நடத்தி வருகிறேன்'' என்று சொல்லி அரமனைக்கிப் போய்விட்டார்.

மறுதினம் சத்திகிரி அடிவாரத்தில் காவடியை வைத்து இடும்பன் தீர்த்தமாடி, வேலாயுதமும் குமறப்பனும் பண்டாரமும் வந்து வளமைப்படி பார்பதி யம்மாளிடம் சமையல் சாமான் வாங்கிக் கொடுத்து சோரு வடிச்சு ஆறுகால் கூடத்தில் வேலு நிறுத்த பச்சரிசி படி ஒண்ணும் கொட்டிப் பரத்தி, வேலாயுதத்தையும் நிறுத்தி, அன்னமும் வைத்து, குருதேசிகர் குடுத்த பெரம்புத் தடியையும் நட்டுப் பழம் தேங்காய், வெற்றிலை பாக்கு, சூடன்

சாம்பிராணி, துண்ணூத்துப் பையும், செப்பு வேலாயுதமும் வைத்து நைவேத்தியம் செய்து, பரத்துக்குப் போட்டு, வளமைப்படி காவடியும் குருதேசிகரையும் அளைக்கும்போது, பழனித்துரை ''இன்று பானக்கம் நம்ம உபயமாக இருக்கட்டும்'' யென்றும், காவடிக்கிப் பானக்க நைவேத்தியம் செய்யச் சொல்லி, அடிவாரத்திற்கு பானக்கம் அனுப்பி வைக்கச் சொல்லி, குமறப்பன் பண்டாரத்தையாவை ''செப்பு வேலாயுதம், துண்ணூற்றுப் பையும் யெடுத்து வாங்கப் பானக்கப் பூசை யானபடியாலதனை எடுத்து வாருங்கள்'' யென்று சொல்லி, வளமை போல அடிவாரத்து வந்து, பழனியப்பாருடைய துண்ணூரும் பிரசாதமும் குடுத்து, காவடிக்கித் தீவார்த்தினையும், பானக்க நைவேத்தியமும் செய்து, காவடியை யெடுத்து, கிரிவீதி சுத்தி வந்தார்கள். தெய்வனாயகப் பண்டாரத்து மனைக்கு வளமைபோல வந்து வளைமைப்படி மகேசுவரபூசையும் செய்து, காவடி அபிஷேகம் செய்து, பண்டாரத்துக்கு குடுக்கிற கட்டளைப் படியும் குடுத்தும், வேலாயுதத்திற்கு சொர்ண பொஸ்பம் பணம் ரெண்டும் நாள் ஒன்றுக்கு இதுமேரைக்கி அஞ்சு நாளைக்கும் குடுக்கிறது. சொர்ண பொஸ்பமும் சாத்துப்படி வேஷ்டியும் பண்டாரத்தைச் சேருகிறது. பாருபதியாயி வேலாயுதத்தையும், லிங்கம நாயக்கர் வேலாயுதத்தில் பெரிய வேலாயுதத்தையும் தேசிகர் பிரம்பையும் தெய்வநாயக பண்டாரத்து வசம் கொடுத்து ''யிருக்கட்டும்'' என்று சொல்லியும் சம்பட்டியில் விசிரி மரத்தடியில் பானக்க பூசை செய்து துண்ணூரு கொடுக்க வேண்டியிருப்பதால் தானும் வந்துதான் வரவேணுமென்று குருதேசிகர் சொல்ல, ''அது மேரைக்கி நடக்கிறேன்'' என்று சொல்லி யாவரும் வந்து சம்பட்டியில் வந்து விசிரி மரத்தடியில் வேலாயுதம் நிறுத்தி, பானக்க பூசை செய்து, ''துண்ணூரு'' கொடுத்து யவாள் யூருக்குப் போய்ச் சேர்ந்தார்கள்.

இப்போது குமறப்பன் யெடுத்து வருகிற வேலாயுதமும், செப்பு வேலையும், துண்ணூத்துப் பையும், மடிசீலைப் பையும், தன் வீட்டில் இதுகளை வைத்து, பூசை செய்து ஊரு நகரத்தார் யாவரும் துண்ணூறு வாங்கிப் போயி இருப்பார்கள். பண்டாரத்தையாவுக்கு ஒருசோடு வேட்டியும், ஒரு வறாகனும் குடுத்து, படி சிலவும் குடுத்து, வருஷம் தோரும் யிது மேரைக்கி கொடுத்து வருவோமாகவும், வளமைப்படி மாசம் ஒரு தரம் உப்புக் கடகம் கொண்டு வருகிறது. இப்படி சில வருஷம் சென்று ஈசானியக் குருதேசிகர் ஒரு வருஷம்'' ''ஆறாநாள் சந்தன அபிசேகமும் அஞ்சா நாள் பத்தாந்திருனாள் மண்டகப் படியும் நடத்த வேண்டியிருப்பதால் வருகிற வருஷம் நடக்க வேணு'' மென்று பழனிக்கோவில் துரையிடம் சொல்லி ''யெங்களுக்கு மண்டகப்படியும் செய்ய யிடம் வேணும்'' யென்று கேள்க, குமறப்பனை ''உனக்கு வேண்டியபடி செய்து குடுக்கிறேன். மாரியம்மன் கோவில் முன்பாக இடமிருக்கிறது. அதுமேரைக்கி நடத்திப் போடலாம்'' மண்டகப்படியில் பண்டாரத்துக்கு அரிதிப் பரிவட்டமும், நேமமான இளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கு

அலங்காரப் பரிவட்டமும் கட்டும் படிக்கும், நகரத்தார்களில் முதலாவது துண்ணூரும் காளாஞ்சியும் கொடுக்கிறது. நம்ம பொதுவில் குருதேசிகர் இரண்டு ஆதீனத்தில் ஈசானிய குருதேசிகருக்கும் திருப்புனல் தேசிகருக்கும் தெய்வனாயக பண்டாரத்துக்கும் குமரப்பனுக்கும் கொடுக்கிறது. இனம் ஒண்ணுக்குத் துண்ணூத்துப்பை ஒண்ணு கொடுக்கிறது.

வருகிற வருஷம் முதல் நகரத்தார்கள் புள்ளிக்கின்னதுயென்று ஒரு வடிவைத்துக் கொடுக்க வேணும். தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கு யென்று, நமக்கு இந்த தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்தையா மனையில்தான் மடமாகவே வைத்துக்க வேண்டியிருக்கிறது. ஆறுகால் கூடத்தில் வேலாயுதசுவாமி நிறுத்திப் பூசை செய்யவும் குருதேசிகர் தென்புரம் கூடத்தில் சிவபூசை வைத்து இரங்கவும் மேல்புரம் கூடத்தில் பரங்கள் சாப்பிடவும், வடபுரம் குமறப்பன் நகறத்தார்களும் வந்து இருக்கவும் இதுகளுக்கெல்லாம், யேதுவுவாயிருக்கும். ஆனதால் இதுவே மடஆதீனத்திற்கு நல்ல யிடமு நமக்கு லாப முதலானது மேன்மேலும் உண்டாகியும், குப்பாத்தானுக்கு சுவாமி உத்திரவு மேரைக்கி ஆண் குழந்தையும் பிறந்துயிருக்கிறது. இதுவுமன்னியில் பாருபதியம்மாளும், நம்ம சிட்டா மேரைக்கு, தெய்வநாயக பண்டாரத்தைப் போலும் கிடையாது. இந்தப் பழனி ஸ்தலத்தில் நடக்கிற புண்ணியத்தைப் போலவும் கிடையாது. வருஷா வருஷம் இரனூத்தம்பதாளுக்கு (250) வடிச்சுப் போடு யென்று, ''பாருபதியம்மாள் வசம் முடியாது'' யென்றும் பனிரெண்டு பேருக்கும் பால் பொங்கலும், பார்பதியம்மாள் வடிக்கட்டும்; மற்றதை யெல்லாம் நகரத்தார்கள் வடிச்சுப்போடு யென்று வேப்பம்பூ மாலையனிந்த குருதேசிகர் உத்திரவுபோல் நடந்து யேற்படுத்துகிறோம். பண்டாரத்தையாவைக் கேட்போம். பார்பதியம்மாளையும் கேட்போம் என்று அனைவரும் கூடியிருந்து கொண்டு பண்டாரத்தையும் பெண்சாதியும் கேள்க அது மேரைக்கி நல்லது.

யெங்கள் வீடே தங்களுக்கு, யேதேனும் கட்டளைப் பணமும், புள்ளிக் காசும், மகேசுர பூசையில் படிஅரிசியும், நாங்கள் வடித்துப் போட்டால் மிச்சச் சாமான் நாங்கள் வைத்துக்குவோம் என்று ''அம்மா! நாங்கள் வடிச்சாலும் மிச்சச் சாமான் தங்களுக்கே கொடுக்கிறோம்'' யென்றும் ஒரு மனதாய்ச் சொல்லியும், குருதேசிகர் ஆதீனத்தில் ஒரு அட்டோத்திரம்'' அர்ச்சனை நடத்தவேணும் நகரத்தார் தீர்த்தக்குடம் நித்தியப்படி, பழனிமலை வேலாயுதசுவாமி அபிஷேகத்திற்குக் கொடுத்துவரும்படி செய்ய வேணும். மாரிசியார் கோத்திரம் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரம் பெண்சாதி பார்வதி அம்மாளையும் வைத்து அம்மாள் தங்கள் கையால் வடிச்சுப் போட்ட சோறுநாலும், பண்டாரம் கொடுத்த துண்ணூருனாலும் தங்களாலும் பழனியப்பறாலும் நாங்கள் மேன்மையடைந்தோம். அதை நாங்கள் யெப்போதும் மரக்கோம். தங்கள் மனையில் எங்கள் ஆதீனமாக இருக்க வேணும். நாங்கள் தங்களுக்கு யாதொரு துரோகமும்

பாதகமும் நினைக்கமாட்டோம். நாங்கள் இட்ட சூலத்தையும் நட்ட கல்லையும் வாக்குவாதத்தையும் அளிக்க மாட்டோம். யென்று ''மனை உன்னதானது'' யென்றும் ''தருமம் யெங்களுதுதான்'' யென்றும் வேப்பம் பூமாலை யாரம் அணிந்த ஈசானிய தேசிகர் திருவடியில் நேமமான குமரப்பன் முதல் மேல்கண்டபடி சொல்லித் தொட்டான். யாவரும் அதுமேரை தொட்டார்கள்.

வருகிற வருஷம் ஆதினத்துக்கும், யெங்கள் நகரத்தாருக்கும், பண்டாரத்துக்கும் ரெண்டு சாசனம் யெழுதிக் கொடுப்போம் யென்றும் இதுக்குச் சாக்ஷி மரகதக் கணபதி யென்றும் பட்டத்து வினாயகனென்றும், பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியென்றும், ஈசானிய குருதேசிகரென்றும், பச்சக்கந்தா பாணிபாத்திரரென்றும், வேலாயுத விசையகிரித் துரையென்றும், எழுதின தரும சாசின அட்டவணை, மரகதக் கணபதி துணை, யேடு நாப்பத்தேளு, வேளும் மயிலும் துணை, யாவரும் மாறாத செல்வத்தைப் பெருவார்கள். தெண்டாயுதக் கடவுள் துணை. யாவரும் வளமைபோல யூருவந்து சேர்ந்தார்கள். யெல்லாரும் சதாசேருவை உ. அசலுக்குச் சரியான நகல். வேலும் மயிலும் துணை.

## 2. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - 1

சாலியவாகன சகார்த்தம் 1780க்கு மேல் கலியுக சகார்த்தம் 4700க்கு மேல் செல்லா நின்ற விக்குருதி வருசம் தைமாதம் 10 தேதி சோமவாரமும் பூச நக்ஷத்திரமும், பௌர்ணமியும், அமிர்தயோகமும் கூடிய சுபதினத்தில் ஸ்ரீ வீர பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு செல்லும் வைகாவூர் நாட்டில் பழனிச் சேத்திரத்தில், ஆவணி மூல வீதிக்கும் கீழ்புரத்தில் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கு,

சோழ மண்டலமாகிய காவேரி பூம்பட்டணத்தில் பிறந்தவர்கள்; உயரு தன வணிகர், மகாமகுட வணிகர், நாகலோகத்தில் றெற்றின வணிகர், தங்கமேருறை கண்டவர்கள்; மத யானையை நிறைகண்டவர், காவேரியைப் பஞ்சாலடைத்தவர்கள், ஔவை தண் தமிழுக்குப் பொற்பாடகம் கொடுத்தவர்கள், ''மடிச்சீலை பெருக'' வென்று வாழ்த்தி வரம் பெற்றவர்கள், கம்பனார் கோவிலை கனகத்தால் மேய்ந்தவர்கள், கலியாண வாசலுக்கு பவளக்கால் நாட்டினவர்கள், தண்ணீர் கயிற்றுக்குத் தங்கக் கயிர் போட்டவர்கள், சோழமண்டலத்தில் மூவேந்தருக்கும் மும்முடி சூட்டினவர்கள், சிங்கக் கொடித் தலைவர்கள்; சிங்காசனத்தார்; சீரகமாலையுடையார். வெள்ளை வாரணத்தார், பாண்டி நாட்டரசன் குலசேகர சவுந்திரபாண்டியன் நற்கொடி தன் சீமைக்கு அழைத்தபோது பொன்புஷ்ப ரதமேரி வந்தவர்கள்; கல்வாசல் நாடாகிய இளசை நகர் தன்னில் பூவயிசியறாக வந்தவர்கள். குலசேகரபுரம் தேனாறுடையார் அன்னை, தந்தை, தெய்வம், மறையோர், குருவை வணங்குவோர், சதுர்மரை ஆறு சாஸ்திர முணர்ந்து, வேள்வி முடித்த

யோகி, மெஞ்ஞானி உயர்விர்மசாரி ஆகிய பாண்டி நாட்டாச்சாரியர் பதம் போற்றுவோர்கள். கல்வாசல் நாடாகிய குலசேகரபுரம், இளையாத்தங்குடி சீர்சேற்றூரில் சிறந்தருள் கல்வாசல் நாடு, நேமனாடு, கேரளசிங்கவளநாடு பிரம்பூர் நாட்டில் வீரபாண்டிபுரம் பெருந்திருவான கேரளசிங்க வளநாடு, வீரபாண்டிபுரம், மருதாந்தபுரம் சீர்குளத்தூர். பிரம்பூர் நாட்டில் சூடாமணிபுரம், கானாடு ஒன்பது நாட்டுக்கும் ஏழு கோவிலுக்கும் இருபத்திரண்டு கோத்திரமும் ஒக்கூருடையான், பெருமாளூருடையான், கிங்கினி கூரூருடையான், பட்டணச் சாமி கழனிவாசலுடையான், திருவேற்பூருடையான், திருவப்பூருடையான், இளனலமுடை யான், யேழகப் பெருந்திருவான குளத்தூருடையான், பெருங்குளத்தூருடையான், மண்ணூருடையான், உறையூர் உடையார், மணலூர் உடையார், குளத்தூருடையான், கண்ணூருடையான், அரும்பாக்கூருடையான், கம்பூருடையான், புகலிடம் கொடுத்த பட்டணமுடையோர். இருபத்திரண்டு கோத்திரமாகிய ஏழு நகரத்தாரனைவோரும், பழனி ஸ்தலத்தில் வடவாச் சின்னோப நாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார், மற்று முண்டாகிய ஸ்தானிகம், பரிகலத்தார் முன்பாக ஏழு நகரத்தாரனைவோரும் தெய்வசிகாமணி பண்டா ரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கு, தர்மசாசனப் பட்டயம் கட்டளையிட்டோம்.

இந்தப்படிக்கு அனைவோரும் கூடிப்பேசினதற்கு விபரம். தெய்வனாயக பண்டாரத்துக்கு வருஷம் (1)க்கு புள்ளி (1)க்கு பணம் காலும், கால்ப்படி அரிசியும் குடிவீதங்கொடுத்து வருவோமாகவும். இந்தப்படிக்கிக் கொடுக்காத பேருக்கு அடகெடுத்து வாங்கிக் கொள்வீர்களாகவும். அன்னதான மடத்துக்கு திருவிழாவிற்கு வருஷம் (1)க்கு ஆறு பொன் கொடுக்கிறது. இதுவுமன்னியில் காவணம் சிறப்புப் பண்ணுகிறதற்காக பனிரெண்டு பொன் கொடுத்து வருகிறது. மயேஸ்வர பூசையில் வேல் நிறுத்துகிறதற்கு அடிப்பரப்பு வேல் படியால் நாள் (1)க்கு ஒருபடி யரிசியும், வேலுக்குச் சாத்துகிற பரிவட்டமும் ஒரு நாள் (1)க்கு சொர்ன பொஸ்பம் பணம் (2)ம் வாழைப்பழம் பதினைந்து, வெத்திலை முப்பது; பாக்குப் பதினைந்து, தேங்காய் ஏழு, சூடம் சாம்பிராணி, தீபத்துக்கு எண்ணை படி (1) பொங்கலுக்கு அரிசி படி (1)க்கு, பள்ளையத்துக்கு சாதம் கூடை (5)க்கு இடும்பையா வுக்குக் கூடை (3)ம் வள்ளியம்மை தெய்வானைக்குக் கூடை (2)ம், பொங்கலில் சுவாமியாருக்கும் பிள்ளையாருக்கும் பள்ளையம் போட்டு, ஏழு நகரத்தாருக்குப் பாதிப் பிரசாதமும், எங்கள் பண்டாரத்துக்கு பாதி பிரசாதமும் எடுத்துக் கொள்ளுகிறது.

தீர்த்தம் துண்ணூரு முதலாவது ஈசானிய சிவாச்சாரியார்க்கும், இரண்டாவது திருப்புனல்வாசல் சேனாபதிக் குருக்களையாவுக்கும், மூனாவது மடத்துப் பண்டாரத்துக்கும், நாலாவது நேமமான இளநலமுடையான் குமறப்பனுக்கும், அஞ்சாவது நகரத்தார்களுக்கும், காளாஞ்சி முதலானதும் மேற்கண்ட விபரப்படிக்குத் தருகிறது. நாள்(1) ஒன்றுக்கு (2)

இரண்டு காளாஞ்சியும் வேலாயுதச் சின்னோப நாயக்கர் விசையகிரித் துரையவர்களுக்குக் கொண்டு போய்த் தருகிறது.

எங்கள் பண்டாரத்துக்கு மயேஸ்பர பூசையில் நாள் (1)க்கு வேல்படியால் பத்துப் படியரிசியும், இரண்டு படி பருப்பும், அரைப்படி நெய்யும், அதற்குள்ள சாமான் முழுமையும் அஞ்சு நாள் பூசைக்கும் இந்தப்படி கொடுத்து வருவோமாகவும், மயேஸ்பர பூசையில் மிச்சமும் காவணமும் அடுப்புக் கரியும், இன்னும் மிச்சச் சாமான்கள் முழுவதும் நம்மள் பண்டாரத்துக்குச் சேருகிறது. இதுவு மன்னியில், மலையின் பேரில் சுவாமிக்கு காவடி அபிஷேகத்துக்கும், சந்தன அபிஷேகத்துக்கும், சந்தனம், மாலை, வில்வம், திருமஞ்சனம் சாமான்களுக்கு ஆறு பொன் கொடுக்கிறது. சுவாமி அபிஷேக, பஞ்சாமிர்த, பிரசாத முதலானதும், மடத்தில் காளாஞ்சிப் பிரசாதம் வேல்படியால் இனம் (1)க்கு கால்படி கொடுக்கிறது. மலை வேலை பார்க்கிற திருமஞ்சனம், வில்வ அர்ச்சனை வகையறாவுக்காக நம்மள் பண்டாரத்துக்கு மயேஸ்பர பூசையில் நாள் (1)க்கு வேல் படியால் அரிசிபடி (3)ம் அதற்குள்ள பருப்பு, நெய் சாமான் முழுவதும் கொடுத்து வருவோமாகவும்.

இதுவுமன்னியில் ஏழு நகரத்தார் உபயம் மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர்ப் பந்தலில் தைப்பூசம், பத்தாந் திருநாள் மண்டகப்படி செய்து நம்மள் பண்டாரத்துக்கும் விசயகிரித் துரையிடத்தில் அரிதிப் பரிவட்டம் கட்டும் படிக்கும், இளநலமுடையான் குமறப்பனுக்கும் அலங்காரப் பரிவட்டம் கட்டும் படிக்கும், உத்திரவு நகரத்தார் வாங்கி மேற்படி மண்டகப் படி சிலவுக்கு கோவிலுக்கு வருசம் (1)க்குக் கொடுக்கிறது. கோவிலில் மண்டகப்படி தீபத்துக்காக நெய் படி அஞ்சும், சாதப் பிரசாதம் அஞ்சும், வடை அஞ்சம், அதிரசம் அஞ்சும், பிரசாதம் கொடுக்கிறது. இந்தப் பிரசாதமும் நம்மள் பண்டாரத்துக்குச் சேருகிறது. நம்மள் பண்டாரத்துக்கு அரிதிப் பரிவட்டம் கட்டுகிறதுக்குக் கோவிலில் பட்டுக் கொடுக்கிறது. ஏழு நகரத்தாரும் பண்டாரத்துக்குச் சோமன் சீலைக்காக இரண்டு வராகன் கொடுக்கிறது. விபூதிப்பை 1ம் கொடுக்கிறது. இதுவுமன்னியில் நம்மள் பண்டாரத்து மக்கள் பெண், ஆணானாலும், கல்யாணத்துக்குப் பத்து வராகனும், வந்த பெண்ணுகள், பிறந்த பெண்ணுகள் சடங்கானால் வராகன் ரெண்டும், தருமத்துக் குடையவர் மரணமானால் நகரத்தார் துப்பட்டா போடுகிறதற்கும் சிலவுக்கும் ஒரு வராகன் கொடுக்கிறது. மடத்துப் பார்பதி யம்மாளுக்கு வருஷம் 1க்கு ஒரு சேலையும் கொடுத்து வருமோமாகவும், மடத்தைச் சேர்ந்த யெடமும் கட்டடமும் நம்மள் பண்டாரத்துக்குச் சேர்ந்தது; பண்டாரத்து தென்புறம் பட்டகசாலையில் ஈசானிய சிவாச்சாரியார் இறங்கும் இடமும் காவடியும் வைக்கிறது. மேபுறம் ஆறுகால் சவுக்கக் கூடத்தில் வேலும் கம்பும் நிறுத்துகிறது. வடபுறம் பண்டக சாலை அறையில் பூசைச் சாமான்கள் வைத்துக் கொள்ளுகிறது. வாயுவு மூலைப் பண்டகசாலையில் அன்னம் கொட்டுகிறது. ஆறுகால் கூடத்துக்கும் கன்னி மூலையில்

பாரை உரலுக்கும் அடுத்தாற்போல் அடுப்பும், தெற்குவாசல் நடையும், கீள்புறம் பண்டகசாலையில் பிறாமண போஜனமும் கொடுக்கிறது. மேற்கண்ட மடமும் கூரைக் கட்டடம்.

முதல்நாள் பூசையில், இடும்பன் தீர்த்தமாடி, இடும்பன் மலையில் ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கும், பிறாமண போஜனமும், மயேஸ்வர பூசையும் மடத்திலும் நடத்தி, குமறப்பன் வசம் இருக்கிற விபூதிப் பையும், தாம்பூர வேலும்; தீர்த்தம், துண்ணூரும், காளாஞ்சியும், நம்மள் பண்டாரத்து வசம் கொடுத்து, சகல விருது வாத்தியத்துடனும் இடும்ப மலைக்குப் போய், ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு தீர்த்தம் துண்ணூரும் கொடுத்து, காவடி நகரக் காவடிக்கித் தீவார்த்தினை செய்து, காளாஞ்சி முதலாகியதும் வளமைப்படி கொடுத்து, பழனிப் பட்டணத்திற்கு வெள்ளைக்கொடை, வெஞ்சாமரம் அன்னக்கொடி, மீனக்கொடி, மகரக்கொடி, இன்னும் அநேக விருதுகளுடனே பகல் தீவட்டியுடன் மடத்துக்கு வந்து தென்புறம் பண்டகசாலையில் வளமைப்படிவைத்து, தீவார்த்தனை செய்து வளமைப்படி காளாஞ்சி கொடுக்கிறது. மறுநாள் இரண்டாம் பூசைமுதல் மடத்தில் பிறாமண போஜனம் கொடுக்கிறது. மடத்துக்குப் பூசைக்கு வாங்கும் நவபாண்டமும், நாயகப் பானையும் நம்மள் பண்டாரத்தைச் சேருகிறது. இதுவுமன்னில் பழனிப் பட்டணத்துக்குக் காவடி வரும்போது குமரப்பன் கோவில் வீட்டில் இருக்கிற விபூதிப் பையும், தாம்பூர வேலாயுதமும், இரும்பு வேலாயுதமும், பிரம்புத்தடியும், கண்மலர் சோடி 1ம், புருவம் சோடி 1ம், நெத்திப் பட்டம் சோடி 1ம், ஒட்டியாணம் 1ம், ருத்திராக்ஷம் கோர்வை 1ம் இந்த வாபரண மும், தீவார்த்தனை தட்டுகளும், தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வனாயக பண்டாரத்து வசம் கொடுத்து,

கண்டவராயன் பட்டியில் பலகார நைவேத்தியமும், மருதுப்பட்டி யூரணிக்கரையில் பொங்கல் நைவேத்தியமும், சிவப்பெருமாள் கோவில் படுக்கையும், வருச்சலுப்பட்டி ஊரணியில் பலகார நைவேத்தியமும், சம்பட்டிச் சாலையில் விசிறி மரத்தடியில் பொங்கல் நைவேத்தியமும், நத்தத்தில் படுக்கையும், பானக்க நைவேத்தியமும், உப்பாத்தில் பலகார நைவேத்தியமும், இடையன் சத்திரத்தில் பொங்கல் நைவேத்தியமும், திண்டுக்கல் அபிறாமி அம்மன் கோவில் படுக்கையும், மாங்கரையாற்றில் பலகாரமும், பலக்கனூத்து ஊரணியில் பொங்கலும் பானக்கப் பூசையும், படுக்கையும், நங்காஞ்சியாற்றில் பலகார நைவேத்தியமும், சத்திரப்பட்டிச் சாலையில் பொங்கல் நைவேத்தியமும், ஆயக்குடியில் பெருமாள் கோவிலில் பானக்க நைவேத்தியமும் படுக்கையும், இடும்பன் தீர்த்தத்தில் பலகார நைவேத்தியமும் மடத்தில் பொங்கல் நைவேத்தியமும், அஞ்சுநாள் பூசையும் செய்து, ஆறாநாள் சந்தன அபிசேகமும் செய்து, சம்பட்டியில் போய் விசிறி மரத்தடியில் தீர்த்தம், துண்ணூரும் வழக்கப்படி கொடுத்து, ஈசானிய சிவாசாரியாருக்கு விபூதிப் பையும்,

திருப்புனவாசல் சேனாபதி குருக்களய்யாவுக்கு விபூதிபையும், நேமமான இளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கு விபூதிப் பையும், கொடுக்கிறது. விபூதிப் பையும், வேலும், திருவாபரணமும், தீபத்தட்டும் குமரப்பன் வீட்டில் வளக்கப்படி ஒப்புவித்து, விபூதி குடுத்து, நம்மள் பண்டாரத்துக்குச் சாப்பாட்டுக்குக் கொடுத்துப் போகவர ஒரு பொன்னும் கொடுக்கிறது,

நம்மள் பண்டாரத்து வசம் பிரம்புத் தடியும் இரும்பு வேலாயுதமும், கண்டர கோடாலியும் மடத்தில் இருக்கிறது. மேற்படி வேலுக்கும் மூல ஸ்தானத்துக்கும் சுக்கிர வாரம் பூசை செய்து வருகிறது. சங்கராந்திக்கு ரூ (1)ம் சிவன்றாத்திரிக்கி ரூ.(3/8)ம், ஆடிப் பதினெட்டாம் நோம்புக்கு ரூ.(3/8)ம், ஆவணி மூலத்துக்கு ரூ.(3/8)ம், பிள்ளையார் சதுர்த்திக்கி ரூ.(3/8)ம், சரஸ்வதி பூசைக்கு ரூ.(3/8)ம், தீபாவளிக்கி ரூ.(3/8) இந்தப்படி திருக்கார்த்திகைக்கும் ரூ.(3/8)ம் எண்ணை படி (1)ம் கொடுத்து வருவோமாகவும். இதுகளை நம்மள் பண்டாரம் வாங்கி, பூசை செய்கிறதற்கும் தூத்துப் பெருக்குகிறதற்கும் பண்டாரத்திற்கும் வருஷம் ஒன்றுக்கு புள்ளி (1)க்கு கால் பணமும், கால்படி அரிசியும் கொடுத்து வருவோமாகவும்.

காவேரிப்பூம்பட்டினம் விட்டுப் புறப்படும் போது மரகதப் பிள்ளையாரை தெரிசனை பண்ணி, ராஜாவினுடைய உபத்திரவம் பெண்ணு விஷயமாய் பொறுக்காதபடி இளையாத்தங்குடி வந்து சேர்ந்தோம். எங்கள் நகரத்தார் பெண்ணை மரவுதலை செய்தபடியால், ராஜனுக்கு ஒக்கூருடையான் மருவுதலைக் கொடுத்தபடியால், எங்கள் கோவில்களுக்கும் உறவின் முறைக்கும் முதல் மரியாதை ஒக்கூருடையானுக்கு நடக்கிறது. பழனி ஸ்தலத்தில் நேமமான இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சன் செட்டி குமாரன் குமரப்பனும் மேற்படியான் பெண்சாதி சிட்டாளும், இன்னும் நாலுபேரும், மாத்தூர் கோவில் உடையான் செட்டி கருப்பாத்தானும், சூறக்குடி கோவில் குமரப்ப செட்டி குமரப்பனும், இளையாத்தங்குடி நாச்சியப்ப செட்டி முத்துக்கருப்பனும், வயிரவன் கோயில் முத்துவடுகன் செட்டி வீரப்பனும், ஆக அஞ்சு பேரும் கடகம் உப்பும் ஆள் மரவன் தலையில் பத்துக் கடகம் உப்பும் காறாள வமிசம் சுப்பிரமணிய வேளாளனும் சமையலுக்குக் கூட்டிக் கொண்டு, பழனிக் கோவிலுக்கு நாலு வருஷம், ஆறு வருஷம் பிரயாசைப்பட்டு, மடத்தையும் மடத்துப் பண்டாரத்து அய்யாவையும் நகரத்தார்களை வரும்படிக்கும் பிரையாசையெடுத்துக் கொண்டபடியால் முதல் நகரத்தாருக்கு முன் கொடுக்கிற விபூதியும் காளாஞ்சியும், பரிவட்டமும் யேழு நகரத்தாரனைவோரும் ஒரே மனதாய்க் குமறப்பனுக்கு நடக்கட்டு மென்று பேசி முடிச்ச சாசனம்.

குமரப்பனுக்கும் பழனியப்பாருடைய கிருபை இருந்தபடியால் என்ன காரியத்தை நினைத்து முடியுமென்று ஆறுகால் கூடத்தில் கொடுத்தால், துண்ணூரு வாங்கின உடனே அனுகூலப்படும். இப்பேர்ப்பட்ட பிரையாசை யெடுத்துக் கொண்டபடியாலும்

ஆண்டவனுடைய அனுக்கிரகத்தாலும் ஏழு நகரத்தார் ஒவ்வொருவரும் நமஸ்காரம் பண்ணித் துண்ணூரு வாங்குகிறது. இதைத் தவிர குமரப்பனுடைய சந்ததியில் முதல் வருஷம் பட்டங்கட்டுகிறதற்கு விபரம் தை மாதம் 4ம் பூசையத் தினம் ஆறாறு சண்முக நதியில் தீர்த்தமாடி நகரத்தார்களுடன் நதி வலம் வந்து, பழனிப் பட்டணத்தில் பழனியப்பார் திருவீதிக்கும் மேல்புரம் மாரியம்மன் கோவில் முன்பாக, ஏழு நகரத்தார் உபயம் தண்ணீர்ப் பந்தலில் கேரளசிங்க வளநாட்டான் நேமமான குலசேகரபுரத்தில் தேனாறு பாயும் இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமாரன் குமறப்பனை தண்ணீர் பந்தலில் நிறுத்தி, வந்த நகரத்தார்கள் எல்லாம் அன்னதான மடத்துக்குப் பூசை முதலானது களைப் பார்த்து, சுவாமிக்கு அபிஷேகம் நடத்தி, சுவாமிகிட்ட இருக்கிற விபூதிப் பையும் வேலும், அதிலுள் வைத்தும் பரிவட்டம், சாத்துப்படி மாலையும், வெத்திலை பாக்குத் தேங்காய் பழம் காளாஞ்சியுடன், சகல விருது வாத்தியத்துடன், மடத்துப் பண்டாரத்தையா மாரிசியார் கோத்திரம், தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து குமாரன் தெய்வநாயக பண்டாரத்து இடம் கொடுத்து, நகரத்தார்களும் கட்டியத் தடியும், வெள்ளைச் சாமரமும், கொடை, கொடி இதுகளுடன் தண்ணீர்ப் பந்தலுக்கு வந்து, குமரப்பனுக்குத் தீர்த்தம், துண்ணூரு கொடுத்துப் பட்டங்கட்டி, மடத்துக்கு வந்து, தென்புறம் கூடத்தில் இருந்து, காவடிக் காணிக்கை வாங்கி, சுவாமிக்குத் தீவார்த்தனை செய்து, பட்டம் கட்டி, சடாச்சரமும் உபதேசித்துக் கொடுக்கிற தற்காக, பண்டாரத்துக்கு இரண்டு வராகன் கொடுக்கிறது. இந்தப்படிக்கு ஏழு நகரத்தார் அனைவோர்களும் ஒருமனதாய்ச் சம்மதிச்சுக் கொண்டு இந்தப் புண்ணியத்தை ஒரு மனதாய் செய்ய ஒப்புக் கொண்ட சாசனம்.

## 3. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - 2

சாலியவாகன சகார்த்தம் 1688 க்கு மேல் செல்லாநின்ற கலியுக சகார்த்தம் 4868க்கு மேல் செல்லாநின்ற சர்வசித்து வருடம் சித்திரை மாதம் 3ந் தேதி சதுர்த்தசியும் ஞாயிற்றுக்கிழமையும் அஸ்த நக்ஷத்திரமும் துருவநாமயோகமும் தைத்துலவாகரணமும் சுபயோகசுபதினத்தில் ஸ்ரீ பழனிமலை வேலாயுத சாமியாருக்கு செல்லும் வைகாபுரி நாட்டில் பழனி ஸ்தலத்தில் ஆவணி மூல வீதிக்குக் கீழ்புரத்தில் மகாரிஷியார் கோத்திரம் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயகபண்டாரத்து மனையிடத்தில், சோள மண்டலமாகிய காவேரிப்பூம்பட்டிணத்தில் பிறந்தவர்கள், உயர் தனவணிகர், மகாமகுட வணிகர், நாகலோகத்தில் ரெத்ன வணிகர், தங்கம் மேலுறை கண்டவர், மதயானையை நிறை கண்டவர்கள், காவேரி பிரவாகத்தைப் பஞ்சாலடைத்தவர்கள், அவ்வை தன் தமிழுக்குப் பொற்பாடகங் கொடுத்தவர்கள், மடிச்சீலை பெருக வென்று வாழ்த்தி வரம் பெற்றவர்கள்,

கம்பனார் கோவிலைச் செம்பொன்னால் மேய்ந்தவர்கள், கல்யாண வாசலுக்குப் பவழக்கால் நாட்டினவர்கள்,

தண்ணீர்க் கயித்துக்குத் தங்கக்கயிர் போட்டவர்கள், சோள மண்டலத்தில் மூவேந்தற்கும் முடி சூட்டினவர்கள், சிங்கக் கொடித் தலைவர்கள், சிங்காசனத்தார், சீரக மாலை யுடையார், வெள்ளை வாரணத்தார், பாண்டிய நாட்டரசன் குலசேகர சவுந்தரபாண்டியன் நற்குடித் தன் சீமைக்கி அழைத்த போது, பொன் பொசுப்ப ரதம் யேறி வந்தவர்கள், கல்வாசல் நாடாகிய இளசை நகர் தன்னில் பூவயிசியர் வந்தவர்கள், குலசேகரபுரந் தேனாருடையார், அன்னை, தந்தை, தெய்வம், மறையோர், குருவை வணங்குவோர்கள், சதுர்மறை, யாறு சாஸ்திர முணர்ந்து வேள்வி முடித்த யோகி மெய்ஞ்ஞானி, உயர் பிரமசாரியாகிய பாண்டி நாட்டாச்சாரி பதம் போற்றுவோர்கள், வேத வித்தியாசம் வழங்கும் மெய்ஞானி, ஆதி மெய்ப்பொருளை அறிந்தருள்யோகி, திருப்புனல் குருதேசிகன் பதமும் போற்றுவோர்கள், கல்வாசல் நாடாகிய குலசேகரபுரம், இளையாத்தங்குடி சீர்செந்தூரில் சிறந்தருள் கல்வாசல் நாடு, நேமம் நாடு, கேறளசிங்க வளநாடு, பிரம்பூர் நாட்டில் வீரபாண்டியபுரம், பெருந்திருவான கேரள சிங்க வளநாடு, வீரபாண்டியபுரம், மருதாந்தபுரம், சிருகுளத்தூர்; பிரம்பூர் நாட்டின் சூடாமணிபுரம், கானாடு வொன்பது நாட்டுக்கும் யேழகப் பெருந்திருவான், சிருகுளத்தூருடையான், மண்ணூருடையான், மணலூருடையான், குளத்தூருடையான், கண்ணூரரான், கருப்பூரான், அரும்பாற்கூருடையான், புகலிடங் கொடுத்த பட்டணமுடையார், இருபத்திரண்டு கோத்திரமாகிய யேழு நகரத்தாரனைவோரும்,

பழனி ஸ்தானம், வடவாரச் சின்னோப நாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார் மற்று முண்டாகிய தானம், பரிகல முன்பாக, யேளு நகரத்தாரனைவோரும் குளந்தை பண்டாரத்து மகன் குமாருசாமி பண்டாரத்துக்கு தர்ம சாதன பட்டயங் கட்டளையிட்டோம். இந்தப்படிக்கு குடிக்கி கால் பணமும் கால்படி யரிசியும் குடி வீதம் கொடுத்து வருவோமாகவும், இந்தப் படிக்கிக் குடுக்காத பேருக்கு அடவுயெடுத்து வாங்கிக் கொள்வாராகவும், அன்னதான மடத்துக்கு திருவிளக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு ஆறு பொன் கொடுத்து வருவோமாகவும், மயேஸ்பர பூசையில், வேல் நிருத்துகிரதிற்கு, சாமான்கள் அடிப்பரப்ப வேல் படியால் நாளொன்றுக்கு ஒரு படி அரிசியும் வேலுக்குச் சாத்துகிறதிற்காக பரிவட்டமும், பழம், பாக்கு, வெத்திலை, தேங்காய், வெல்லம், சொர்ண புஷ்பம், பணம் 2 பிரசாதத்தில் பண்டாரத்துக்குப் பாதிப் பிரசாதமும், பள்ளயத்திற் பாதியும், நகரத்தாருக்குப் பாதிப் பிரசாதமும், பள்ளயத்திற் பாதியும் பரிவட்டம் பண்டாரத்துக்குச் சேருகிறது. மயேஸ்பர பூசையில் நாளொன்றுக்கு வேல்ப் படியால் பத்துப்படி யரிசியும், ரெண்டு படி பருப்பும்,

நெய்ப் படி ஒண்ணும், அதற்குண்டான சாமான்கள், அஞ்சு நாள் பூசைக்கி இந்தப் படிக்கிக் கொடுத்து வருவோமாகவும், மயேஸ்பர பூசையில் மிச்சமுள்ள சாமான்களையும் அடுப்புக் கரியும், பூசைக்காக வாங்கின நவபாண்டமும், நாயகபானையும் காவணமும், நம்ம பண்டாரத்து அய்யாவைச் சேருகிறது.

இதுவு மன்னியில் சுவாமிக்கிக் காவடியபிஷேகமும், சந்தனவபிஷேகத்தில் சந்தன மாலை, விபூதி, வில்வம், திருமஞ்சனம் முதலான சாமான்களுக்கு ஆரு பொன்னுங் கொடுக்கிறது. பண்டாரத்தய்யாவுக்கு பணம் பனிரெண்டு பொன்னுக் கொடுக்கிறது. அபிஷேக பிரஷாதமும் யெனம் ஒன்றுக்கு வேலுப் படியால் படி காலு நாள் ரெண்டுக்கு யிதுபோலக் கொடுக்கிறது. மடத்துக் காளாஞ்சிபோல் வளமைபோல் பிரசாதம் பிரித்துக் கொள்ளுகிறது. நகரத்தார் ஆரார் ஆரு சண்முகநதி நித்தியப்படி தீர்த்தக் குடத்துக்கும், வருஷம் ஒன்றுக்கு அஞ்சு விராகன் கொடுத்து வருகிறது. வில்வார்ச்சனைக்கும் தீர்த்தக் குடத்து வேலைக்காக பண்டாரத்து அய்யாவுக்கு, மயேஸ்பர பூசையில் நாளொன்றுக்கு அருசி படி மூணு அதற்குண்டான சாமான்களும், இதுவு மன்னியில் பிராமலை, யீசானிய சிவாசாரியார் அர்ச்சனைக்காகத் தங்களுக்குக் குடுக்கச் சொல்லி உத்திரவானது அருசி படி யேழு. ஆகாயஸ்தலம் திருப்புனல்வாசல் முதன்மையான சேனாபதி குருக்கள் சாமிகள் தீர்த்தக் குடத்துக்காக உத்திரவானது அரிசிபடி அஞ்சு ஆக குருஸாமிகள் ரெண்டு பேரும் நாளொன்றுக்கு அருசி படி பனிரெண்டும் அதற்குண்டான சாமான்களும் இதுபோல் அஞ்சு நாளைக்கும் கொடுத்து, நாளஞ்சுக்கும் மேல்க்கண்ட சாமான்களைக் கொடுத்து வருவோமாகவும்,

இதுவுமன்னியில் மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர்ப் பந்தலில் அஞ்சாம் பூசையத் தினம் பத்தாம் திருவிளா மண்டகப் பண்டாரத்தய்யாவுக்கு முதல் அரிதிப் பரிவட்டமும், ''தீர்த்தம், துண்ணூரும், நேமமான குமரப்பனுக்கு அலங்காரப் பரிவட்டமும் கட்டிக் காளாஞ்சியும் கொடுத்து அன்னதான மடத்துக்குச் சகல விருது வாத்தியத்துடன் வந்து, சுவாமிக்கிப் பூசை செய்து, வளமை போல் பிரசாதம் வாங்கி, பண்டாரத்தய்யாவைச் சாகைக்கி யழைத்து விடுவோமாகவும், பரிவட்டம் கட்டுகிறதற்காக சோமன் புடவைக்கி வருஷம் ஒன்றுக்கு ரெண்டு வராகன் கொடுக்கிறது. தங்கள் வீட்டில் நடக்கிற விசேஷத்திற்குத் திட்டம் தங்கள் ஆண் குழந்தை, பெண் குழந்தை கல்யாணமானால் பத்து விராகனும், நாட்டுப்பெண் ஆனாலும், பிறந்த பெண் சடங்கானாலும் ரெண்டு விராகனும், தருமத்துக் குடையவர்கள் மரணமானால் நகறத்துப் பட்டாவுக்கும் சிலவுக்கும் விராகனொன்று குடுத்துவருவோமாகவும், நேமமான இழநலமுடையான் பிச்சாகுப்பன் செட்டி குமாறன், குமரப்பன் சந்நிதியில முதல் வருஷம் பட்டம் கட்டுகிறதற்காக தங்களுக்கு ரெண்டு வராகன் கொடுத்து வருவோமாகவும்

யென்று, மேல்க்கண்ட தருமங்களும், தங்களுடைய மனையிடத்தில் கட்டியிருக்கிற ஆருகால் சவுக்கையும், பிரம்புத் தடியையும், வேலாயுத சாமியும், தங்கள் முன்னோர்கள் மனையில் யெங்கள் முன்னோர்கள் நடத்தி வந்த தருமசாசனப் பட்டயப்படி நடத்தி வருவோமாகவும்,

சில வருஷம் சென்றபின், இப்போது வைகாவூர் நாட்டு விசையகிறி வேலாயுதத் துறையவர்கள் உத்திரவுப் படிக்கும், பழனியப்பாருடைய வுத்திரவுப் படிக்கும், எங்கள் பண்டாரம் சம்மதமும் நகரத்தார் அனைவோர்களுடைய சம்மதப் படிக்கும், நேமிக்கப்பட்ட இரணிக்கோவில் பழநியப்பார் திருவடி பெற்ற பெ. குட்டயனை அருளாடும்படிக்கும், ரெண்டாவது காளாஞ்சி கொடுக்கும் படிக்கும் நேமித்த விபரம்.

பழநிக் கோவிலுக்கு, பெ. குட்டயன் காவடி எடுத்துக் கொண்டு வரும்போது, பழனியப்பாருடைய அருள் தங்கி நினைத்த காரியங்களெல்லாம் சித்திக்கும் படிக்கி, பழநி ஸ்தலத்தில் மலையடிவாரத்தில் காவடி எடுத்து ஆடி வரும்போது வேலாயுத விசயதுரை அவர்கள் சாயலச்சி, சிவகிரியை வலம் வரும்போது குட்டையன் பேரில் அருள் தங்கி, நகரத்தாருகளுக்கும், மயித்த பேருகளுக்கும் சொல்லிக் கொண்டு வருகிற கேள்வியையும், ராசா பார்த்து, சந்தோசப்பட்டு, ராசாவும் போயி நமஸ்காரம் செய்து, சுவாமியைக் கேள்க்க, ராசாவை சுவாமி பார்த்து ''இதற்குமுன் மூணு தினத்துக்கு முன் தங்களுடைய சொற்பனத்தில் ஆண் குழந்தை பிரக்கும்'' என்றும் ''வையாபுரித்துரை'' யென்று பேர் வையி, முதலாவது பட்டத்து அம்மாள் சொற்பனத்தில் ''ஒரு வாரம் சிவகிரியை நாள் ஒன்றுக்கு இரண்டு தரம் சுத்தி வந்தால் புத்திரசந்தானம் உண்டாகும்'' யென்று ''இன்னும் சில அதிசயமெல்லாம் யென் மடவாலயத்துக்கு வந்தால் சொல்லுகிறோம்'' என்று சொன்ன மாத்திரத்தில், ராசாவுக்கு சந்தோஷம் பிறந்து, தன் கையில் இருந்த செங்கோலும் ஒன்று, பிரம்பு ஒன்றும் குடுத்து றாசாவும் கூடவே வந்து சகல விருது வாத்தியத்துடன் அன்னதான மடத்துக்கு வந்ததின் பேரில்,

சுவாமிக்கு தீவார்த்தனை செய்து, காளாஞ்சி முதலானதும் வளமைப்படி தந்து றாசாவும் ''அன்னதான மடத்துக்கு வந்ததின் பேரில் சொல்லுகிறோம்'' சொன்ன சுவாமி சொல்ல வில்லை யென்றும் சொன்னார். உடனே சுவாமியும் ஆறுகால் சவுக்கையில் ஏறி றாசாவை அளைத்து ''தான் அரண்மனையில் இருந்து யெனக்காக யெறனூறு விறாகன் கொண்டு வந்து இருக்கிறாய்; இப்போது அடிவாரம் இருந்து தூது ஒரு ஆள் அரமனைக்கி விட்டு, பட்டத்து அம்மாளையும் கூட்டிக் கொண்டு முன்னூரு விறாகனும் எடுத்து வரும்படியாயும் சொல்லி விட்டு இருக்கிறாய்''; அம்மாள் ஏறி வருகிற வாகனத்தாளுக்கு வலது கால் பெரு விரலில் வின்னப்பட்டு வருகிறான். இன்னம் ஒரு நாளிகையில் அரமனை வந்து சேருவார்கள்'' என்று சொன்ன மாத்திரத்தில் ''இது திட்டாந்திரம் பார்த்து வரும்

வரையில் சுவாமி மலை ஏறாமல் இருக்க வேணு'' மென்று சொல்லி, றாசாவும் அரண்மனைக்கி வந்து பார்க்கும் போது போக்கி வலது காலில் பெரு விரலில் வின்னப்பட்டு இருந்ததைப் பார்த்து, றாசாவும் சந்தோசப்பட்டு, அம்மாளிடம் இந்த காரணங்களெல்லாம் சொன்ன மாத்திரத்தில் அம்மாள் நானும் கூடவே வந்து சுவாமியையும் செட்டியாரையும் பார்க்க வேணும்'' யென்று சொன்ன மாத்திரத்தில் ராஜாவும் பல்லாக்குக் கட்டச் சொல்லி அன்னதான மடத்துக்கு வந்து,

மற்ற யாவரையும் அப்புரம் போகச் சொல்லி, கூடாரத்துடன் சுவாமி சன்னதியில் நின்று கொண்டு ''ராஜா யிடத்தில் சுவாமி சொன்ன காரியமெல்லாம் செரியாயிருக்கிறது. சுவாமி புத்திர சந்தானம் கொடுக்க வேணு'' மென்று கேட்டாள். உடனே ''தருகிறோம்; எதிரிக்கித் தொட்டி கட்டிக் கொடுக்கிறேன்; உன் பாரியாள் வைத்திருக்கிற வலம்புரிச் சங்கை எனக்குத் தரவேணு'' மென்று சுவாமி கேட்க, ''அப்படியே தருகிறோ'' மென்று சொன்ன மாத்திரத்தில், அம்மாளும் ராசா இடத்திற்கு வந்து ''நான் வலம்புரிச் சங்கு வாங்கி இருக்கிறதை எப்படிக் கண்டார்?'' என்று சந்தோஷப்பட்டு, ராசாவும் பஞ்சாட்சரம் கொடுக்கும்படி கேட்டார். குமாருசாமி பண்டாரம் சுவாமி இடத்திலிருக்கிற விபூதி யெடுத்து வந்து குமரப்பன் வசங்கொடுத்து, பஞ்சாட்சரப் பையை யெடுத்து பஞ்சாட்சரங் கொடுத்து ராசாவும் பஞ்சாட்சரம் வாங்கி தானணிந்து கொண்டார். தன் கழுத்தில் போட்டிருந்த சந்திரகாரத்தைக் களட்டி பெ. குட்டையனுக்குக் கழுத்தில் போட்டு இதைத் தங்களுடையதாகவே வைத்துக் கொள்'' ளென்றும் ராசாவும் சொன்னார். சுவாமிக்கு அன்பது பொன்னுங் கொடுத்து, இந்த மடவாலய தருமத்துக்கும் கொடுத்தேன்; ''எனக்கு முதல் மரியாதையும் இரண்டாவது மரியாதை குட்டயனுக்கும் நடக்கும்படி செய்ய வேணு'' மென்று குமரப்பனுக்கு ரொம்பவும் சொல்லி, இது மேரைக்கிச் சொல்ல, குமரப்பனும் ''எங்கள் நகரத்தாருக்குச் சொல்லியும், எங்கள் மடத்துப் பண்டாரத்தையாவுக்கும் சொல்லி, ராசாவுத்திரவு போல நாங்களும் நடத்துகிறோ'' மென்று சொன்னார்கள். ராஜாவும் அரண்மனைக்கிப் போய்விட்டார்.

பூசை காரியங்களும் நடந்து விசிரி மரத்தடியில் தீர்த்தமும், துண்ணூரும் பிரித்துக் கொண்டு அவரவர்கள் வீட்டுக்கு வந்து, கோவில் வீட்டுக்குப் போயி, அப்பால் யெங்கள் வீட்டுக்குப் போரது.

அடுத்த பங்குனி யுத்திரத்துக்கு, குன்னக்குடிக்கி காவடி யெடுத்துக் கொண்டு நகரக் காவடி மலையைச் சுத்தி வரும்போது, நகரத்தாருக்கும், மற்ற யாவருக்கும் கேட்ட கேள்வி சொல்லி ஆடி வாரபோது, சின்னமருது பாண்டிய மகாராஜாவும், பெரிய மருது பாண்டிய மகாராஜாவும், இதைப் பார்த்து, மருதுபாண்டிய ராஜா அரண்மனைக்கி யெதிர் வந்தவுடன் ராஜாவும் வந்து பெ. குட்டயன் பேரின் பழனியாண்டவர் அருள் தங்கி வருகிற சுவாமிகிட்ட

வந்து ''சுவாமி நான் நினைத்த காரியத்தையும் சொல்லவேணு'' மென்று கேட்டவுடனே, சுவாமி ''நீ பிராமலையும் யெசரிவளத்தான் மலையும் ஒன்றாகக் கூடுமாயென்று கேள்க்கிறாய்'' யென்று சொல்லி ''ஒரு போதுங்கூடாது'' என்று சுவாமி சொன்னவுடனே ராசாவுக்குச் சந்தோஷமுண்டாகி ''இன்னமொரு கேள்வி சொல்ல வேணு'' மென்று சுவாமியைக் கேள்க்க, சுவாமியும் ''மந்திரி, கையில் மூடியிருக்கிறது வெத்திலை, மடிச்சு வைத்துக் கொண்டு வந்து இருக்கிறதா'' யென்று சுவாமி சொல்லவும், ராசாவும் சுவாமியைப் பார்த்து ''இன்னமொரு கேள்வி கேட்கிறேன்; என்னுடைய தம்பி நினைத்த காரியத்தைச் சொல்ல வேணு'' மென்று சொல்ல, சுவாமியும் ''நம்ம திருப்பத்தூர் கோட்டை வாசல் கருப்பு எந்த முகமாக இருக்கிறது என்று என்னைக் கேட்டாய்'' யென்று சுவாமி சொல்ல வுடனே ராசாவும் சந்தோஷப்பட்டு ''நான் நினைத்த காரியம் மூன்றும் சொன்னபடியால் பழனியாண்டவர் பிரசன்னமாயிருக்கிறதற்கு யாதொரு சந்தேகமுமில்லை'' யென்று சந்தோஷப்பட்டு ராசாவும் பெ. குட்டயனுக்குத் தனதாகவே வைத்துக் கொள்ளும்படி தன்னுடைய கனையாளி மோதிரத்தைக் கொடுத்து விட்டார். ராசாவும் ''சுவாமிக்கு வேண்டியதைக் கேட்டால் தருகிறோ'' மென்று சொல்ல, சுவாமியும் ராசாவைப் பார்த்து ''உன்னுடைய அரண்மனையிலிருக்கிற சீவராசித் தந்தம் சோடி ஒண்ணு மிருக்கிறதல்லவா? அதை எனக்குத் தரவேணு'' மென்று சொல்ல, சுவாமி கேட்டார். ராசாவும், உடனே அரண்மனைக்கு ஆள்விட்டு, யானைச் சீவராசித் தந்தத்தை யெடுத்து வரும்படி சொல்லிவிட்டார். கொம்பைக் கொண்டுவந்து சுவாமிக்குக் கொடுத்து விட்டு, ராசாவும் சந்தோஷப்பட்டு, பழனிக்கோவிலில் நடந்த அதிசயத்தைக் கேட்டு ரொம்பவும் சந்தோஷமாயி, நேமங் கோயில் பழனியப்பனை, ராசா கூப்பிட்டு ''பழனி ஸ்தலம் விசயகிரி வேலாயுதத்துரை சொன்னமேரைக்கி பெ. குட்டயனுக்கு, நகரத்தார்களில் மரியாதை கொடுக்க வேணு'' மென்று ராசா சொல்லவும் ''நகரத்தார்களும் மகாராசா உத்திரவின்படி நடந்துகொள்ளுகிறோ'' மென்று, நேமமான இளநலமுடையான் பழனியப்பன் சொல்ல, ராசாவும் ரொம்பவும் சந்தோஷமாயி, பழனியப்பனுக்கு வேண்டிய வெகுமதிகள் செய்து, பழனியப்பனுக்கு விராகன் நூறுங் கொடுத்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன் பழனியப்பன் சாகைக்கு மந்திரி பிரதானிகளுடன் அளைத்துவந்து விட்டார்கள். பழனியப்பனிடம் விடை பெற்றுக் கொண்டு அரமனை போய்ச் சேர்ந்தார்கள்.

பழனியப்பனையும் பெ. குட்டயனையும் ''ராசா சபை மெச்சினவர்கள். குன்றாக்குடியில் தான் நகரத்தார்கள் அனைவருங்கூடி யோசனைசெய்து பழனிக்கோயில் துரையும் மருது பாண்டிய ராசாவும் சொல்லியிருக்கிறபடியால், இனி ராசாக்கள் உத்திரவுக்கு ரெண்டு செய்தால் நம்மள் நகரத்தார்களையும் பழனியப்பனையும் சிறைசாக்கினை செய்து போடு வார்கள் என்று பேசி பழனிக் கோவிலுக்குப் போய் தைப்பூசத்தில் நம்ம அன்னதான மடம்

குளந்தைப் பண்டாரத்து மகன் குமாருசாமி பண்டாரத்துயிடம் சொல்லி, பெ. குட்டயனுக்கு பட்டங் கட்டச் சொல்லி நம்ம நகரத்தார்களில் நேமமான இளநலமுடையான் பழனியப்பனுக்கு முதலாவது, இரண்டாவது இரணிக்கோயில் பெ. குட்டயனுக்கு, மூணாவது நகரத்தார்களுக்கும் தீர்த்தம், துண்ணூரும் கொடுக்கிறதென்றும் பேசி யிப்போது தைப்பூசத்தில் முதல்ப் பூசைத்தினம் பழனிக்கோயில் அன்னதான மடத்துப் பண்டாரத் தைய்யாவையும் வைத்துக் குன்றக்குடியில் நடந்த அதிசயங்களெல்லாம் சொல்லி இரணிக்கோயில் பெ. குட்டயனுக்கு பட்டங்கட்டி சடாக்ஷரம் உபதேசம் செய்து யெங்களில் ரெண்டாவது காளாஞ்சியும் கொடுக்கும்படி பேசியிருக்கிறது.

அதுமேறைக்கி, மடத்துச் சுவாமிக்குச் சாத்தியிறுந்த சாத்துப்படி மாலையும் விபூதிப் பையும், விசையகிறித் துறையவர்கள் செங்கோலையும், பிரம்பையும், களாஞ்சியுமெடுத்து, பண்டாரத்தைய்யா கையில் யெடுத்துக்கொண்டு, யிளநலமுடையான் பழனியப்பனும் மற்ற நகரத்தார்கள் அனைவோர்களும் பகல்தீவட்டி சகல விருது வாத்தியத்துடன் மலையடி வாரத்தில், இடும்பய்யா மலைக்கி தென் பாரிசத்தில், நகறக் காவடியிறுக்கிற யிடத்தில் இரணிக்கோவில் பெ. குட்டயனுக்கு தீர்த்தம் துண்ணூரும் கொடுத்து சாத்துப்படி மாலை களுத்தில் போட்டு, விபூதிப்பைய்யும் கொடுத்து, பரிவட்டமுங்கட்டி, காளாஞ்சியுங் கொடுத்து செங்கோலுப் பிரம்பையும் கொடுத்து உடனே பழனியப்பர் அருள் அக்ஷணமே வந்து, அருளுடன் காவடிக்கி தீவார்த்தனை செய்து துண்ணூரும் பழனியப்பனுக்கும், ரெண்டாவது பெ. குட்டயனுக்கும், காளாஞ்சி பழனியப்பனுக்கும், காவடியைக் குட்டையன் தோளில் வைத்து, மலையடிவாரம் வளமைப்படி சுத்தி வந்து, சகல விருதுவாத்தியத்துடனே, அன்னதான மடத்துக்கு வந்து, சுவாமிக்கித் தீவார்த்தனை செய்து நகரத்தார்களில் பழனியப்பனுக்கும் ரெண்டாவது பெ. குட்டயனுக்கும், மூணாவது நகரத்தார்களுக்கும் துண்ணூரும் காளாஞ்சியும் கொடுத்து, பெ. குட்டயனுக்கு ஆறுகால் சவுக்கையில் பழனியப்பனும் குட்டயனுமாக யிறுந்து, பழனித்துறை விசயகிரித்துறை யவர்களுக்குப் பிரந்த, குளந்தைத் துறையவர்களையும் யெடுத்துக் கொண்டு, பட்டத்தம்மாளையும் அளைத்துக் கொண்டு ராஜாவும் சொன்னார். உடனே சுவாமியும் பழனியப்பனை விபூதி கொடுக்கும்படி சொன்னார். ராஜாவும் குளந்தைத்துறை கழுத்திற் போட்டிருந்த சந்திரஹாரமும் வராகன் நூரும் கொடுத்து, குமாருசாமி பண்டாரத்துக்கு வரதமான் நதியில் பாசனத்தில் மூனுசெயி நிலமும் மானியம் விட்டும், துண்ணூரும் வாங்கிக் கொண்டு ராஜாவும் அரண்மனை வந்தார்.

இந்தச் சந்திரகாரமும் இதற்கு முன் வந்திருக்கிற சந்திரகாரமும், சீவராசித் தந்தமும், வலம்புரிச் சங்கும் பெ. குட்டயன் வசமிறுக்கிறது. சுவாமிக்கி வந்த காணிக்கைப் பணமும், மகமை வந்த பணமும் பழனியப்பன் வசமிறுக்கிறது. பெ. குட்டயன் பழனியப்பருடைய

அருள் பெற்றபடியினாலும், சடாக்ஷரவுபதேசம் பெற்றபடியினாலும், நகரத்தார்கள் அனைவருங் கூடி பட்டங் கட்டினபடியினாலும், ராஜாவுத்திரவு பெற்றபடியினாலும், நகரத்தார்கள் கும்பிட்டு விழுந்து துண்ணூறு வாங்கிக்கிறது. மலையடிவாரத்திலும் மடத்தில் ஆருகால் சவுக்கையிலும் யென்ன வாக்குப் பிறக்குதோ அந்த வாக்கும் சரியாயிறுக்கும். ஆருகால் சவுக்கையில் பழனியப்பனும் பெ. குட்டயனும் யேறலாம், குட்டயன் சாமியாடி வாக்குச் சொல்லவும் பழனியப்பன் துண்ணூரு கொடுக்கவும், ராஜாக்கள் மெச்சின படியாலும், பழனியப்பாருடைய கிருபையாலு மேறலாம். பழனியப்பனைத் தவிர மற்றவர்கள் துண்ணூருங் கொடுக்கப்படாது. காணிக்கை வாங்கும் போது சுவாமியாடும் போது நேமமான பழனியப்பன் தான் துண்ணூறு கொடுக்க வேணும். மலையில் காவடி யபிஷேகத்தில், சுவாமிக்கி யபிஷேகம் நடக்கும் போது அபிஷேகம் ஒண்ணுக்கு சந்தனம் புஷ்ப்பம் சாத்தி சந்தனப் பொட்டுஞ் சாத்தி படி மாலையும் பழனியப்பன் வாங்கி, பெ. குட்டயன் வசம் கொடுத்து குட்டயன் மடியில் வைத்துக் கொள்ளுகிறது. மடத்தில் நடக்கிற மரியாதைப்படி நடக்கிறது. சந்தன அபிஷேகத்துக்கும் இது மேறைக்கி நடக்கிறது. மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர்ப்பந்தல் மண்டகப்படியில் குமாருசாமி பண்டாரத்திற்கு அரிதி பரிவட்டமும், இளநலமுடையான் பழநியப்பனுக்கு அலங்காரப் பரிவட்டமும், குட்டயனுக்கு மரியாதைக் காளாஞ்சி கொடுக்கிறது. பெ. குட்டயனுக்கு பட்டம் கட்டுகிறதற்கு குமாரசாமி பண்டாரத்தையாவுக்கு ரூபாயஞ்சும் கொடுக்கிறது. குட்டயன் வம்சத்தில் புதுப் பட்டத்துக்கு பண்டாரத்துக்கு குட்டயனதில் ரூபாய் அஞ்சும் கொடுக்கிறது. விபூதிப் பைய்யும் பரிவட்டமும் நகற மடத்தில் கொடுக்கிறது. பரிவட்டமும் அரிதி,

மடத்தில் துண்ணூரு காளாஞ்சி கொடுக்கும் விபரம், முதலாவது ஈசான்ய சிவாசாரிய குருதேசிகற்கு, ரெண்டாவது திருப்புனவாசல் சேனாபதி தேசிகறுக்கும், மூன்றாவது மடத்துக் குமாறுசாமி பண்டாரத்தய்யாவுக்கும், யெங்களில் நேமமான இளநலமுடையான் குப்பன்செட்டி குமறப்பனுக்கும், இரண்டாவது இரணிக்கோவில் பெ.குட்டயனுக்கும், மூன்றாவது நகரத்தார்களுக்கும், பழனிக் கோவிலில் யேற்பட்ட விபரம். யெங்களில் முதலாவது மரியாதையும் ஒக்கூர் உடையான் ராஜனுக்கு மறுதலை கொடுத்தபடியால் முதலாவது யென்றும் யேற்பட்டு இருக்கிறது. இந்தப் பழனி ஸ்தலத்தில் நேமமான இளநலமுடையான் குமறப்பன் உப்புக் கடகம் கொண்டு வந்து, மாரி மகமையெடுத்தும், இந்தத் தருமத்தையும், இந்த மடத்தையும் பண்டாறத்தய்யாவையும், சம்பாரித்து, நகறத்தார்களுக்குத் தந்தபடியால், இந்தப் பிரயாசையையெடுத்துக் கொண்டபடியால், முதலாவது மரியாதை யென்றும், நாங்கள் நகரத்தார்களனைவோரும் சம்மதித்துக் கொடுத்திருக்கிறோம். ரெண்டாவது பழனியப்பர் அருள் பெற்றபடியாலும், ராஜாக்கள்

உத்திரவு செய்தபடியாலும் இரணிக்கோயில் பெ. குட்டயனுக்கு கொடுக்கும்படி நாங்களனை வோரும் சம்மதித்தோம். இதுவு மன்னியில் ஈசான்ய சிவாசாரி குருதேசிகனுக்கும், திருப்புனல் தேசிகனுக்கும், மடத்துப் பண்டாரத்தய்யாவுக்கும் நேமமான இளநலமுடையான் குமறப்பனுக்கு நகறப் பொதுவில் துண்ணூத்து பை இனம்மொன்றுக்கு பையொன்றுங் கொடுக்கிறது. இப்போது இரணிக்கோவில் பெ. குட்டயனுக்கு துண்ணூத்துப் பை யொன்றும் கொடுக்கிறது.

இதற்கு முன் யேற்பட்ட அன்னதான மடத்தில் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாறத்துக்கு புள்ளி பணமும் அரிசியும் மயேசுவர பூசையில் நாங்கள் கொடுக்கிற அரிசி வகையராவையும் யெங்கள் குருவாகிய இரண்டு பேருத்திரவில் யேற்பட்ட அரிசி சாமான்களையும் மடத்துப் பார்பதியம்மாளுக்கு வருஷம் ஒரு சேலையும வருஷந் தோரும் வருஷா வருஷம் மேற்கண்ட தர்ம்மமும் தங்களுக்கேற்பட்ட கட்டளைப் பணமும் கொடுத்து வருவோமாகவும், இதுவுந் தவிர தங்கள் வீட்டு விசேஷங்களுக்கு யேற்பட்ட பணங்களும் கொடுத்து வருவோமாகவும், யெங்களுடைய புத்திரர் பவுத்திராள் பரம்பறை யுள்ள வறைக்கும் தங்கள் புத்திரர் பவுத்திர பரம்பறையுள்ள வறைக்கும் கல்லுங் காவேரியும் புல்லும் பூமியும் சந்திராள் சூரியாள் உள்ள பரியந்தம் இந்தத் தருமத்தை நடத்தி வருவோ மாகவும் யென்று யேளு நகரத்தாறனைவோர்களும் யெளுதிக் கொடுத்த தருமசாசனம்.

நாங்கள் யேழு நகரத்தார்கள் நட்ட கல்லையும் இட்ட சூலமும் அழிக்க மாட்டோம். மகாமேருகிறி சாய்ந்த போதிலும் கடல் யேழும் வத்தின போதிலும் காவேறி வரண்ட போதிலும், சந்திராள், சூரியாள், தெற்கு வடக்கான போதிலும், நாங்கள் நகரம் பொய் சொல்ல மாட்டோம். இந்தத் தருமத்தைப் பரிபாலனம் செய்த பேர்களுக்கு காசி கெங்கைக் கரையில் ஆயிரத்தெட்டுக் கோதானம் செய்த பலனும், சோடஷதானம் செய்த பலனும் பெருவார்களாகவும், இந்த தருமத்துக்கு யாதாமொருவர் விகாதம் செய்தாலும், விகாதம் செய்ய வேணுமென்று யெண்ணினாலும், காசி கெங்கையில் ஆயிரத்தெட்டுக் காராம் பசுவைக் கொன்ற தோஷத்திலேயும், தீர்த்த வாசங்களில் குரு, மாதா, பிதாவையும், விஸ்வாச பாதகம், யெனத்துரோகம், சிசு வதை செய்த தோஷங்களில் போகக் கடவோ மென்றும் நகரத்தார்கள் யெளுதிக் கொடுத்த தரும சாசனப் பட்டயம்.

இந்தத் தருமத்தைப் பரிபாலனம் செய்த பேர்களுக்கு ஆல்போல் தளைத்து அருகுபோல் வேறூன்றி மூங்கிபோல் சுற்றமும் முசியாமல் வாழ்ந்திருப்பார்கள். வேலுமயிலுந் துணை. ஆறுமுகப் பெருமாள் ரக்ஷிக்கவும், அஷ்டய்ஸ்வரியமும் புத்திர சம்பத்தும், தனகனக வஸ்து வாகன சமுத்தியும், மாராத பாக்கியமும், தெய்வப் பிரஷாதமும், குரு பிரஷாதமும் பெற்றிருப்பார்களகாவும், வேலுமயிலுந் துணை.

யேளு நகரத்தார்களனைவோரும் யெளுதிக் கொடுத்த தரும சாசனப் பட்டயம். நகரத்தார் சொல்படிக்கி, நேமங்கோவில் அடைக்கலப்ப செட்டி அருணாசலம் நெட்டெளுத்து, வேலும் மயிலும் துணை. மரகதக் கணபதி துணை. உ.

## 4. ஏழு நகரத்தார் தரும சாசனம் - 3

சாலியவாகன சகார்த்தம் 1710க்கு மேல் செல்லாநின்ற கலியுக சகார்த்தம் 4889க்கு மேல் செல்லாநின்ற பிலவங்க வருஷம் சித்திரை மாதம் 15ந் தேதி பூஷ நக்ஷத்திரமும் பெற்ற சுபத்தினத்தில் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு செல்லும் வைகாவூர் நாட்டில் பழனி ஸ்தலத்தில் ஆவணி மூல வீதிக்கும் கீழ்புரத்தில் மகாரிஷியார் கோத்திரம், குமாரசாமி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மனையில்,

சோழமண்டலமாகிய காவேரிப்பூம்பட்டினத்தில் பிரந்தவர்கள், உயர்தன வணிகர், மகாமகுட வணிகர், நாகலோகத்தில் ரத்ன வணிகர், தங்க மேருரை கண்டவர்கள், மதயானையை நிறை கண்டவர்கள், காவேரியை பஞ்சாலடைத்தவர்கள், அவ்வை தன் தமிழுக்குப் பொற்பாடகம் கொடுத்தவர்கள், மடிச்சீலை பெருக வென்று வாழ்த்தி வரம் பெற்றவர்கள், கம்பனார் கோவிலை செம்பொன்னால் மேய்ந்தவர்கள், கலியாண வாசலுக்கு பவளக்கால் நாட்டினவர்கள், தண்ணீர் கயித்துக்கு தங்கக் கயிர் போட்டவர்கள், சோள மண்டலத்தில் மூவேந்தருக்கு முடி சூட்டினவர்கள், சிங்கக் கொடித் தலைவர்கள், சிங்காசனத்தார், சீரகமாலை உடையார், வெள்ளை வாரனத்தார், பாண்டிய நாட்டரசன் குலசேகர சவுந்திர பாண்டியன் நற்குடிதன் சீமைக்கி அழைத்தபோது, பொன் புஸ்ப்பரதம் ஏறி வந்தவர்கள், கல்வாசல் நாடாகிய யிளசை நகற் தன்னில் பூவயிசியறாக வந்தவர்கள், குலசேகரபுரம் தேனாருடையார், அன்னை, தந்தை, தெய்வம், மறையோர், குருவை வணங்குவோர்கள், சதுர்மறை ஆறு சாஸ்த்திரம் உணர்ந்து வேள்விமுடித்த யோகி, மெஞ்ஞானி உயர் பிரமசாரியாகிய பாண்டிய நாட்டாசாரி பதம் பெற்றோர்கள், வேதவித ஞாயம் விளங்கு மெஞ்ஞானி, ஆதி மெய்ப்பொருள் அரிந்தருள்யோகி, திருப்புனல்வாசல் குருதேசிகன் பதமும் போற்றுபவர்கள், கல்வாசல் நாடாகிய குலசேகரபுரம் இளையாத்தக்குடி சீர்செந்தூரில் சிரந்தருள் கல்வாசநாடு, நேமநாடு, கேரளசிங்க வளநாடு, வீரபாண்டியபுரம், மருதாந்தபுரம், சிருகுளத்தூர், பிரம்பூர் நாட்டில் சூடாமணிபுரம், கானாடு ஒன்பது நாட்டுக்கும், ஏழு கோவிலுக்கும் இருபத்திரெண்டு கோத்திரமும், ஒக்கூருடையான், பெருமருதூருடையான், பேற்செந்தூருடையான், கிங்கினிக்கூருடையான், பட்டணசாமியான், யிளநலமுடையான், கழனிவாசல் உடையான், திருவப் பூருடையான், யேளகப் பெருந்திருவான், சிருகுளத்தூருடையான், மண்ணூருடையான், மணலூருடையான், குளத்தூருடையான், கண்ணூருடையான், கருப்பூர் உடையான், அரும்பாக்கூருடையான்,

புகலிடம் கொடுத்த பட்டணமுடையார் இருபத்திரெண்டு கோத்திரமாகிய ஏழு நகரத்தார் அனைவோரும் பழனி ஸ்தலம் வடவா சின்னோப நாயக்கர், பாணிபாத்திர உடையார் மற்றுமுண்டாகிய ஸ்த்தானம் பரிகல முன்பாக ஏழு நகரத்தார் அனைவோரும் குமாரசாமி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்குத் தர்ம சாசனப் பட்டயம் கட்டளை யிட்டோம்.

எங்கள் முன்னோர்களால் நேமமான யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனும், மற்ற அனைவோரும், தங்கள் முன்னோர்கள் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மனையில் கூரை, ஆறுகால் கூடத்தைப் பிரித்து, கல் திருப்பணியால் ஆறுகால் சவுக்கையும் செய்து தை மாசம் பூச நச்சேத்திரத்தில் அஞ்சு நாளைப் பூசையும் நடத்தி, காளாஞ்சியும் யீசான்ய சிவாசாரிய சுவாமி அவர்களுக்கு முதலாவது; திருப்புனல்வாசல் முதன்மையரான சேனாபதி சுவாமி அவர்களுக்கு ரெண்டாவது; யெங்கள் மடத்து தெய்வநாயக பண்டாரத்தையாவுக்கும் மூனாவது; நேமமான யிளநலமுடையான் குமரப் பனுக்கு நாலாவது; இந்தப் பிரகாரம் தீர்த்தம் திருனூரும், காளாஞ்சியும் வளமை போல்க் குடுத்து, அஞ்சாம் பூசைத்தினம், பத்தாம் திருநாள் மண்டகப்படியில் நகரத்தார் உபயம் சிலவுசெய்து, எங்கள் பண்டாரத்தையாவுக்கு அரிதி பரிவட்டமும், எங்கள் குமரப்பனுக்கு அலங்காரப் பரிவட்டமும், மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர் பந்தலில் பட்டங்கட்டி, அன்னதான மடத்துக்கு வந்து சுவாமிக்கு பூசை செய்து வளமைபோல், தீர்த்தம், திருனூரு, காளாஞ்சியும் வாங்கிக் கொள்ளுகிரது. பண்டாரத்தையாவை அவர் சாகைக்கி அளைத்துப் போய் விடுகிரது. தங்களுக்குத் தூத்துப் பெருக்கி திருவிளக்கேத்தி வைக்கிறதர்க்காக வருஷம் ஒன்றுக்கு, எங்கள் இருபத்திரெண்டு கோத்திரத்தில், புள்ளி ஒன்றுக்கு பணம் காலும் அரிசி படி கால் வீதமும் வருஷம்தோரும் குடுத்து வருவோமாகவும் இந்தப்படிக்கி, குடுக்காத பேர்களுக்கு அட்டங்கொடுத்து வாங்கிக் கொள்வீர்களாகவும்.

அன்னதான மடத்துக்குத் திருவிளாவுக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு ஆறு பொன் கொடுத்து வருவோமாகவும், இதுவு மன்னியில் காவணம் சிறப்புச் செய்குரதற்க்காக பண்ணிரெண்டு பொன் கொடுத்து வருவோமாகவும், மகேஸ்பர பூசையில் நாள் ஒன்றுக்கு வேல் நிறுத்துகிறதற்க்காக அடிப்பரப்புக்கு வேல்ப்படியால் அரிசி படி ஒன்று வேலுக்குச் சாத்துகிற பரிவட்டமும், நாள் ஒன்றுக்குச் சொர்ன புஸ்ப்பம் பணம் ரெண்டும் வாழைப்பழம் பதினைந்து, வெத்திலை முப்பது, பாக்கு பதினைந்து, தேங்காய் ஏழு, சூடம் சாம்பிராணி, தீபத்துக்கு யெண்ணை படி ஒன்று அபிஷேகத்துக்கு பழம் இருபத்தி அஞ்சு நல்லெண்ணை படி ஒன்று, சர்க்கரை பலம் பதினைந்து, தேன் படி அரைக்கால், முந்திரிப்பழம் கால்பலம், பேரிச்சம்பழம் அரைப்பலமும், பொங்கலுக்கு அரிசி படி ஒன்றும், சர்க்கரைப் பொங்கலுக்கு அரிசி படி ரெண்டும், பாசிப்பயிர் படி காலும், சர்க்கரை பலம் இருபதும், தேங்காய்

ரெண்டும், பொங்கப்பானை வைக்க நைவேத்தியத்துக்கு தேங்காய் ரெண்டும், பழம் நாலும், வெத்திலை பத்தும், பாக்கு அஞ்சும், பள்ளயத்துக்கு நாங்கள் வடிக்கிற சாதத்தில் அஞ்சு கூடை சாதம் அதற்கு விபரம் இடும்பையாவுக்கு கூடை மூன்றும், வள்ளி தெய்வானைக்குக் கூடைரெண்டும், தங்கள் பொங்களில் சுவாமிக்கும் பிள்ளையாருக்கும் பள்ளயம் போட்டு, பள்ளயத்துக்கு நெய் படி முக்கால், பழம் பதினைந்து, சர்க்கரை பலம் பத்து, அதர்க்கான காய்கரி முழுமையும் போயிலையும் சுருட்டு அஞ்சும் குடுத்து, தீவார்த்தனைசெய்து, தீர்த்தம் திருநூரு முதலாவது ஈசான்ய சிவாச்சாரியாருக்கும்; ரெண்டாவது பாதரக்குடி திருப்புனல் வாசல் சேனாபதி குருக்கள் சுவாமி அவர்களுக்கும்; மூனாவது மடத்து தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்தை யாவுக்கும், ஏழு நகரத்தார் எங்கள் முதலாவது நேமமான யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனுக்கும்; ரெண்டாவது இரணிக்கோவில், பழனியாண்டவர் திருவடி பெற்ற பெ. குட்டயனுக்கும்; மூனாவது வயிரவன் கோவில் வேலப்பசெட்டி வயிரவனுக்கும், நகரத்தார்களனைவோர்களுக்கும் காளாஞ்சி முதலானதும் மேல்கண்ட விபரப்படிக்கி தருகிரது. நாள் ஒன்றுக்கு இரண்டு காளாஞ்சி வேலாயுத சின்னோப நாயக்கர் விஷயகிரித் துரை அவர்களுக்குக் குடுக்கிரது. இந்தப்படி நாள் ஒன்று அஞ்சு நாளைக்கும் மேல்க்கண்ட விபரப்படி குடுத்து வருகிரது.

பள்ளயத்தில் பிள்ளையார் பள்ளயமும் சுவாமி பள்ளயமும் நகரத்தாருக்கும், மற்ற பள்ளயம் பண்டாரத்துக்கும், அஞ்சு நாளை மகேஸ்பர பூசையில் தங்களுக்கு நாள் ஒன்றுக்கு வேல்ப்படியால் அரிசி படி பத்தும் பருப்புப் படி ரெண்டும், நெய் படி ஒன்று, உப்பு படி ஒன்று. அதர்க்குண்டான சாமான்களும் பரங்கிக்காய் ஒன்றும் காய்கரி முழுமையும் எரி கரும்பும் இந்தப்படிக்கி, மலைக்கி தீர்த்தக்குடம் கொண்டு போரதற்காக அரிசி படி மூன்றும் அதற்க்குண்டான சாமான்களும், எங்கள் குருவாகிய ஈசான்ய சிவாச்சாரியார் அர்ச்சனைக்காக தங்களுக்குக் குடுக்கும்படி உத்திரவான படி அரிசி படி ஏழும் அதர்க்குண்டான சாமான்களும், திருப்புனல்வாசல் சேனாபதி குருக்கள் சுவாமி அவர்கள் தீர்த்தக் குடத்துக்காக தங்களுக்கு, குடுக்கும்படி உத்திரவானது அரிசி படி அஞ்சும், வயிரவன் கோவில் வயிரவன் பிராமண போசனத்துக்குக் குடுத்து அரிசி தரின் அரிசி படினாலும் அதற்குண்டான சாமான்களும், ஆகவகை அஞ்சுக்கும் அரிசி படி இருபத்தி ஒன்பதும், அதற்குண்டான சாமான்களும் குடுத்து வருவோமாகவும், இதுவுமன்னியில் ஏழுநகரத்தார் உபயம் மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர் பந்தல் உபயம் தைபூசத்தில், பத்தாம் திருவிளா மண்டகப்படியில், நகரத்தார் உபயம் செய்து தங்களுக்கு அரிதி பரிவட்டமும், நேமமான யிளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கு அலங்கார பரிவட்டமும், இரணிக்கோவில் பழனியப்பர் அருள்பெற்ற, பெ. குட்டயனுக்கும் மரியாதிக் காளாஞ்சியும் குடுத்து

அன்னதான மடத்துக்கு சகல விருது வாத்தியங்களுடன் அழைத்துக் கொண்டு வந்து தீவார்த்தனை செய்து வளமைபோல் காளாஞ்சியும் குடுத்து பண்டாரத்தையாவை அழைத்து, சாகையில் கூட்டிக் கொண்டுவந்து விடுகிரது.

பட்டம் கட்டிக்கிறதற்க்காக வருஷம் ஒன்றுக்கு சோமன் சீலைக்கி ரெண்டு விராகனும், பண்டாரத்தையாவுக்குக் குடுக்கிரதுந் தவிர விபூதிப்பை ஒன்றும் தருகிறது. மகேஸ்பர பூசையில் மிஞ்சிய சாமானும் பண்டாரத்தை சேறுகிரது. காவணமும், அடுப்புக் கரியும், நவபாண்டமும், நாயகப்பானையும் பண்டாரத்தைச் சேருகிறது. இதுவு மன்னியில் மலையின்பேரில் வேலாயுத சுவாமியாருக்கு நகரத்தார் திருமஞ்சனம், நித்தியபடி உபயம் குடம் ஒன்றுக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு, தங்களுக்கு அஞ்சு வராகனும் குடுக்கிறது. மலையின் பேரில் காவடி அபிஷேகத்துக்கும், சந்தன அபிஷேகத்துக்கும் வில்வ, திருமஞ்சனம் சாமான்களுக்கு ஆறுபொன் குடுக்கிறது. அபிஷேக பஞ்சாமிர்த முதலானதும் மடத்தில் காளாஞ்சிப் பிரகாரம், வேல்படியால் நாள் ரெண்டுக்கு இனம் ஒன்றுக்கு அரைப்படி குடுக்கிறது. இதுவுமன்னியில் நம்மள் பண்டாரத்து மக்கள் பெண் ஆனாலும் கல்யாணத்துக்குப் பத்து விறாகனும் வந்த பெண்கள், பிரந்த பெண்கள் சடங்கானால் ரெண்டு விராகனும், கருமத்துக் குடையவர்கள் மறணமானால் நகரத்தார் துப்பட்டா போடுகிரதற்கு சிலவுக்கு ஒரு விராகனும் குடுக்கிரது. மடத்து பார்வதி அம்மாளுக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு சீலை ஒன்று குடுக்கிரது.

மடத்தை சேற்ந்தயிடம் தங்களைச் சேர்ந்ததினால் எங்கள் முன்னோர்கள் தங்கள் முன்னோர்கள் மனையில், கல்த்திருப்பணி ஆறுகால் சவுக்கை கட்டி, மேல்கண்ட தர்மம் முழுமையும் நடத்தி வருகிரபடியால், இப்போது ஆறுகால் சவுக்கையைச் சுத்தி, கல்திருப்பணி எழுபத்தி எட்டுக்கால் மண்டபம் கட்ட வேண்டியதிருப்பதால், மேல்கண்ட மடத்துக்குத் தென்புரம் வளமையான தலவாசல் ஒன்றும், மேல்புரம் தலவாசல், கன்னிமூலையில் தங்களுக்குச் சமையல்புரை கட்டுகிறதென்றும், நகரத்தார்கள் அனைவோர்களும் தங்களைக் கேட்டுக் கொண்டபடியால் தாங்கள் ஆக்குபுரையிலும் 78 கால் திருப்பணி மண்டபத்திலும், ஆறுகால் சவுக்கையிலும், தாங்கள் அனுபவித்துக் கொண்டு தங்கள் புத்திறாள், பவுத்திறாள் பறம்பரையுள்ள வரைக்கிம், அனுபவித்துக் கொள்வீற்களாகவும்.

எங்களுடைய புத்திறா, பவுத்திறாள் பறம்பரை, தங்களுக்கு புள்ளி பணமும் மகேஸ்பற பூசையில் யேர்ப்பாட்டுப்படிக்கி, தங்கள் மனையில், விசேஷங்களுக்கு ஏர்ப்டுத்திய கட்டளைப் பணங்களும், கல்லும் காவேரியும் புல்லும் பூமியும் யுள்ளவரைக்கி, சந்திறாள், சூரியாள் உள்ளவரைக்கும் நடத்தி வருவோமாகவும்.

யிந்த மடவாலயத்தில் இளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கு எங்களில் முதன்மையான தீர்த்தம் காளாஞ்சி முதலானதும் குடுக்கிறது. இரண்டாவது இரணிக்கோவில், பெ. குட்டயனுக்கும்; மூனாவது வயிரவன் கோவில் வேலப்பசெட்டி வயிரவனுக்கும், நாலாவது மற்ற நகரத்தார்கள் அனவோர்களுக்கும் குடுக்கிரது. யிப்படி யேற்பட்டதுக்குக் காரணம் எங்கள் ஒக்கூர் உடையான் றாசனுக்கு மருதலை கொடுத்த காரணத்தாலும், எங்கள் கோவில்களிலும் உரைமுரையிலும் தீர்த்தம், திருநூறு, வெத்திலை, பாக்கு குடுக்கிற தன்மையைப் போல் நேமமான யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பன், பழனி ஸ்தலத்துக்கு உப்பு கடகம் சுமந்து வந்து, வித்து, மகமையெடுத்து, மேல்கண்ட தர்மம் முழுமையும் பண்டாரத்தையாவையும், விஷயகிரித் துறை அவர்களிடத்தில், மலையில் நடக்கிற தர்மத்துக்கும், அன்னதான மடத்தில் தர்மத்துக்கும், மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர்பந்தல், பத்தாம் திருநாள் மண்டகப்படியும், தர்மத்தையும் இதுகளையெல்லாம் ரொம்ப பிரயாசைப்பட்டு, சம்பாரித்து, எங்களுக்கும் மேல்கண்ட தர்மத்தைத் தந்தபடியாலும், குமரப்பனுக்கு முதலாவது தீர்த்தம், திருநூறு குடுத்து வருகிறது.

சில வருஷம் சென்றபின் இறணிக்கோவில், பெ. குட்டயன் பழனிக் கோவிலுக்குக் காவடி எடுத்துக் கொண்டு வரும்போது, பழனியப்பாருடைய அருள்தங்கி நினைத்த காரியங்களெல்லாம் சித்திக்கும்படி, பழனி ஸ்த்தலம் வேலாயுத விசயகிரி துரை அவர்கள் நினைத்த காரியங்கள்லெல்லாம் சொன்னபடியாலும் - ராஜா கையிலிருந்த செங்கோல் பிறம்பு (2)ம் சந்திறாறமும் குடுத்து, சகல வாத்தியத்துடன் அன்னதான மடத்துக்கு றாசாவும் கூடவே வந்து பழனியப்பனுக்கு ரொம்பவும் சொல்லி ''தனக்கு முதலாவது மரியாதையும், ரெண்டாவது பெ. குட்டயனுக்கு நடக்கும்படியும்'', குட்டயன் அருளாடி வாக்கு சொல்லவும் பழனியப்பனுக்கு விபூதி கொடுக்கவும்; இந்தப்படி நடத்துங்கள் யென்று உத்தறவு செய்தார். பழனியப்பனும், எங்கள் உறவுமுறைக்கும் எங்கள் பண்டாரத்து அய்யாவுக்கும் சேதி சொல்லி, துரை அவர்கள் உத்தரவு போல் நடக்குறோம்.

அடுத்த பங்குனி மாதம் உத்திரத்தில் குன்றாக்குடியில் நகறக்காவடி மலை சுத்திவரும்போது, குட்டயனுக்கு பழனியப்பாருடைய அருள்தங்கி வாக்கு சொல்லி வரும் போது, மருதுபாண்டியன் றாசா வந்து நினைத்த காரியங்கள்யெல்லாம் சொல்லி, அது திட்டாந்திறம் அரிய ''பிறாமலையும் யெசரிவளத்தானும் மலையும் பொருதுமாவென்று, நினைத்துகேட்டா'' யென்று சொன்னவுடன் மருதுபாண்டிய றாசாவும், தன் கையில் போட்டிருந்த கணையாளி மோதிறத்தையும் குட்டயனுக்கு குடுத்து, ரொம்பவும் மரியாதைகள் செய்து நேமமான யிளநலமுடையான் பழனியப்பனையும் கூப்பிட்டு, பழனி ஸ்தலத்தில் நடந்த சங்கதி முழுமையும் விசாரித்து, ''அதுபோல்த்தான் நடந்த சங்கதி

முழுமையும் விசாரித்து, அதுபோல்த்தான் நடக்க வேணும்'' மென்று, மருதுபாண்டிய றாசா சொன்னபடியாலும், எங்கள் நகறத்ததார்கள் அனவோர்களுக்கும் சொல்லியும் எங்கள் நாகப்ப பண்டாரத்துக்கு சொல்லியும் தை மாதம் முதல் பூசையத்தினம் காவடி அளைக்க வரும் போது குட்டயனுக்கு ''பட்டங்கட்டி, மடத்துக்கு அளைத்து வந்து, ஆறுகால் சவுக்கையில் பண்டாரம் சடாச்சறம் உபதேசித்து, காளாஞ்சி முதலானதும் குடுக்கிரது. பண்டாரத்து அய்யாவுக்கு பட்டம் கட்டினத்துக்காக ரூபாய் அஞ்சு குட்டயன் தனதில் குடுக்கிறது''. இவற்களுக்கு றாசாவினுடைய உத்தறவுப் பிறகாரம், சுவாமியுனுடைய அனுக்கிறகத்தினாலும், ரெண்டாவது மரியாதை;

மூணாவது வயிரவன் கோவில் வேலப்ப செட்டி வயிரவனுக்கும், கல் திருப்பணி அன்னதான மடத்தில் நகரத்தார்கள் கூடி பார்க்கும்படி வயிரவன் சொன்னதில் வயிரவனும் மடத்துக்கு வாணம் தோண்டி, வாணக்கல் நாளையத்தினம் இறக்கவேணும் மென்று, நாலு வசத்தில், சுவாமி வயிறவனிடம் பிரசன்னமாய் வந்து, ''வானத்துக்கு மொங்கான் போட்டது போறாது'' என்று சுவாமி சொன்னபடியால் வையிறவனும் ''நாளையத் தினம் கல் இறக்க வேண்டியிருப்பதால் யெப்படி சுவாமி முடியும்?'' யென்று கேட்டான். பூமி மட்டத்துக்கு மணலை கொட்டி, பனிரெண்டு தண்ணீர்க் குடமும் மொங்கான் மறத்தையும் வைத்திரு; நாளை பார்த்த நாளில் கல் யெறக்கு யென்று உத்தறவு செய்தார். அதுபோல் சாமான்களுந் தயாரித்து வைத்து, வயிரவனும் யிருந்தான். மருநாள் காலையில் வாணங்களை பார்க்க, ரெண்டு முளம் யிறங்கியிருந்தது. அந்த அதிசயங்களையும் நகரத்தார்கள் பார்த்தார்கள்.

திருப்பணி வேலையில் ரொம்ப சிறத்தை யெடுத்துக் கொண்டபடியினாலேயும், பிறாமண போசனம், அகதி, பறதேசிகளுக்கு வடித்து போட்டுக் கொண்டு வருகிற படியினாலேயும், அதற்க்காக நகற பொதுவில் இருபத்தி ஒரு பொன் வருசம் ஒன்றுக்கு குடுக்கிறது. பாணக்கமும் சுருட்டும் வயிறவன் கரைத்து வைக்கிறது. யிப்படிப் பிரயாசைக்காக யிந்த மடாலயத்தில் நடக்கிற மரியாதைகள்.

நகரத்தார் அனைவோரும் சம்மதித்து முதலாவது ஈசான்ய சிவாசாரியாருக்கும், ரெண்டாவது திருப்புனல் வாசல் முதன்மை சேனாதிபதி குருக்கள் சுவாமிக்கும்; மூனாவது மடத்து தெய்வநாயக பண்டார அய்யாவுக்கும்; எங்களில் முதன்மை நேமமான யிளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கும்; ரெண்டாவது இறணிக் கோவில் பெ. குட்டயனுக்கும் மூணாவது வயிரவன் கோவில் வேலப்ப செட்டி வயிறவனுக்கும்; நாலாவது நகரத்தாருக்கும் காளாஞ்சி முதலானதும் குடுத்து வருகிரதென்று பேசியிருக்கிறது. பண்டாரத்தய்யாவுக்கு மேல் யெழுதிய கட்டளைப்படிக்கி வருஷம்தோரும் புத்திறாள், எங்கள் பவுத்திறாள் உள்ள பரியந்தம், கல்லும் காவேரி, புல்லும் பூமியும், சந்திராள் சூரியாள் உள்ள பரியந்தம் நடத்தி வருவோமாகவும்.

மகாமேருகிரி சாய்ந்த போதிலும், சந்திறாள் சூரியாள் தெற்கு வடக்கு ஆனபோதிலும் நாங்கள் நகறம் பொய்யுரையோம். இந்த மேல்கண்ட தருமங்களுக்கு விகாதம் செய்யவேணுமென்று நினைத்தவனுக்கும், விகாதம் செய்தவனுக்கும் காசி கெங்கைக் கரையிலே ஆயிறத்தியெட்டு காராம்பசுவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும், தீர்த்த வாசகங்களிலே குருத்துறோகம், சாமித்துறோகம், யெனத்துறோகம், விசுவாச பாதகம், மாதா பிதாவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும், சிசுவதை செய்த தோசத்திலேயும் போகக் கடவார்கள்ளென்று, நகரத்தார் அனைவோர்களும் யெழுதிகுடுத்த தர்மசாசனப் பட்டயம்.

மேல்கண்ட பாவங்களில் போகாமல் இந்த தருமத்தை பரிபாலனம் செய்தபேருக்கு காசி கெங்கையில் ஆயிரத்தியெட்டு கோதானம் செய்த பலனும் பெருவார்களாகவும், ஆல் போல் தளைத்து அருகுபோல் வேறூணி மூங்கில்போல் சுற்றம் முசியாமல் வாள்ந்து யிருப்பார்கள்ளென்று ஏழு நகறத்தார் எழுதி குடுத்த தர்ம சாசனப் பட்டயம். யிந்தப்படிக்கி பட்டயம் யெழுதினது நகறத்தார் சொல்ப்படிக்கி பிள்ளையார் கோவில் அருணாசலஞ் செட்டி குமரப்பன் நெட்டெழுத்து, வேலு மயிலும் துணை.

## 5. பிரான்மலை ஆதீனம் நடப்பு அட்டவணை

புவனகர்த்தாவாகிய பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியார் தெரிசனம் செய்துவருகிர பிறாமலை ஆதீனம் அஸ்ட்டலட்சுமி வாசம் அஸ்ட்டகெஜம் அஸ்ட்ட நாகந்தங்கிய சிம்மாசனாதிபதி, மீனக்கொடி வலபாகத்தில் ஆகாயத்தை உலாவிக் கொண்டு வரவும், அன்னக்கொடி, யாளிக்கொடி, பூச்சக்கரக்கொடி, மகரத்தோரணம், டால், பங்கா, துத்தாரி, திருச்சங்கும், சதா காலமும் தொணித்தும், வேப்பம்பூ மாலை ஆரம் அணிந்த, ஈசான்ய சிவாச்சாரியார் பழனி மலையில் நடக்க வேண்டிய பத்ததிகளும், ஆதீனத்தில் நடக்க வேண்டிய பத்ததிகளும், நம்ம பண்டாரம் நடக்கிர பத்ததிகளும், குமரப்பன் நடக்கிற பத்ததிகளும், நகரத்தார் நடக்கிற பத்ததிகளும் பிறாமலை ஆதீனம் பழனிக்கோவில் இடும்பன் மலை முதல் ஊரு வரும் வரையில் நடக்கிற அட்டவணை.

இடும்பன் மலையில் அடிவாரத்துக்கு பழனிதேவஸ்த்தானம் தாளங்களுடன் வந்து, பிரசாதம் கொடுத்து; மடத்துவரை சகல விருது வாத்தியத்துடன் வந்தால் ஆதீன மரியாதை ரெண்டு பொன் குடுக்கிறது. சண்முக நதி ஸ்த்தானத்துக்குப் போகும்போது யானை சகல விருது வாத்தியத்துடன் வந்தால், அதற்கு ரெண்டு பொன்னும், மலைக்கி சுவாமி அபிஷேகத்துக்குப் போனால் மேற்படி விருது வந்தால் இரண்டு பொன்னுங் கொடுக்கிரது. மலைக்கி சுவாமி அபிஷேகத்திற்குப் போகும்போது அன்னதான மடத்தில் சுவாமிக்கு

முன்பாக யிருக்கிற மேற்படி ஆதீனம் மீனக்கொடி, வேப்பம் பூ மாலை ஆரம் தங்கிய ஈசான்ய சிவாச்சாரியாரைத் தெரிசனை செய்து, மலைக்கி அபிஷேகத்துக்குப் போகும் போது, மலைவீதி சுத்தி வரும்போது இடும்பன் மலையிலிருந்து வரும் போது பல்லாக்குச் சவ்வாரியுடன் வருகிறது. மலைக்கி வரும்போது பல்லாக்கு பதினெட்டாம்படி வரை வருகிறது. பல்லாக்கு தட்டான் மண்டபத்திற் பல்லாக்குக் கட்டுகிரது. பகல் தீவட்டி பிடிக்கிரது. படியேறி வரும்போது ரெட்டி தீவட்டி, சாமரம், பூச்சக்கிறக் குடை, கட்டியம், மீனக்கொடி, அன்னக்கொடி, யாளிக்கொடி, பங்கா, துத்தாரி, சின்னலவண்டை சகல வாத்தியத்துடன் வருகிரது. கோபுரவாசல் வழியாக, பிரகாரம் வந்து, ஆலயத்திற் செல்லும் போது, மகா மண்டபத்து வரை மீனக்கொடியும், ரெட்டைத் தீவட்டியும், அர்த்த மண்டபத்தில் நின்று, சுவாமிக்கு அபிஷேகம் செய்யும் வரை கைத்தீவட்டி ரெண்டும், ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்குப் பிடித்திருக்கிரது.

அபிஷேகஞ் செய்து தேவஸ்த்தானத்துக்கு ஆதீனத்தில் ரெண்டு பொன் குடுக்கிரது. சொர்ண புஸ்ப்பம் ரெண்டு பொன் சாத்துகிரது. தேவஸ்த்தானத்தில் ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு அரிதி பரிபட்டமும் கட்டி, அர்த்தசாமந்தொழுது வருகிறது. மலைக்கோவில் ஸ்த்தல மரியாதை, ஸ்த்தானியாள் பாத்திர உடையார், அருபத்தினாலு பண்டாரம், மணியம், கணக்கு சம்புருதிக்கி, சகலமான சிப்பந்திக்கும் மொத்தம் பொன் ஆறுங் குடுக்கிறது. பழனியாண்டவருக்கு பீதாம்பரஞ் சாத்துகிரது. தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்குச் சந்தன மாலை, விபூதி, திருமஞ்சனம், வில்வம் இதற்கு மூனு பொன் குடுக்கிரது. அர்த்த சாமத்தில் பரிபட்டம் கட்டியபடி, சகல விருது வாத்தியத்துடன், அன்னதான மடத்துக்கு வந்து, சன்னியதானத்திலிருக்கிற வடக்கு முகமாயிருக்கும் ஈசானிய சிவாச்சாரியார் தெரிசனை செய்து யிருப்பிடத்துக்கு வருகிரது. வந்து தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்குச் சோமன் சோடும் மேற்படியான் பெண்சாதி பார்வதியாயிக்கிச் சீலையும் கொடுத்துக் காளாஞ்சி கொடுக்கிரது.

நேமமான யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனுக்கும் காளாஞ்சி கொடுக்கிரது. நகரத்தாருக்கும் விபூதி காளாஞ்சி கொடுக்கிறது. மருதினம் நகரத்தார் காவடி அபிஷேகத்துக்கு நகரத்தார்கள் போகிறது. மலையில் அபிஷேகஞ் செய்துவந்து, சன்னியதானத்துக்கு தெய்வநாயக பண்டாரம் பிரசாதம், காளாஞ்சி கொடுக்கிரது. மருதினம் பத்தாம் திருவிழா மண்டகப்படிக்கி, நகரத்தாரனைவோரும், ஈசானிய சிவாச்சாரியாரையும், பெரியநாயகியம்மையையும், கைலாசநாதறையும் முத்துக்குமாரரையும் தெரிசனம் செய்து வைத்து, மாரியம்மன் கோவில் மண்டகப்படிக்கி அழைத்து வந்து, மண்டகப்படி நடத்தி, ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு நகரப் பொதுவில், பீதாம்பரம் வாங்கி முத்துக்குமாரருக்கு சாத்தி பரிபட்டம் கட்டுகிரது. தேவஸ்த்தானத்தில் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கும்

குமரப்பனுக்கும் பரிபட்டம் கட்டிச் சகல விருது வாத்தியத்துடன் அன்னதான மடம் வந்து சுவாமிக்கித் தீபாராதனை செய்து, நகரப் பொதுவில் தேவஸ்த்தானத்தாருக்கு வேண்டிய மரியாதையுஞ் செய்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன் சுவாமி பூசை மடம் வருகிரது. வந்துயிருந்து யாவரும் விடை பெற்றுக்கொண்டு போய் வருகிரது.

தெய்வ நாயகமும், ஈசானிய சிவாச்சாரியாரை அஷ்டாங்க, சாஷ்ட்டாங்கஞ் செய்து, விபூதிப்பை பிரசாதமும் பெற்று, வாத்தியத்துடன் தெய்வநாயகம் சாகைக்கி போய் வருகிரது. ஆறா நாள் பழனிமலைக்கி போய் சன்னியதானத்து உபயம் என்னவென்றால் சந்தனம் பொன் 1ம் புனுகு பொன் 1ம் லங்கோடு, கபீனமும், சொர்ன புஸ்ப்பம் குருக்கள், பண்டாரம், கோவில் சிலவு சகலமும் இரண்டு பொன் ஆதீனத்தில் குடுக்கிரது. அன்று தினம் சுவாமிக்கி, பட்டு பீதாம்பரம் நகரத்தார் வாங்கி பழனி வேலாயுத சுவாமிக்கி சாத்தி ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு அரிதியாய்க் கட்டி, சகல விருது வாத்தியத்துடன் யிடும்பன் கோவில் தெரிசனம் செய்து, திருவாவினங்குடி வந்து, சுவாமி தரிசனம் செய்து வைக்கிரது நகரத்தாரைச் சேர்ந்தது. பட்டு பீதாம்பரமும் வாங்கி குளந்தை வேலாயுதசுவாமிக்கு சாத்தி சுவாமி அரிதி பரிவட்டமும் கட்டி, சகல விருது வாத்தியத்துடன் அன்னதான மடத்தில் சுவாமி தெரிசனமும், ஈசானிய சிவாச்சாரியார் தெரிசனையும் செய்து, ஆதீனம் பூசை மடத்துக்கு யெழுந்தருளி, தெய்வநாயகத்துக்கு, நாள் ரெண்டுக்கு அபிஷேகத்துக்காகப் பொன் நாலும், மடத்திலிருக்கிற ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு பூசை செய்வதற்காகப் பொன் ரெண்டும், ஆதீனத்தில் கொடுத்து வருகிரது. இடும்பன் மலைக்கி பிரசாதமும், பட்டுப் பரிவட்டமும் காளாஞ்சிச் சிலவும் நம்ம தெய்வநாயகத்தைச் சேர்ந்தது. சுவாமி ஊருக்கு பிரப்படும்போது அன்னதான மடத்தில் சுவாமி தெரிசனம் செய்து வைத்து, ஆதீனம் ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கு பட்டு பீதாம்பரமும் நேமங்கோவில் யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமரப்பன் சிலவு தனதில்

சுவாமி பல்லாக்கு ஏறும்போது தெய்வநாயக பண்டாரம் சுவாமி திருமேனி சாத்துப்படிக்காக; விபூதி பனிரெண்டு படி வைத்து திரியாங்கம், அஸ்ட்டாங்கம், சாஸ்ட்டாங்கம், நமஸ்க்காரஞ் செய்து, சன்னியதானத்தின் விபூதி பஞ்சாச்சரமும் பெற்று, ஈசானிய சிவாச்சாரியார் திருமேனியில் அணிந்த பட்டுப் பீதாம்பரத்தையும் தெய்வநாயகத் துக்குக் கொடுத்து, பல்லாக்கு தாங்கி வரும் சடாமுனிக்கு, அன்னம் போடுகிர யிடத்தில் பனிரெண்டு தேங்காய் செதருகாய் அடித்துப் பிறப்படுகிரது. நேமங் கோவில் யிளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கும் விபூதிப் பையும் பீதாம்பரமும் தருகிரது. சகல விருது வாத்தியத்துடன் மீனக்கொடி சுவாமி வலப்பாகத்தில், ஆகாயத்தை உலாவிக் கொண்டு வருகிரது. சுவாமி பல்லாக்கு ஏறிவரும் போது ஏழு கோவில் நகரத்தாரும் பல்லாக்குடனே வருகிரது. பழனி பட்டணத்துக்கு கீழ்ப்பிரத்தில், வட்டப் பாரை அடியில் பழனிமலை

வேலாயுத சுவாமியாரையும் தெரிசனமுஞ் செய்து, பல்லாக்குவிட்டு கீழே இரங்கி மலை தெரிசனமும் செய்துவிட்டு வேலாயுத விஜயகிறித் துரைக்கும், பட்டுப் பீதாம்பரமும் விபூதி பஞ்சாட்சரமும், கொடுத்து, மகாறாஜாவைப் பார்த்து குருதேசிகர் ''நாம் போய் வருவோம்'' என்று உத்திரவு செய்தார். ''அப்படியே, மகாபாக்கிய'' மென்று சாஸ்ட்டாங்க நமஸ்க்காரஞ் செய்து, றாஜா சகல விருது வாத்தியத்துடன் தன் அரண்மனை வந்து சேர்ந்தார். சுவாமியும் நகரத்தாரும், குமரப்பன் பல்லாக்கு அருகில்வர, மற்ற நகரத்தார்கள் பல்லாக்கை சூள்ந்துவர, சகல வாத்தியந் தொனிக்க வருகிரது.

இந்த பிரகாரம் நடத்திவருங் காலத்தில் யெறணிக் கோவில் திருவேட்பூருடையான் குட்டயனும் சன்னியதானத்தில் ஆதீன மரியாதை அடியேனுக்கில்லாமலிருந்தால் சரியா? வென்று கேட்டான். சுவாமியும் ''நம்ம பண்டாரத்தையும், நகரத்தாரையும் குமரப்பனையும் வைத்து, யோசனை செய்து மரியாதை நடத்துவோம்'' மேற்படியார் சம்மதங் கேட்க்க, ''ஆதீனத்தில் சன்னியதான உத்திரவு போல் நடக்கச் சித்தமாக யிருக்கிறோம். உத்திரவுப்படி செய்வோம். எங்களனைவர்க்குஞ் சம்மதந்தான்'' யென்று சொல்ல குருதேசிகர் ''யிடும்பன் மலை அடிவாரத்தில் நமக்கு பட்டு வரிவட்டமும், நம்ம பண்டாரத்தை சேர்ந்ததாயிருக்கிறது;'' அன்னதான மடத்தில் முதல்ப் பூசைத் தினம் நகரத்தாரைச் சேர்ந்ததாகயிருக்கிரது. பெரியநாயகியம்மன் கோவில் பத்தாந் திருவிழா மண்டகப்படிச் சிலவும், மலையில் சந்தன அபிஷேகத்துக்கு, தேவஸ்தானம் சிலவும் திருவாவினங்குடியில் நடக்கிற சிலவும் நகரத்தாரைச் சேர்ந்ததாகயிருக்கிறது. நாம், ஊருக்குவரும் போது அன்னதான மடத்தில் நடக்கிர பட்டுப் பீதாம்பரச் சிலவும் நம்ம குமரப்பன் தனதாகயிருக்கிறது. இப்படியிருக்கிரபடியால் நகரத்தாருக்கு ஏற்பட்டிருக்கிரது. அதில் ஒரு சிலவை குட்டையனை செய்யச் சொல்வதாய் அபிப்பிறாய மிருக்கிரது. என்ன சொல்லுகிரீர்க ளென்றார். ''சன்னியதானத்து வாக்குப்படி நடக்கிறோம்''.

சுவாமியும், ''திருவாவினங்குடியில் நடக்கிரப்பட்டு பரிவட்டமும் அந்த சிலவு குட்டயன் தனதாயிருக்கட்டும்'' மென்று உத்திரவானது. அதுமேரைக்கி நடப்பதாய் சகலரும் ஒப்புக் கொண்டார்கள். சன்னியதானம் ஊருக்கு வரும்போது மூன்றாவது பட்டுப் பீதாம்பரமுங் கொடுக்கிரது, பழைய மேரைக்கி, பல்லாக்கில் சகலவிருது வாத்தியத்துடன் மீனக்கொடி ஆகாயத்தில் அளாவிக் கொண்டு வருகிறது.

இந்த தருமத்தை வழுவினபேர்கள் காசிக் கெங்கையில் ஆயிரத்தெட்டு காறாம் பசுவைக் கொன்ற தோஷமும், குரு மாதா பிதா சிசுவதை செய்த தோசத்தில் போவார் களாகவும், யிந்த தருமத்தை பரிபாலனஞ் செய்பவர்கள் காசிக் கெங்கையில் ஆயிரங் கோதானம் செய்த பலனும், றாமேஸ்வரத்தில் தனுஸ்க்கோடி தீர்த்தமாடின பலனும் பெறுவார்களாகவும், ஆல்போல் தளைத்து அருகுபோல் வேறூன்றி மூங்கில்போல் சுற்றம்

முசியாமல் வாழ்ந்திருப்பாராகவும், பழனியாண்டவர் இரக்ஷிப்பார். மீனாக்ஷி சுந்தரேசர் இரக்ஷிப்பார். நவவீரபாகு சகாயம், யாவரும் சதா சேர்வை, வேலுமயிலுந் துணை.

## 6. ஆதீனம் அட்டவணை - பட்டாபிஷேக அட்டவணை

பழனி ஸ்தலத்தில் நடக்கிர தருமத்தை தவறாமல் நடத்திவரக் கடவீர்களென்று சொல்லி, ஈசானிய சிவாச்சாரியார் உத்திரவு செய்து உபதேசம் பண்ணினார். யிந்த பழனி ஸ்தலத்தில் புவனகற்த்தாவாகிய பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாரையும் நம்முட பறங்குன்றத்தில் யிறாநின்ற மயூர வாகணாரூடறையும் நம்முட கொடுங்குன்ற ஆதீனம் போதாயண சூத்திரம், மான்டிவ்ய கோத்திரம், வேப்பம்பூ ஆரம் அணிந்திடு மார்பையுடையவர், சேல்துவசம் படைத்த நிம்ப மாலிகாபரண ஈசானிய சிவாச்சாரியார் பாண்டிய றாசாவுக்கு குருதேசிகர்; நம்முட பரம்பரை உள்ள மட்டும் இதை மறக்கக் கூடாது யென்று வாக்குதத்தம்; தெய்வநாயக (பண்டார)த்துக்கு கொடுத்த சவ்வாது.

மீனாச்சி சுந்தரரையும் கணபதியையும் தேமுனியையும் யெப்போதும் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மனையில் வைத்து, பூசை செய்து வருகிரதுடன் கண்டறக் கோடாலி பிரம்பும் குடுத்து இருக்கிறது. இந்த ஆதீன உற்பத்தி கண்டப் பிருதியும் குடுத்தியிருக்கிரது. பழனி ஸ்தலத்துக்கு வந்த வரலாறு சொல்லத் துடங்குகிறோம்.

தேனாறு பாயும் நேமங்கோவில் யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ்செட்டி குமரப்பனும், மேற்படியான் பெண்சாதி சிட்டாளும் நம்முட மடவாலயத்துக்கு வந்து, யிந்த ஸ்த்தலத்துக்கு வந்து சுவாமி தெரிசனம் செய்து பண்டாரத்தையும், மடவாலயத்தையும் சம்பாரித்து வைத்தபடியால் அவனுக்கு விபூதிப் பையும், சிவபூசை வேலாயுதமும் மடிச்சீலைப் பையுங் கொடுத்துயிருக்கிரது. அதையும் குமரப்பன் வசமிருக்க வேணும்.

யிந்த ஸ்தலத்தில் நகரத்தார்களில் முதலாவது விபூதியும் நம்முட ஆதீனத்தில் பட்டாபிஷேகத்துக்கு முதன்மை பட்டணசுவாமி வகுப்புக்கு விபூதிபிரசாதமும், ரெண்டாவது யிளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கும் யென்று ஆதீனத்தில் முதலாவது பட்டு பாண்டிய மகாராஜா பீதாம்பரமும் பாதகாணிக்கையும் மற்ற றாசாக்கள் அப்பாலும், நகரத்தார்களில் பட்டு பீதாம்பரமும் பாதகாணிக்கையும் முதலாவது வைக்கிரது என்றும், யிரண்டாவது நேமங்கோவில் யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி மகன் குமரப்பன் பழநியாண்டவர் அனுக்கிரகம் பெற்றபடியாலும் ஆதீனத்துக்கு வேண்டிய காரியங்களும், சரீரப் பிரயாசையும் செய்தபடியாலும், நீங்கள் யிருபத்தொரு கோத்திரத்தில் உதித்தவர்கள் அனைவரும், நம்ம குமரப்பனுக்கு ரெண்டாவது என்று ஈசானிய சிவாச்சாரியார் உத்திரவு

செய்ய சமஸ்த்தமான பேர்களும் சம்மதித்து இருந்தார்கள். பட்டணசுவாமி வகுப்பு அண்ணாமலையும் எழுந்துயிருந்து சன்னியதானத்தின் திருவடியில் சாஸ்ட்டாங்கத் தெண்டநிட்டு ''வளக்கம்போல் நடக்கவேணுமே ஒளிய; புதுவளக்கம் செய்யப்படாது; நாங்கள் பட்டுச் சாத்தியல்ல மற்ற வகுப்புக்காரர் பட்டுச் சாத்தி வருகிற வளக்கம். இதுக்கு சன்னியதானத்தில் உத்திரவு செய்யப்படாது'' யென்றான். மற்றவர்கள் குருதேசிகர் திருமுக தெரிசனையைப் பார்க்க யிளநலமுடைய குமரப்பனும் நானி முடிகவிந்து நின்றதைப் பார்த்த குருதேசிகருக்கு தீர்க்க முண்டாகியதின், ''யிருபத்தொரு கோத்திரமும் சம்மதஞ் சொல்லி, தாமொருவர் மட்டும் யிப்படிச் சொல்லி வருகிரது தருமமல்ல; அதாவது யிளநலமுடைய குமரப்பன் பண்ணின காரியங்களும், சரீரப் பிரயாசையும் பழனியப் பாருடைய தெரிசனையும் செய்து வைத்த பிறயாசைக்கி யிந்த மரியாதை போறாது'' யென்று உத்திரவு செய்ய ''அப்படியே செய்கிரது; அடியேன் செய்த பிளையை, பொருத்து, லட்சிக்க வேணு'' மென்று சாஸ்ட்டாங்க நமஸ்காரஞ் செய்து ''புத்தியென்ன?'' வென்று அண்ணாமலை கேட்க, சுவாமியும் கிருபை கூர்ந்து, ஆசீர்வாதமும் செய்து, பஞ்சாச்சரமுங் கொடுத்துயிருக்கும்படி உத்திரவு செய்தார். அண்ணாமலையும் யிருந்தான்.

ஈசானிய சிவாச்சாரியாரும், யிளநலமுடையான் குமரப்பனைப் பார்ப்பார்; பார்த்து யிருதயத்தில் வைப்பார்; யிப்படி யிருக்கிர சமயத்தில் குருதேசிகர் யிந்தப்படி ஆதீனம் அட்டவணையில் ரெண்டாவது நேமங்கோவில் யிளநலமுடைய குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனுக்கு விபூதி குடுக்கிரதுயென்றும் எழுதும்படி இளையாத்தங்குடி பட்டண சுவாமியான அண்ணாமலையை யெழுதும்படி செய்து, சன்னியதானத்தின் உத்திரவுப் படிக்கும், ஏழுகோவில் யிருபத்தொரு கோத்திரத்தார்கள் சம்மதப்படிக்கி யிந்த அட்டவணை யெழுதினது. பட்டண சுவாமி வகுப்பு அருணாசலஞ்செட்டி அண்ணாமலை யென்று கை நாட்டஞ் செய்து வாங்கி வைத்துக் கொண்டு சுவாமி ஒரு உபாயஞ் செய்தார்; அதாவது யாது குமரப்பன் வருத்தமாகயிருக்கிறவனுக்கு சந்தோசமுண்டாக வேணும் என்று நினைத்து நகரத்தார்களைப் பார்த்து, ஈசானிய சிவாச்சாரியார் இந்த அட்டவணை யெழுதினது யாவருக்கும் சம்மதந்தானா யென்றார். ''உத்திரவுக்கு ரெண்டுயில்லை'' யென்றார்கள். அப்ப சுவாமியும், ஒரு புருசனைக் காட்டினாலும், ஒரு அதிகாரங் குடுத்தாலும் ஒரு அடையாளம் வேணுமே? யென்றார். ''அப்படித்தான் வளக்க'' மென்றார்கள். ''யின்றையத் தினம் ரெண்டாவது மரியாதை செய்வதாய்ச் சொல்லி முரியெழுதியிருக்கிறது. அதற்க்காக யின்று தினம் குமரப்பனுக்கு விபூதி குடுத்து ஒரு பீதாம்பரமுங் குடுத்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன், நகரக் கூட்டத்துடன், அவன் சாகைக்கு அழைத்துப் போய்விட்டால் ரொம்பவும் நல்லது'' யென்றார். ''உத்திரவுப்படி நடக்கிறோம்'' யென்றார்கள்.

அப்ப குமரப்பனும் நம்ப வருத்தப்பட்டவனை ஞானக் கண்ணினால் தெரிந்து, நமக்கு சந்தோசமாகுமென்று எண்ணிச் செய்கிறார். நம்முட குருவுக்குச் சமதை யாரைச் சொல்லப் போகிறோம் என்று ஆனந்தம், பிர்மானந்தம் கொண்டான். சுவாமியும் ''குமரப்பனும் மனக்கவலை தீர்ந்தது'' யென்றார். நகரத்தார்களும் ''யிந்த அண்ணாமலை செய்த காரியத்துக்கு யிப்படி உத்திரவு செய்திருக்கிறார்'' யென்றார்கள். அவரவர்கள் சந்தேகங்களை நிவர்த்தி பண்ணிக் கொண்டார்கள். ஈசானிய சிவாச்சாரியரும் ஆதீன மணியம் அண்ணாச்சாமி அய்யரை அழைத்து, நம்ம பொக்குசத்தில் பீதாம்பரம் யிருக்கிரது. அதில் ஒரு பீதாம்பரம் யெடுத்து வா என்றார்கள். அதுபோல பீதாம்பரமும் கொண்டு வந்து சன்னியதானத்தின் முன்பாக வைக்க, சகல விருது வாத்தியத்துடன், நேமங்கோவில் இளநலமுடையான் குப்பாபிச்சஞ் செட்டி குமரப்பனை அழைத்து, விபூதி பஞ்சாட்சரமும் குடுத்து, பீதாம்பரமும் கட்டி, ஆசீர்வாதமுஞ் செய்து, சகல விருது வாத்தியத்துடன், குமரப்பனை அவன் சாகைக்கி ஏழு கோவில் யிருபத்தி ரெண்டு கோத்திரத்தார்கள் அனைவருங் கூடி குமரப்பன் சாகைக்கு அழைத்து வந்தார்கள். யிப்படி வேண்டிய மரியாதையும் செய்து சகலரும் சாகை வந்து சேர்ந்தார்கள்.

தெய்வநாயக பண்டாரம் பழனியப்பாருடைய பட்டு பரிபட்டத்தை சாத்தி, பட்டாபிஷேகத்துக்கு தீபாராதனையாகிரது. அதற்கு தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கு ஏற்பட்ட மரியாதையும் பழனிக்கோவில் சிலவுங் குடுக்கிரது, மீனாட்சி சகாயம்.

ஆதீன அட்டவணை முற்றிற்று. பழனியாண்டவர் சகாயம், வேலுமயிலுந் துணை, மீனாட்சி சுந்தரேஸ்பரர் துணை. திருச்சிற்றம்பலம்.

## 7. மட ஆலயத் தர்ம சாசனம்

சாலியவாகன சகார்த்தம் 1727க்குமேல் கலியுக சகார்த்தம் 4906க்கு மேல் செல்லாநின்ற குறோதன வருஷம் தை மாதம் 27ந் தேதி ஞாயிற்றுக்கிழமை பௌர்ணமியும், பூச நட்சேத்திரமும், கூடிய சுப தினத்தில் ஸ்ரீ பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு செல்லும் வைகாபுரி நாட்டு பழனி ஸ்தலத்தில் ஆவணி மூலவீதிக்கும் கீள்புரத்தில் மகாரிஷியார் கோத்திரம் தெய்வசிகாமணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கு

சோள மண்டலமாகிய காவேரிப்பூம்பட்டினத்தில் பிறந்தவர்கள், உயர் தனவணிகர், தங்க மேருறை கண்டவர்கள், மதயானையை நிறை கண்டவர்கள், காவேரிப் பிரவாகத்தைப் பஞ்சாலடைத்தவர்கள், அவ்வை தன் தமிளுக்குப் பொற்பாடகங் குடுத்தவர்கள், ''மடிச்சீலை பெருக' என்று வாழ்த்தி வரம் பெற்றவர்கள். கம்பனார் கோயிலை தங்கத்தால் மேய்ந்தவர்கள்,

கலியாண வாசலுக்குப் பவளக்கால் நாட்டினவர்கள், தண்ணீர் கயிருக்குத் தங்கக் கயிர் போட்டவர்கள். சோள மண்டலத்தில் மூவேந்திறறுக்கு மும்முடி சூட்டி வைத்தவர்கள். சிங்கக் கொடித் தலைவர்கள், சிங்காசனத்தார், சீரகமாலையுடையார், வெள்ளை வாரணத்தார், பாண்டிய நாட்டு றாசன் குலசேகர சவுந்திர பாண்டியன் நற்குடி தன் சீமைக்கு அழைத்தபோது, பொன், பொஸ்ப ரதம் ஏரி வந்தவர்கள், கல்வாசனாடாகிய இளசை நகர் தன்னில் பூவயிசியறாக வந்தவர்கள், குலசேகரபுரம் தேனாறுடையார், அன்னை, தந்தை, தெய்வம், மறையோர், குருவை வணங்குவோர், சதுர்மறை ஆறு சாஸ்த்திரமு மோதி யுணர்ந்தவர்கள், வேள்வி முடித்த யோகி, மெஞ்ஞானி, உயர் பிர்மசாரியராகிய பாண்டி நாட்டு ஆச்சாரியார் பாதம் போற்றுபவர்கள். வேத வித்தியாயம் விளங்கு மெஞ்ஞானி, ஆதி மெய்ப்பொருளை அரிந்தருள் யோகி, திருப்புனல் குருதேசிகனார் பாதம் போற்றுபவர்கள், கல்வாசநாடாகிய குலசேகரபுரம், யிளையாத்தங்குடி சீர்செந்தூரில் சிறந்தருள் கல்வாசனாடு, நேமனாடு, கேரளசிங்கவளநாடு, பிரம்பூர் நாட்டில் வீரபாண்டியபுரம், பெருந்திருவான கேரளசிங்க வளநாடு, வீரபாண்டியபுரம், மருதாந்தபுரம், சிறுகளத்தூர், பிரம்பூர் நாட்டில் சூடாமணிபுரம், காநாடு ஒன்பது நாட்டுக்கும், ஏழு கோவிலுக்கும், இருபத்திரெண்டு கோத்திரம் ஒக்கூருடையான், பெருமருதூருடையான், கிங்கினிக்கூருடையான், பட்டணசுவாமியுடையான், கழனிவாசலுடையார், திருவேட் பூருடையான், திருவப் பூருடையான், இளநலமுடையான், யேளகப் பெருந்திருவான் சிருகொளத்தூருடையான், பெருகுளத்தூருடையான், கண்ணூருடையான், அரும்பாக் கூருடையான், கருப்பூருடையான், புகளிடங்கொடுத்த பட்டிணமுடையோர், இருபத்திரண்டு கோத்திரமாகிய ஏழு கோவில் நகரத்தாரனைவோர்களும் பழனி ஸ்தலம் சின்னோப நாய்க்கற், பாணிபாத்திர உடையார், மற்றுமுண்டாகிய ஸ்த்தாணிகாள், பரிகல முன்பாக, ஏழு நகறத்தவரனை வோர்களும் நாகப்ப பண்டாரத்து மகன் குளந்தைவேலுப் பண்டாரத்துக்கு மடவாலயத் தர்ம சாசனப் பட்டயம் கட்டளையிட்டோம்.

இதற்கு முன் தங்களுடைய முன்னோர்களுடைய மனையில் எங்கள் முன்னோர்களால் கட்டப்பட்ட ஆறு கால் சவுக்கையில் அதைச் சுற்றி எழுபத்தெட்டுக் கால் திருப்பணியும் தங்களுக்காக மேல்புரம் கன்னி மூலையில் வடக்கு வாசல் வீடும் கட்டி வைத்திருக்கும் எங்கள் ஏழு கோயில் நகரத்தாரனைவர்களும் வருஷம் ஒன்றுக்கு எங்கள் புள்ளி ஒன்றுக்கு பணம் காலும், அரிசி படி கால் வீதமும், தங்களுக்குக் குடுத்து வருவோமாகவும், குடுக்காத பேர்களிடம் எங்கள் சாதி முறைபோல் அடவுயெடுத்து வாங்கிக் கொள்வீராகவும், இதைத் தவிர தை மாதம் அஞ்சு நாள் பூசையில் நாள் ஒன்றுக்கு வேல் நிருத்துகிறதற்கு, அடிப்பரப்புகிரதற்கு வேலப்படியால் ஒரு படி அரிசியும் வேலுக்கு சாத்துகிர பரிபட்டமும் சொர்ண புஷ்பம் பணம் இரண்டும், வெத்திலை முப்பதும், பாக்கு பதினைந்தும், பளம்

பதினைந்தும், தேங்காய் ஏழும், தீபத்துக்கு எண்ணைபடி ஒன்றும், சாமிக்கி, முன்னேட்டுப் படிக்கி உண்டாக்கிய அபிஷேகத்துக்குண்டாகிய சாமானும், பள்ளயத்துக்கு ஆக நாங்கள் வடிக்கிற சாதத்தில் அஞ்சுகூடை சாதமும் அதுக்குண்டாகிய சாமான்களும் நாள் ஒன்றுக்கு இதைத் தவிர அன்னதான மடத்துக்கு திருவிளக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு தங்களுக்கு ஆறு பொன் குடுத்து விடுகிறது.

மடத்துக்கு காவணம் சிறப்பு பண்ணுகிரதற்கு பனிரெண்டு பொன் குடுத்து வருகிறது. சாமிக்கு அஞ்சுநாள்ப் பூசையில் நாள் ஒன்றுக்கு பொங்கலுக்கு அரிசிபடி ஒன்றும் சர்க்கரைப் பொங்கலுக்கு அரிசி படிரெண்டும் அதற்குண்டான சாமான்களும் குடுக்கிரது. மகேஸ்வரபூசையில் பண்டாரத்தையாவுக்கு நாள் ஒன்றுக்கு வேல்படியால் அரிசிபடி பத்தும், ஈசானிய சிவாச்சாரியார் உத்திரவின்படி அரிசிபடி ஏழும், திருப்புனல் வாசல் முதன்மையறான சேனாபதி குருக்கள் சுவாமியவர்கள் உத்திரவின்படி அரிசிபடி அஞ்சும், நகரத்தார் யேர்ப்படுத்திய பிறாமணாள் போசனத்தில் படி 22 சேதார அரிசி நாலுபடியும் ஆக அரிசிபடி இருபத்தி ஆறும், மலையில் திருமஞ்சன வில்வ அர்ச்சனை வேலை மெறாசுக்காக அரிசிபடி மூணும் ஆக அரிசிபடி இருபத்தி ஒன்பது, அதற்குண்டான சகல சாமான்களும், நாள் ஒன்றுக்கும், இந்தப்படி நாள் அஞ்சுக்குக் கொடுத்துவருகிரது. மலையின் பேரில் சுவாமிக்கிக் காவடி அபிஷேகத்துக்கு சந்தன அபிஷேகத்துக்கும் வருஷம் ஒன்றுக்கு ஆறு பொன் குடுத்து வருவோமாகவும், மடத்து பார்வதியம்மாளுக்கு வருஷம் ஒன்றுக்கு சேலை ஒன்று குடுத்து வருவோமாகவும், பத்தாந்திருவிளா மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர் பந்தலில் மண்டகப்படியில் நாங்கள் உபயஞ்செய்து, தங்களுக்கு அரிதிப்பரி வட்டமும், எங்களில் நேமங்கோவில் யிளநலமுடையான் குமரப்பனுக்கு அலங்காரப் பரிவட்டமும் கட்டி மடத்துக்கு சகல விருது வாத்தியத்துடன் அழைத்து வந்து, தீபார்த்தனை முதலானதுஞ்செய்து காளாஞ்சி வளமைபோல் குடுத்து பண்டாரத்தையாவை ஆக்குப்பொரைக்கு அழைத்துப் போய் விடுகிறது. மகேஸ்பரபூசைக்கி சாமான் வாங்குகிறதில் மிஞ்சின சாமான்கள் பண்டாரத்து அய்யாவை சேருகிரது. அடுப்புக் கரியும் நாயகப்பானையும் நவ பாண்டமும் முழுமையும், காவணக் கால் சாமான்களெல்லாம் தாங்களே எடுத்துக் கொள்கிரது. பரிபட்டங்கட்டிக் கொள்ளுகிறதுக்கு சோமன் சீலைக்கி வருஷம் ஒன்றுக்கு இரண்டு வறாகன் குடுத்து வருகிரது. மாரியம்மன் கோவில் தண்ணீர்பந்தலில் கொள்ளுக் கஞ்சி வைத்து நாங்கள் ஊத்துகிரதற்கு, தங்களுக்காக நாங்கள் யேர்ப்படுத்திய அரிசி படி இரண்டும், கொள்ளுப் பருப்பு படி காலும், உப்பு படி காலும் யிதுமேறைக்கி நாள் ஒன்றுக்கும், அஞ்சு நாளைக்கி யிந்தப்படி கொடுத்து வருவோ மாகவும், தங்கள் வீட்டு விசேஷங்களுக்கு நாங்கள் ஏற்படுத்தியிருக்கிற கல்யாணத்துக்காக

பத்து விறாகனும், சடங்கானால் இரண்டு விறாகனும் கருமத்துக்கு உடையவர்கள் மரணமானால் துப்பட்டாவுக்கு சிலவுக்கும் விறாகன் ஒன்று குடுத்து வருகிரது.

தங்களுடைய முன்னோர்கள் மனையில் யெங்களுடைய முன்னோர்களால் கல்த்திருப்பணி ஆறுகால் சவுக்கையும், யெழுபத்தெட்டுக் கால் சுத்து மண்டபமும், ஆக்குப் பொரையும், தங்களுடைய அனுபோகத்துக்குள் வருகிரது. யிப்போது எங்களுக்கு யிடம் போறாததுனால் அடுத்தமனை மோளையத் தேவன் வகையறாயிடம் நாங்கள் கிறயத்துக்கு வாங்கியிருக்கிறோம். யிப்போது தங்களுடைய ஆக்குப் பொரையில் கல் மண்டபமும் கட்ட வேண்டியிருப்பதால், தங்களுக்கு மோளையத் தேவனிடம் விலைக்கி வாங்கிய மனையில் தங்களுக்கு ஆக்குப் பொரையும், தங்களுடைய ஆக்குப் புரையில் முப்பத்தொன்பது கால் திருப்பணி மண்டபமும் கட்டி, கிரயத்துக்கு வாங்கின மனையில் ஆக்குப் பொறை கட்டி, கன்னிமூலை பாரிசத்தில் ஒன்பது கால் கல் திருப்பணி நடையும் கட்டி, நாங்கள் மடத்துக்காக கிறையத்துக்கு வாங்கிற மனைகள் தங்களுக்கே யொளிய மற்றவர்களுக்கு யில்லை. நாங்கள் கட்டப்பட்ட ஆக்குப் பொறை, முப்பத்தொன்பது கால் மண்டபமும், ஒன்பது கால் கல் நடையும், யெழுபத்தியெட்டுக் கால் மண்டபமும், ஆறுகால் சவுக்கையும் வளமையான தெற்கு வாசல் நடையும் இதுகளையெல்லாம் தாங்கள் குடியிருந்து அனுபவித்து, தங்கள் புத்திறாள், பவுத்திராள் பறம்பறைக்கும் சந்திறாள், சூரியாள் உள்ள வரைக்கும் ஆண்டு அனுபவித்துக் கொள்வீர்களாகவும், மடத்துக்கு தீபத்துக்கு முத்துக்கு, மாசம் ஒன்றுக்கு மூனு பணமும், தண்ணீர்ப் பந்தலில் ஒரு பணமும் சாமி வீதிக்கு யெழுந்தருளி வரும்போது விஷேடம் ஒன்றுக்கு பணம் காலே அரைக்கால் வீதம் குடுத்து வருவோமாகவும், யிந்த மடவாலையத்துக்கு ஏற்படுத்திய தருமங்களும் மடத்துக்காக ஏற்பட்ட பிரம்பு கடிகையும், மடத்து, பார்வதியம்மாள் யிரும்பு வேலாயுதமும் லிங்கப்ப நாயக்கர் வேலாயுதமும், நேமமான யிளநலமுடையான் குமரப்பன் இரும்பு வேலாயுதமும், தொண்டமான் றாசா உபயம் தாம்பூர வேலாயுதமும், குன்றக்குடி மடத்து உபயம் வந்த வெள்ளி வேலாயுதமும், தேவகோட்டை நகறத்தார் உபயம் சொற்னனற்றின வேலாயுதமும் யிதுகளை யெல்லால் ஆறுகால்ச் சவுக்கையில் நிறுத்தி, பள்ளயம் போட்டு, பூசை செய்கிரது.

பிள்ளையார் கோவில் வகுப்பு முத்தப்பன் பழனிக் கோவிலுக்கு காவடியெடுத்து வரும் போது, பழனியாண்டவருடைய அருள் தங்கி காவடி முத்திரியை செலுத்தி, சிவப்பட்டியில் தன் வீட்டில் காவடியை வைத்து, சுக்கிரவாரத்துக்கு வாரம் பூசை செய்து வந்ததில், பழனியாண்டவருடைய கிருபையால் வெகுகாரணத் திருவிளையாட்டு களாடினபடியால் யாவருக்கும் அனுகூலசித்துக்கள் விளையாடி வந்தபடியால் தொண்டமான் றாசா வேட்டைக்கு வந்துயிருக்கும் போது, யிந்த அதிசயம் கேள்விப்பட்டு, மகாறாசாவும்

முத்தப்பன் வீட்டுக்கு வந்து ''பழனியாண்டவரிடம் நான் நினைத்த காரியத்தைக் கேட்டுச் சொல்'' லென்றார். முத்தப்பனுக்கும் ஆண்டவருடைய கிருபையால் இன்றையத்தினம் இரண்டுமானும் ஒரு மிருகம் கிடைக்குமாயென்று கேள்கிறாய். இன்றையத்தினம் பதினஞ்சு நாளிகைக்கு மூன்று மிருகம் வருகிரது. அதில் முதல் வருகிறதும் இரண்டாவது வருகிர மிருகமும் கிடைக்கும். இரண்டாவது மான் அஞ்சும் வரும். அதில் குத்தப்பட்ட மானும், குத்தப்படாத மானும் கிடைக்கும் போவென்று சொன்னார்.

அதுபோல றாசாவும் வேட்டைக்கிப் போய் வேட்டையாடி அதுபோல் கிடைத்தது. றாஜாவுக்கு உடனே சந்தோஷம் வந்து பல்லாக்கைவிட்டு யிறங்கி, ''முத்தப்பனை பல்லாக்கில் வைத்துக் கொண்டு வா'' வென்று மந்திரியிடஞ் சொன்னார். மந்திரி வந்து முத்தப்பனைப் பல்லாக்கில் வைத்து, இராசா சமுகத்தில்க் கூட்டி வந்து விட்டார். ராஜாவும் மிகவும் சந்தோஷப்பட்டார். முத்தப்பனுக்குச் சால்வையும் மோகன மாலையும் வளைதடியும் குத்தீட்டியுங் குடுத்து ''ஒனக்கு யென்னவேணு'' மென்று கேட்டார். ''யெனக்கு கோவில் வீட்டுக்கு தாம்பூர வேலும், அதை யென்கோவில் யெடுத்துப் போகும் போது, யிந்தவேலை யெங்கள் சாதி நேமங்கோவில் பழனியப்பனிருக்கிறான். அந்த பழனியப்பன் வேலாயுதத்துடன் இந்த வேலாயுதத்தையும் வைத்து, பள்ளயம் போட்டுப் பூசை செய்துவரும்படி உத்திரவாக வேண்டியது''. சொன்ன உடன் பழனியப்பனுக்கு திருமுகம் எழுதி அரண்மனைக்கி அழைத்து வந்து பழனியப்பனுக்கு வெகுமரியாதையுஞ் செய்து, பழனிக்கோவிலுக்காகத் தாம்பூர வேலாயுதஞ் செய்து, முத்தப்பன் கோவில் வீட்டில்ப் பூசை செய்து வரும்படிக்கும் செய்து, பழனிக்கோவிலுக்கு தான் போகும்போது இந்த வேலாயுதத்தையும், தன்னுடைய வேலாயுதத்துடன் வைத்துப் பூசை செய்து வரும்படிக்கும் இறாசா உத்திரவு செய்தார். ''அந்தப்படியே நடத்தி வருகிறோ'' மென்று சம்மதித்து வேலாயுதத்தையும வாங்கிக் கொண்டு வந்தார்கள்.

இராஜா உத்திரவு செய்தபடியால் யிந்த வேலாயுதத்தையும் நிருத்திப் பூசை செய்யுங்களென்று சொல்ல, பண்டாரம் வருஷம் ஒன்றுக்கு அஞ்சுபணங் கொடுங்க ளென்று கேட்டார். ''அது மேறைக்கி தருகிறோ'' மென்று சொல்லியிருக்கிறோம். காவடி அபிஷேகத்தில் முத்தப்பனுக்கு கால்ப்படி பஞ்சாமிர்தமும் கொடுக்கிரது. வேல் எடுத்து வருகிற பண்டாரத்துக்கு படிச்சிலவு குடுத்து வருகிரது. இதுவு மன்னியில் தேவகோட்டை ரற்றின வேலாயுத சாத்துப்படிக்கி ஒன்பது பணம் குடுத்து வருவோமாகவும், தேவகோட்டை நகரத்தார்களுக்கு கால்ப்படி பஞ்சாமிர்தமும் குடுத்து வருவோமாகவும் குன்றக்குடி வேலாயுதமும் அலங்காரத்துக்காக வந்திருக்கிறது.

மேல்க்கண்ட தருமப்படிக்கி காளாஞ்சி மரியாதை, வளமைபோலவும், கட்டளைப் பணங்களும் வளமைபோல் குடுத்து வருவோமாகவும், தங்கள், புத்திராள், பவுத்திறாள் யுள்ளவறைக்கும், கல்லுங் காவேரியும், புல்லும் பூமியும் யெங்களுடைய புத்திறாள் பவுத்திறாள் வரைக்கும் சந்திறா சூரியாள் உள்ளவரைக்கும் நடத்தி வருவோமாகவும், யிந்தத் தருமத்துக்கு விகாதம் யிடர் செய்தவர்களுக்கு, காசியில், கெங்கையில் ஆயிரத்தெட்டு காராம்பசுவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும் தீர்த்த வாசங்களில் குரு, மாதா, பிதாவை கொன்ற தோசங்களில் போகக் கடவார்களாகவுமென்று யேழு நகரத்தாறனைவோர்களும் சம்மதித்து எழுதிக் கொடுத்த தர்ம சாசனப் பட்டயம்.

யிந்தத் தருமத்தைப் பரிபாலனஞ் செய்த பேர்களுக்கு, காசிக் கெங்கையில் ஆயிரத்தெட்டுக் கோதானஞ் செய்த பலனும், சோடஷதானஞ் செய்த பலனும் பெருவார் களாகவும், ஆல் போல் தளைத்து, அருகுபோல் வேறூன்றி, மூங்கில்போல்ச் சுற்றம் முசியாமல் வாழ்ந்திருப்பார்களாகவும், மரகதக் கணபதி துணை, யிந்தப் பட்டயம் எழுதினது நகரத்தார் சொல்ப்படிக்கி யிலுப்பைக்குடிக் கோவில் அருணாசலஞ் செட்டி லெக்ஷுமணன் நெட்டெழுத்து. வேலுமயிலுந் துணை.

## 8. நிரம்பவழகிய தேசிகர் பட்டயம்

சாலியவாகன சகார்த்தம் 1549க்கு மேல் கலியுக சகார்த்தம் 4730க்கு மேல் செல்லாநின்ற சித்திராத்திரி வருஷம் தை மாதம் 7ந்தேதி சோமவாரமும், பூசநட்சேத்திரமும், பவுர்ணமியும் கூடிய சுபதினத்தில் வீரபழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு செல்லும் வைகாவூர் நாட்டில் பழனி ஸ்தலத்தில் ஆவணி மூல வீதிக்கும் கீழ்புறம் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மகன் தாண்டபண்டாரம் சிவாகம சூத்திரம், மகாரிஷியார் கோத்திரம், தாண்டபண்டாரத்துக்கு,

ஸ்ரீ வாஞ்சியம் சத்திக்ஞானகோத்திரம் சந்ததி மெய்கண்டான் சந்ததி சூத்திரம் சிவாகம சூத்திரம் பட்டமங்கல ஆதீனம் குன்றாக்குடி ஆறுகால் பூசம் ருத்திராட்சக் குடை நிறம்பவளகிய தேசிகர் எழுதிக்குடுத்த வில்வார்ச்சனைப் பட்டயங் கட்டளை யிட்டோம்.

ஆத்திமாலை அணிந்த மார்பன்னுட தேசம் ஸ்ரீ வாஞ்சியம், நிறம்பவளகிய தேசிகர், வணங்காமுடி மன்னர், ஆறுகால்ப் பீடாதிபதி சத்தியோசாத தேசிகர், பஞ்சாக்ஷசரப் பிரியோன், சைவசமயம் விளங்கும் அஞ்செழுத்துண்மையும் ஓதிவைத்த குருதேசிகன், வன்னபகவான் சிவபூசைக்கு கெங்கையாக வந்த குருதேசிகன், அக்கினி தேவன் தூப

தீபமாக வரப்பெற்ற குருதேசிகன், வாயுவு பகவான் சிவிகை தாங்கிய குருதேசிகன், ஆகாச பகவான், ருத்திராக்ஷக்குடை பிடிக்கப் பெற்ற குருதேசிகமூர்த்தி, ஆத்திமாலை உடைய குருதேசிகன், வெள்ளைக்குடை, வெள்ளைச் சாமரம், அன்னக்கொடி, சிம்மக்கொடி, யாளிக்கொடி, அனுமக்கொடி, மகரக்கொடி விருதுக்குடைய குருதேசிகன், தேவசபை மெச்சிய குருதேசிகன், அன்னை தந்தை சொல்மாறாத குருதேசிகன், பொய் சொல்லா குருதேசிகன், சிவன்பாலே சிந்தையில் வைத்த குருதேசிகன், ஆரம்திரிபொழுது மாறாத மெய்ஞானி, சமயம், விசேஷம், நிர்வாணம், ஆசாரிய அபிஷேகம் பெற்ற குருதேசிகன், சிவசுப்பிரமணியர் அகஸ்த்தியருக்கு தெரிசனை குடுத்தது போல், குன்றக்குடியில் மயில்வாகன ரூடறாய் காட்சி பெற்ற குருதேசிகர், ஆறு எழுத்துண்மையும் பெற்ற முனிவர், மாமாங்கத்தலை வைத்து சிவபெருமானுக்கு நெய்வேத்தியம் செய்த குருதேசிகன், பாண்டிய நாடான், குலசேகரபுர சுந்தரபாண்டியன் நற்குடி தன் சீமைக்கி அழைத்தபோது நிறம்பவளகிய தேசிகரும்,

சீரகமாலை உடையார், வெள்ளைவாரணத்தார், பொன் புஸ்பரதம் யேரி வந்தவர்கள், கல்வாசல் நாடாகிய இளசைநகர் தன்னில் பூவசியறாக வந்தவர்கள், குலசேகரபுரம் தேனாருடையார், அன்னை, தந்தை, தெய்வம், மறையோர் குருவை வணங்குவோர்கள், சதுர்மறை ஆறு சாஸ்த்திரமும் வுணர்ந்து வேள்விமுடித்தயோகி, மெஞ்ஞானி, உயர் பிரமசாரியாகிய பாண்டிய நாட்டாச்சாரியார் பதம் போற்றுவோர்கள், வேதவித்தியாயம் விளங்குமெஞ்ஞானி, ஆதி மெய்ப்பொருளை அரிந்தருள்யோகி, திருப்புனல் தேசிகன் பதமும் போற்றுவோர்கள். கல்வாசல் நாடாகிய குலசேகரபுரம், யிளையாத்தங்குடி, சீர்செந்தூரில் சிறந்தருள் கல்வாசல் நாடாகிய குலசேகரபுரம் நேமனாடு. கேரள சிங்கவளநாடு, பிரம்பூர் நாட்டில் வீரபாண்டியபுரம், மருதாந்தபுரம், சிறுகுளத்தூர், பிரம்பூர் நாடு, சூடாமணிபுரம், கானாடு யொன்பது நாட்டுக்கும், யேழு கோவிலுக்கும், இருபத்திரெண்டு கோத்திரமும், ஒக்கூருடையான், பெருமருதூருடையான் பேற்செந்தூ ருடையான், கிங்கினிக் கூருடையான், பட்டன சுவாமியான், இளநலமுடையான், களணிவாசலுடையான், திருவேட்ப்பூருடையான், யேளகப்பெருந்திருவான், சிறுகுளத்தூரு டையான், மண்ணூருடையான், உறையூருடையான், மணலூருடையான், அரும்பாக் கூருடையான், புகழ்யிடம் கொடுத்த பட்டணமுடையார் இருபத்திரெண்டு கோத்திர முடையவர், ஏழுகோவில் நகரத்தார்களனைவோர்களும், மேல்ப்படியார்களுடைய பெண்டாட்டிகளும், வெள்ளாட்டிப் பெண்கள்,

வணங்காமுடிவேந்தர் புத்திரிகள் சோளமகாறாசாயிடம் போய் ''எங்கள் யிசமானுக்கு பாண்டிய நாட்டுக் குருதேசிகர், ஈசானிய சிவாச்சாரியார் யிருக்கிறார். அவர் இடம்

பஞ்சாச்சரம் பெற்றுக்கவுமாக உத்திரவு பண்ணின காரியஞ்சரியே. 'நாங்கள் வெள்ளாட்டிப் பெண்கள், மத்தகுருவைத் தோழமாட்டோம்; எங்கள் நிறம்பவளகிய தேசிகருக்குச் செவிகுடுத்து, மத்தகுருவுக்குச் செவி குடுக்க மாட்டோம்; நாங்களும் பாண்டிய நாட்டுக்குப் போக மாட்டோம்'' என்று சொல்லச் சோளமகாறாசா, ஆத்திமாலை அனிந்தமார்பன் ''யேன்?'' யென்று கேள்க்க, வெள்ளாட்டிப் பெண்கள் ''யெங்கள் குருதேசிகர் பாண்டிய நாட்டுக்கு வந்தால் நாங்களும் கூடவே வருவோம்'' என்று சொல்ல ''அதுமேறை உங்கள் குருவை அழைத்து வாருங்கள்'' என்று உத்திரவுசொல்ல, அதுமேறை வெள்ளாட்டிப் பெண்கள்யெல்லாம் ஒன்று சேர்ந்து, நிறம்பவளகிய குருதேசிகரிடம் பாதகாணிக்கை வைத்துக் கும்பிட்டு விழுந்து கொண்டு,

''சுவாமி ஆத்திமாலை யாரம் அணிந்த மகாறாசா யெங்களைப் பாண்டிய நாட்டுக்குப் போகும்படியாகவும், பாண்டியர் குரு ஈசானிய குருதேசிகர்யிடம் எங்கள் ஆண் பிள்ளை களை உபதேசம் பெற்றுக்கச் சொல்லியும் எங்களையும் கூட்டிப் போகச் சொல்லியும் உத்திரவு செய்தார். நாங்கள் சுவாமி வறாமல் பிறப்படமாட்டோம் யென்று சொல்லிப் போட்டோம்; தங்களையும் கூட அழைத்து வரும்படியாய் உத்திரவு செய்தார். ஈசானிய தானத்தில் உத்திரவுபோல் நடக்கிறோம்'' என்று வெள்ளாட்டிப் பெண்கள் சொல்ல, குருதேசிகர், ''மகாறாசா உத்திரவுக்கும், தங்கள் வார்த்தைக்கும் நான் ரெண்டு சொல்லுகிரவ னல்ல. நாம் பிற தேசத்துக்கு போனால் நமக்கு நடக்கிர மரியாதையும், நம் பூமி, மனையப் போலவும் கிடைக்கமாட்டாது. நாம் அங்கே வந்து யென்ன செய்கிரது?'' என்று குருதேசிகர் சொல்ல, வெள்ளாட்டிப் பெண்கள் றாசாயிடம் வந்து ''சுவாமி சத்தியோசாத குருதேசிகர் பாண்டிய நாட்டுக்குப் போனால், மண்ணும் மனையும் கிடைக்கமாட்டாதே'' என்று சொல்லு கிறார். அப்ப, மகாறாசா சத்தியோசாத குருதேசிகருக்கு, மந்திரி சகல விருது வாத்தியத்துடன் அழைத்து வரும்படி உத்திரவு செய்து, அது மேறைக்கி, பாதகாணிக்கை வைத்து, ''றாச சபைக்கு அழைத்து வரும்படி உத்திரவு'' யென்று மந்திரி சொல்ல, உத்திரவுபோல், சகல வாத்தியத்துடன் றாச சபைக்கு வந்தார்கள். றாசா பொன்தட்டில் ஆத்தி மாலையை வைத்து, பாதகாணிக்கை இருபத்தொரு பொன் வைத்துக் கொண்டு நின்றார். றாசா பொன்தட்டில் யிருந்த மாலையை கண்டத்தில் தரித்து, பாதகாணிக்கையும் வைத்து றாச வருசையாக றற்றின சிம்மாசனத்தில் யிருப்பிடமுங் கொடுத்து, றாசாவும் யிருந்து கொண்டு,

''சுவாமி பாண்டிய தேசத்துக்கு யெழுந்தருள வேண்டியதாய் விரும்புகிறேன்;'' மகாறாசா உத்திரவுப்படி யென்று குருதேசிகர் சொல்ல, மகாறாசா சத்தியோசாத குருதேசி கறைப் பார்த்து ''தாங்கள் கைங்கிரியஞ் செய்கிர வாஞ்சி யீசுபறருக்கும் மங்களம்மாளுக் கும் ரெண்டு கிறாமந் தனிக் கிறாமமும், தங்கள் கிறகத்துக்கு மூணு கிறாமமும் தங்கள் பூசை

மடம் முதலானதும், ரெட்டைத் தீவட்டி, வெள்ளைக்குடை, வெள்ளைச் சாமரம், அன்னக்கொடி, யாளிக்கொடி, சிம்மக்கொடி, ருத்திறாட்சக் குடை, கற்பக நிழல் முதலாகிய சகல விருது வாத்தியங்களும் வரும்படிக்கும், அங்கேயிதுபோல் எப்போதும் நீங்காமல் யிருக்கும்படியாகவும் பாண்டியனுக்கு உத்திரவு அனுப்பியிருக்கிறேன், அதுபோல் நடந்துவருவார்க'' ளென்று றாசா சொல்ல,

''அப்படியே நல்லது'' என்று விடைபெற்றுக் கொண்டு ''வெள்ளாட்டிகளுக்கு உத்திரவு, நாங்களும் கூட வருகிறோம். யெல்லோரும் பொன், புஸ்ப ரதமேரிப் போவோ'' மென்று சொல்லிவிட்டு, தம் ஆதீனத்துக்குப் போய், வாஞ்சி யீசுபறறையும் மங்களம்மாளையும் போட்டக் கோவில் உடன் எடுத்துக் கொண்டு சத்திக்ஞான கோத்திரம் மெய்கண்டான் சந்ததி திருச்சிற்றம்பல குருதேசிகரிடம் விடை பெற்றுக் கொண்டு, ஸ்ரீவாஞ்சியம் விட்டுப் பிறப்பிட்டு, பொஸ்ப்ப ரதத்தில் வந்து சேர்ந்து இருபத்திரெண்டு கோத்திரத்தார்களும், வெள்ளாட்டிப் பெண்களும் ரதத்தின் பேரில் யேரி, பாண்டிய நாட்டுக்கு வருகிற போது,

குலசேகர பாண்டியன் எதிர்கொண்டு, சகல விருதுவாத்தியத்துடன் அழைத்து வந்து ஓனாங்குடியில் யிருபத்திரெண்டு கோத்திரத்தாரும் வெள்ளாட்டிப் பெண்களும் நிருத்தி, குருதேசிகறை குன்றாக்குடி ஆதீனமாக யிருக்கச் சொல்லியும், ''தங்களுக்கு சுப்பிரமணியர் கடாச்சம் யிருப்பதால் யிந்த ஸ்தலத்தில் யிருங்கள்'' யென்றும் ''பட்டத்துச் சோள மகாறாசா'' சொன்னபடியால் ''பட்டமங்கல மாகானம்'' யென்னும் வாஞ்சியீசுபர மங்களம்மாளுக்கும் யிது போல் ரெண்டு மாகாணமும், தங்கள் கிறகத்துக்கு மூணு மாகாணமும் சர்வமாணியமாக அனுபவித்துக் கொள்வீர்களாக என்று பாண்டிய றாசா, வேப்பம்பூ ஆரம் அணிந்த றாசா, சத்தியோசாத குருவுக்கு தத்தஞ் செய்து விட்டார்.

யிப்படிக்கொத்த விருதுகளுடைய குன்றாக்குடி ஆதீனம் சத்திக்ஞான கோத்திரம், சந்ததி மெய்கண்டான் சந்ததி, நிறம்பவளகிய தேசிகர் யென்று ஆண்டவர் சன்னிய தானத்தில் மாசந்தோறும் வருகிற சுக்கிற வாரத்துக்கும், சோம வாரத்துக்கும் பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு அஷ்டோத்திர அர்ச்சனை செய்து வருகிரதுக்கு வருஷம் 1க்கு நாலு விறாகனும் குடுத்து வருவோமாகவும், வருஷந்தோரும் குடுத்து வருவோமாகவும், யிந்த நாலு விறாகனில் தம்பாக் குருக்களுக்கு ஒரு விறாகனும், வில்வத்துக்கு ஒரு விறாகனும் தாண்டப் பண்டாரத்துக்கு ஒரு விறாகனும், பழம், வெத்திலை, பாக்கு, சூடன் விறாகன், பதினோறாந் திருவிளாவில், ஒரு விறாகனுக்கு அபிஷேக நெய்வேத்தியமும் நடத்தி வருகிரது. யிவ்விடத்துக்கு ஒரு காலம் வறாதிருந்தால் தாண்டப் பண்டாரம் வசம் மேல்க்கண்ட விறாகன் அஞ்சுங் குடுத்து வருவோமாகவும்,

நகறமடத்தில் தைப்பூசத்தில் யெங்கள் குன்றாக்குடி ஆதீனம் நிறம்பவளகிய குருதேசிகருக்கு நாள் ஒன்றுக்கு அரிசிபடி பத்தும் அதுக்குண்டான சாமானும் வாங்கி வருகிறது. நாங்கள் வறாதகாலத்தில் மடத்துத் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மகன் தாண்டப் பண்டாரத்துக்கு நாள் ஒன்றுக்கு அரிசிபடி ரெண்டும், அதுக்குண்டான சாமானும் நாள் அஞ்சுக்குக் குடுக்கும்படியாய், நகறத்தார்களிடமும், நேமமான யிளநலமுடைய குமரப்பனுக்குஞ் சேதி சொல்லி, குடுக்கும்படி உத்திரவு செய்தார்.

யிந்த ஸ்தலத்தில் நகறத்தார்களில் முதன்மை நேமங்கோவில் யிளநலமுடைய குப்பாபிச்சன் செட்டி குமரப்பனுக்குத் தீர்த்தந் தந்து, திருநீறும் பத்தாந் திருவிளா மண்டகப்படியில் தாண்டப் பண்டாரத்துக்கு அரிதி பரிபட்டமும், மேப்படி குமரப்பனுக்கு அலங்கார பரிபட்டமும் கட்டுகிறது. யிந்த ஸ்தலத்தில் நடக்கிற முழுமையும் நேமமான யிளநலமுடையான் குப்பாபிச்சன் செட்டி குமரப்பனும், வெள்ளாட்டி சிட்டாளும், பெண்ணுமாக உப்பு மாரி, மகமை யெடுத்தபடியால் யிந்த மடாதினமும், மற்ற தருமங்களும் நடக்கிரபடியால், ஒக்கூருடையான் மருதலை கொடுத்தபடியால், ஏழுகோவிலும் முதல் தீர்த்தம் திருநீறும், யிந்த ஸ்த்தலத்தில் நேமமான குமரப்பனுக்குத் தீர்த்தம், திருநூறு குடுக்கிரது யென்றும், நகரத்தார்களும் மடவாலையம் மூன்றிலும், பழனி ஸ்த்தலத்தில் நேமமான குமரப்பனுக்கு நகறத்தார்களில் முதலாவது திண்ணூறுயென்றும் ஒரே மனதாய்ச் சொல்லி திட்டஞ் செய்து யிருக்கிரது.

நம்ம குன்றாக்குடி யாதீனம் புதுப்பட்டத்துக்கு, பழனிமலை வேலாயுத சுவாமியாருக்கு ரெண்டு விறாகனும் அபிஷேக நெய்வேத்தியஞ் செய்த பிரசாதமும், சாத்துப்படி மாலையும் பரிபட்டமும், அபிஷேகத்துக்குக் குன்றாக்குடியில் பண்டாரம் கொண்டுவர ஒரு சோடி வேட்டியும், பட்டு ஒன்றும், ஒரு விறாகனும் படிச் சிலவும் குடுத்துக் கொண்டு வருவோமாகவும், பழனி ஸ்த்தலத்தில் நகரக் காவடி அபிஷேகஞ் செய்து, மகன் தாண்டப் பண்டாரம் வேல்ப்படியால் கால்ப்படி பஞ்சாமிர்தம் வாங்கிக்கிரது.

மடத்தில் முதலாவது தீர்த்தம் திருநூரு ஈசானிய சிவாச்சாரியாருக்கும், ரெண்டாவது திருப்புனல் தேசிகருக்கும், மூணாவது சத்தியோசாத தேசிகருக்கும் நாலாவது தெய்வசிகா மணி பண்டாரத்து மகன் தெய்வநாயக பண்டாரத்துக்கும், அஞ்சாவது நேமமான யிளநலமுடைய குமரப்பனுக்கும் யென்றும், ஆறாவது நகரத்தார்க்கு யென்றும் நகறத்தார்களனைவோருங் கூடிப் பேசியிருக்கிரது.

நாங்கள் வராத காலத்தில் தெய்வநாயக பண்டாரத்து மகன் தாண்டவப் பண்டாரத்து வசம் குடுக்கும்படியாக நகரத்தார்களிடம் சொல்லியும், குமரப்பனும் சம்மதித்து, ''பண்டாரம் வசம் உத்திரவுபோல் குடுக்கிறேன்'' யெங்கள் குன்றாக்குடி யாதீனம் சக்திக்ஞான கோத்திரம்,

சந்ததி மெய்கண்டான் சந்ததி, நிறம்பவளகிய தேசிகர் புத்திறாள், பவுத்திறாள் உள்ளவறைக்குப் பழனி ஸ்த்தலம் மகாரிசியார் கோத்திரம், தெய்வநாயக பண்டாரத்து மகன் தாண்டப் பண்டாரம் புத்திறாள் பவுத்திறாள் உள்ளவறைக்கும், கல்லுங் காவேரியும், புல்லும் பூமியும் சந்திராள் சூரியாள் உள்ளவறைக்கும் மேல் யெழுதிக் குடுத்த தரும சாசனத்தை நடத்தி வருவோமாகவும்,

யிந்தத் தருமத்துக்கு யாதாமொருவன் கேடு, விகாதஞ் செய்தாலும் அவர்களுடன் யினங்கினாலும், காசிக் கெங்கையில் ஆயிரத்தெட்டுக் காறாம் பசுவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும், தீர்த்த வாசங்களில் மாதா, பிதாவைக் கொன்ற தோசத்திலேயும், சிசு வதை செய்த தோஷத்திலேயும், அசுபத்தி, பிர்மத்தி தோஷத்திலேயும், வாஞ்சியீசுபரர் மங்களம்மாளுக்கும் துறோகஞ் செய்த தோசத்திலேயும் போகக்கடவார்களாகவும்,

இந்த தர்மத்தைப் பரிபாலனம் செய்த பேர்கள், காசிக் கெங்கையில் தீர்த்தமாடி சகஸ்திர போஷணம் செய்த பலனும், ஆயிரத்தெட்டுக் கோதானம் செய்த பலனும் பெறுவார்களாகவும், ஆல்போல் தளைத்து அருகுபோல் வேரூன்றி மூங்கில் போல் சுற்றம் முசியாமல் வாழ்ந்திருப்பார்களாகவும், - ஏழு நகரத்தார் சார்பாக குன்றாக்குடி ஆதீனம் நிரம்பவழகிய தேசிகர் உத்திரவுப்படி யிந்த பட்டயசாசனம் எழுதினது. ஆதீனம் கணக்கு திருச்சிற்றம்பலம் பிள்ளை நெட்டெழுத்து. வேலுமயிலுந்துணை.

❂❂❂

# 19. மருது பாண்டியர் கொடை

இன்றைய விருதுநகர் மாவட்டம், திருச்சுழி வட்டத்தில் நரிக்குடி அருகில் உள்ளது முக்குளம். அங்கு அம்பலகாரர் அல்லது சேர்வைகாரர் சமூகத்தைச் சேர்ந்த பழனியப்பன் சேர்வைகாரர் என்பவர் வாழ்ந்து வந்தார். இராமநாதபுரம் சேதுபதி மன்னரிடம் பணியாற்றி னார். பழனியப்பன் சேர்வைக்காரர் ஆனந்தாயி என்னும் பொன்னாத்தாள் தம்பதியர் மக்கள் மருது சகோதரர்கள்.

நயினார் கோயில் திருமருதுடையார் கோயில் இறைவனிடம் கொண்ட பக்தியின் காரணமாக இரு மக்களுக்குமே மருது என்று பெயர் வைத்தார். சேதுபதியின் தளவாய் வெள்ளையன் சேர்வை பெயரால் மூத்தவர் வெள்ளை மருது என்றும், இளையவர் சின்னமருது என்றும் அழைக்கப்பட்டனர். வெள்ளை மருதுவைப் பெரிய மருது என்றும் அழைப்பர்.

சேதுபதியால் சிவகங்கைக்குப் பணிக்கு அனுப்பப்பட்ட மருது சகோதரர்கள் சிவகங்கை அரசரிடம் சிறுவயல், புலியடி தம்மம் என்ற ஊர்களை இனாமாகப் பெற்ற னர்.

சிவகங்கை மன்னர் முத்துவடுகநாதப் பெரிய உடையாத் தேவர் மறைந்தபின் அவர் மனைவி வேலுநாச்சியார் அரசி ஆனார். சின்னமருது பிரதானி ஆகவும், வெள்ளை மருது தளவாய் ஆகவும் நியமிக்கப்பட்டனர். படிப்படியாக மருது சகோதரர்கள் சுயேச்சையாக ஆட்சிபுரியத் தொடங்கினர்.

நகரத்தார் சமூகத்தினர் பங்குனி உத்தரத்திற்குப் பழனிக்குக் காவடி எடுத்து வருவர். ஒரு முறை இரணிக்கோயில் பெ. குட்டயன் தலைமையில் காவடி வந்தபோது குன்றக்குடி யில் மருதுசகோதரர்கள் நினைத்தவற்றையெல்லாம் பெ. குட்டயன் சொன்ன காரணத்தால் அவர் மீதும் பழனிக்கோயில் மீதும் மருது சகோதரர்கட்குப் பற்று ஏற்பட்டது. அதனால் பழனி மடத்திற்குக் கொடை கொடுத்தனர். சிவகங்கை சமஸ்தான ஆவணக் குறிப்பில் பின்வரும் குறிப்பு உள்ளது.

''மகா கைலாச தண்டாயுதபாணி மகாராஜமகாராஜீஸ்வர குருசாமிகள் பழனிமலை ஆதீனத்தில் 225 ஆவது பண்டார சந்நிதிகளாவார். பிரமாதிச வருஷம் ஐப்பசி மாதம் 15 காக்கானேந்தல், தேர்போகி கிராமத்தில் 100 குறுக்கம் நிலத்தைப் பெரிய மருது பாண்டிய மகாராஜா, மடத்து ஸ்ரீபொன்னம்பல சாமி வசம் தானம். மடத்திலுள்ள விநாயகமூர்த்திக்கு பூசை வழிபாடுகள் நடத்த ஆண்டுதோறும் 200 ரூபாய் அந்த நில வருவாயிலிருந்து அளிக்கப்பட்டது'' (கொடை அளித்த நாள் 27.10.1793).



# பிற்சேர்க்கை

## 1. பழனி இலக்கியங்கள்

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. | திருப்புகழ் | - | அருணகிரிநாதர் |
| 2. | பழனித் திருவாயிரம் | - | தண்டபாணி சுவாமிகள் |
| 3. | பழனி நவமணிமாலை | - | ,, ,, |
| 4. | பழனி குருபரமாலை | - | ,, ,, |
| 5. | பழனிச் சித்திரமாலை | - | ,, ,, |
| 6. | பழனி வெண்பாமாலை | - | ,, ,, |
| 7. | பழனிச் சிந்துமாலை | - | ,, ,, |
| 8. | பழனி நடுவொலியந்தாதி | - | ,, ,, |
| 9. | பழனி பதிற்றுப்பத் தந்தாதி | - | ,, ,, |
| 10. | பழனி யமக அந்தாதி | - | ,, ,, |
| 11. | பழனி வெண்பா அந்தாதி | - | ,, ,, |
| 12. | பழனி நவரசம் | - | ,, ,, |
| 13. | பழனிப் பிள்ளைக் கவி | - | ,, ,, |
| 14. | பழனி யாண்டாரம் | - | ,, ,, |
| 15. | பழனித் திரிபு மஞ்சரி | - | ,, ,, |
| 16. | பழனியாண்டவர் ஒருபா ஒருபஃது | - | ,, ,, |
| 17. | பழனியாண்டவர் கலவிமகிழ்தல் வண்ணம் | - | ,, ,, |
| 18. | பழனிக் கலம்பகம் | - | ,, ,, |
| 19. | பழனி அலங்காரம் | - | ,, ,, |
| 20. | பழனி வகுப்புகள் | - | ,, ,, |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 21. | பழனிப் பதிகம் | - | மாம்பழக் கவிச்சிங்க நாவலர் |
| 22. | சிவகிரிப் பதிகம் | - | ,, ,, |
| 23. | பழனி நான்மணிமாலை | - | ,, ,, |
| 24. | பழனாபுரி மாலை | - | ,, ,, |
| 25. | பழனி வெண்பா அந்தாதி | - | ,, ,, |
| 26. | பழனி யமக அந்தாதி | - | ,, ,, |
| 27. | பழனிக் குமரன் அந்தாதி | - | ,, ,, |
| 28. | சிவகிரி சந்தத் திருப்புகழ் | - | ,, ,, |
| 29. | திருவாவினன்குடி சந்தத் திருப்புகழ் | - | ,, ,, |
| 30. | பழனிச் சிலேடை வெண்பா | - | ,, ,, |
| 31. | பழனிக்கோயில் விண்ணப்பம் | - | ,, ,, |
| 32. | தண்டாயுதபாணி திருப்புகழ் | - | கோவை<br>சி.கு. நாராயணசாமி முதலியார் |
| 33. | பழனியாண்டவன் புகழ் | - | திண்டுக்கல்<br>எம்.ஏ. வெங்குசாமி ஐயர் |
| 34. | தண்டாயுதபாணி பஞ்சரத்னப் பதிகம் | - | கோவை<br>சி.கு. நாராயணசாமி முதலியார் |
| 35. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | சொக்கலிங்க தேசிகர் |
| 36. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | கு. துரைசாமி வாத்தியார் |
| 37. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | ஆ. சேதுராம பாரதியார் |
| 38. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | கா.ப. சோமசுந்தர முதலியார் |
| 39. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | முருகேச செட்டியார் |
| 40. | பழனிப் பத்துப் பதிகம் | - | முத்துக்குமாரசாமி முதலியார் |
| 41. | பழனி வெண்பாப் பதிகம் | - | பண்டித மனோன்மணி அம்மையார் |
| 42. | பஞ்சரத்தினப் பதிகம் | - | முருகேசக் கவிராயர் |
| 43. | பழனித் தெண்டாயுதபாணி பதிகம் | - | இரா. ராமசாமி செட்டியார் |
| 44. | பழனித் தண்டபாணி பதிகம் | - | வேலாயுதம் பிள்ளை |
| 45. | பழனிப் பதிகங்கள் | - | வீராசாமிப் பிள்ளை |
| 46. | வருகைப் பத்து | - | விசயகிரித் துரை |
| 47. | பழனி மாலை | - | கொற்கையூர் பாவலன் |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 48. | பழனியாண்டவர் மாலை | - | சி. சுப்பா நாயக்கர் |
| 49. | பழனியாண்டவர் மாலை | - | அ. சண்முகஞ் செட்டியார் |
| 50. | பழனியாண்டவர் மாலை | - | ஞானசித்தர் |
| 51. | பழனியாண்டவர் மாலை | - | காதர் மொய்தீன் மஸ்தான் |
| 52. | பழனி முருகக் கடவுள் பஞ்சரத்தின மாலை | - | தொட்டிக்கலை சுப்பிரமணிய முதலியார் |
| 53. | பழனிச் சிங்கார மாலை | - | பண்டித மனோன்மணி அம்மையார் |
| 54. | பழனிவேல் மெய்ஞ்ஞான மாலை | - | அத்தனூர் சுவாமிகள் |
| 55. | பழனிச் சோடசமாலை | - | கு. சண்முகானந்த அடிகள் |
| 56. | பழனிச் சுப்பிரமணியர் மாலை | - | தெய்வங்கள் பெருமாள் பிள்ளை |
| 57. | பழனி வெண்பாமாலை | - | கச்சபாலயதேவன் |
| 58. | பழனியாண்டவர் சமயமாலை | - | விசயகிரித் துரை |
| 59. | பழனி மும்மணி மாலை | - | சேலம் குமாரசாமி முதலியார் |
| 60. | பழனி நான்மணி மாலை | - | வா. மகாதேவ முதலியார் |
| 61. | பழனிப் பாமாலை | - | பண்டித மனோன்மணி அம்மையார் |
| 62. | பழனிப் பாமாலை | - | அ. சிவசங்கரமூர்த்தியா பிள்ளை |
| 63. | பழனியாண்டவர் பாமாலை | - | வெ. அகிலாண்ட நாயகியம்மன் |
| 64. | பழனியாண்டவர் பாமாலை | - | நா. முருகேசக் கவிராயர் |
| 65. | சிவகிரிப் பழனிப் பாமாலை | - | அ. சிவசங்கரமூர்த்தியா பிள்ளை |
| 66. | பழனிக் குழந்தைவேலர் பஞ்சரத்தினப் பாமாலை | - | தொட்டிக்கலை சுப்பிரமணிய முதலியார் |
| 67. | பழனியாண்டவர் தோத்திரப் பாமாலை | - | மு. குருசாமி முதலியார் |
| 68. | பழனிக் குமரன் பாமாலை | - | பொன்னம்பலம் சிவம் |
| 69. | பழனிக் குமரன் பாமாலை | - | இ.எஸ். கோவிந்தய்யங்கார் |
| 70. | திருவாவினன்குடி அந்தாதி | - | பாலகவி வயிநாகரம் வே. இராமநாதன் |
| 71. | பழனி அந்தாதி | - | புலவர். க.மு. சுந்தரகணேசன் |
| 72. | பழனி அந்தாதி | - | பாலசுப்பிரமணியக் கவிராயர் |
| 73. | பழனி அந்தாதி | - | சிவசூரியம் பிள்ளை |

74. திருப்பழனி வெண்பா அந்தாதி - திருவாசகமணி கே.எம். பாலசுப்பிரமணியம்

75. பழனி பதிற்றுப் பத் தந்தாதி - சரவணப் பெருமாள் படையாச்சி

76. பழனி பதிற்றுப் பத்தந்தாதி - சுப்பிரமணிய ஐயர்

77. பழனி பதிற்றுப் பத்தந்தாதி - குமாரசாமிப் பிள்ளை

78. பழனி பதிற்றுப் பத்தந்தாதி - மீனாட்சிசுந்தரம் பிள்ளை

79. பழனியாண்டவர் பதிற்றுப் பத்தந்தாதி - அண்ணாமலைக் கவிராயர்

80. சிவகிரி பதிற்றுப் பத்தந்தாதி - குமார சுப்பையா நாயக்கர்

81. பழனித் திருவருள் பாசுர அந்தாதி - சிவசூரியம் பிள்ளை

82. பழனிப் பதிற்றுப்பத்து - வை. அகிலாண்ட நாயகியம்மாள்

83. பழனிமலைப் பிரபந்தங்கள் - கந்தசாமியடிகள்

84. பழனிக் குறவஞ்சி நாடகம் - வே. முத்தனாசாரியார்

85. பழனியாண்டவர் சதகம் - சேலம் குமாரசாமி முதலியார்

86. வையாபுரிப் பள்ளு - வேலச் சின்னோவையன்

87. பழனிப் பிள்ளைத்தமிழ் - வேலச் சின்னோவையன்

88. பழனிக் கோவை - டி.கே. இராமானுச அய்யங்கார்

89. பழனி மும்மணிக்கோவை - சேலம் குமாரசாமி முதலியார்

90. பழனியாண்டவர் மும்மணிக்கோவை - திருமயிலை சண்முகம் பிள்ளை

91. பழனியாண்டவர் மயில்விடுதூது - கு. நடேசக் கவுண்டர்

92. பழனியாண்டவர் விறலிவிடுதூது - வே. முத்தனாசாரியார்

93. பழனியாண்டவர் வண்ணம் - சேலம் குமாரசாமி முதலியார்

94. முருகையன் வண்ணம் - விசயகிரித்துரை

95. குமரவடிவேலன் வண்ணம் - விசயகிரித்துரை

96. பழனி வெண்பா - அ. நாராயணசாமி பிள்ளை

97. தண்டாயுதபாணி விருத்தம் - உ.வே. சாமிநாதய்யர்

98. பழனியாண்டவர் போற்றிக் கலி விருத்தம் - துரைசாமிக் கவிராயர்

99. பழனித் தமிழ்த் திரட்டு - ஞா. தேவநேயன்

100. பழனிப் பாடல் திரட்டு - கிருட்டிணசாமி சேனைநாட்டார்

| | | | |
|---|---|---|---|
| 101. | பழனியாண்டவர் பாராயணத் திரட்டு | - | கா.நா. நெல்லையப்ப பிள்ளை |
| 102. | பழனி தண்டாயுதக் கடவுள் தோத்திரத் திரட்டு | - | கு. சுப்பிரமணிய வாத்தியார் |
| 103. | பழனியாண்டவர் கீர்த்தனை | - | கணபதி பண்டாரம் |
| 104. | பழனியாண்டவர் கீர்த்தனை | - | வே. மௌனகுரு ருத்திரமூர்த்தி |
| 105. | பழனியாண்டவர் இசைப்பாட்டு | - | துரைசாமிக் கவிராயர் |
| 106. | முருக நிலை மயில்சிந்து | - | பழனி பச்சையண்ணவேள் |
| 107. | பழனி வழிநடைச் சிந்து | - | உருத்திரகோடிப் பிள்ளை |
| 108. | பழனியாண்டவர் தரிசனக் கும்மி | - | இராயப்ப முதலியார் |
| 109. | பழனியாண்டவர் பவனிக்கொம்மி | - | வே. முத்தனாசாரியார் |
| 110. | பழனியாண்டவர் காவடிப் பாட்டு | - | விசயகிரித்துரை |
| 111. | பழனி ஆண்டிப்பண்டாரம் பாட்டு | - | பூவை கலியாணசுந்தர முதலியார் |
| 112. | பழனியிரங்கல் | - | பண்டித மனோன்மணி அம்மையார் |
| 113. | பழனிச் சந்நிதி முறை | - | பண்டித மனோன்மணி அம்மையார் |
| 114. | பழனியாண்டவர் திருப்பள்ளி எழுச்சி | - | நா. முருகேசக் கவிராயர் |
| 115. | பழனியாண்டவர் பாராயணம் | - | சின்னா ஆறுமுகசாமி |
| 116. | பழனிப் புராணம் | - | வாசுதேவ முதலியார் |
| 117. | பழனித் தல புராணம் உரை | - | நா. கதிரைவேற் பிள்ளை |
| 118. | பழனித் தல புராண வசனம் | - | நா. கதிரைவேற் பிள்ளை |
| 119. | பழனித் தல புராண வசனம் | - | பாலக்காடு கந்தசாமிப் பிள்ளை |
| 120. | பழனித் திருக்கோயில் வழிகாட்டி | - | சோமலெ |
| 121. | பழனி | - | அ. அறிவொளி |
| 122. | பழனி முருகன்கோயிலும் தீர்த்தமும் | - | பெ. சுப்பிரமணியம் |
| 123. | தென்பழனித் திருமுருகன் | - | பழனி மகிழ்நன் |
| 124. | பழனித்தல மகத்துவம் | - | சி.கு. நாராயணசாமி முதலியார் |
| 125. | பழனித்தல வரலாறு | - | தேவஸ்தான வெளியீடு |
| 126. | பழனியாண்டவர் மலர் | - | ,, ,, |
| 127. | பழனியாண்டவர் மலர் | - | ,, ,, |

128. பழனி கும்பாபிஷேக விழா மலர் - ,, ,,

129. பழனியாண்டவர் தல வரலாறு - என்.கே. முகம்மது ஷெரீப்

130. பழனியாண்டவர் விளக்கம் - மாகறல் கார்த்திகேய முதலியார்

131. Palani the Sacred Hill of Muruga - ஜே.எம். சோமசுந்தரம் பிள்ளை

132. Palani the Sacred Hill Temple of Muruga - Somaley

133. இடும்பன் கவசம் கடம்பன் கவசம் - பூவை கலியாண சுந்தர முதலியார்

134. வடிவேலர் சன்னதி முறை - வை.அகிலாண்ட நாயகியம்மாள்

135. பழனித் தலபுராணம் - பாலசுப்பிரமணியக் கவிராயர்

## 2. பழனி ஓலைச் சுவடிகள்

## [உ.வே. சாமிநாதய்யர் சுவடி நூலகம், சென்னை]

1. பழனியாண்டவர் பதிகம்
2. பழனி வாரப்பதிகம்
3. பழனி மாதப் பதிகம்
4. பழனி வெண்ணீற்றுப் பதிகம்
5. பழனி அடைக்கலப் பத்து
6. பழனிமலை வேலவர் வருகைப்பத்து
7. பழனிக் கலித்துறை மாலை
8. பழனி இரட்டைமணி மாலை
9. பழனிப் பிள்ளைத்தமிழ்
10. பழனி அந்தாதி
11. பழனி வேலவர் தோத்திரம்
12. பழனித் தாலாட்டு
13. பழனி லாலிப்பாட்டு
14. பழனி ஆண்டவர் ஆனந்தக்களிப்பு
15. பழனி ஆண்டவர் வண்ணம்

## தமிழ்ப் பல்கலைக்கழக ஓலைச் சுவடித்துறை, தஞ்சாவூர்

1. பழனி முருகன் பதிகம்
2. பழனி வேலவன் மாதப் பதிகம்
3. பழனித் திருநீற்றுப் பதிகம்
4. முருகன் ஆனந்தக் களிப்பு
5. பழனியாண்டவர் தாய்மகள் ஏசல்
6. முருகன் ஒயில் கும்மி

## சாந்தலிங்கர் திருமடம், பேரூர்

1. பழனி மாலை
2. பழனிப் பிள்ளைத் தமிழ்
3. பழனித் தல புராணம் (உரையுடன்)
4. பழனி சந்தப் புகழ் வண்ணம்
5. பழனிக் காதல்

## கலைமகள் கல்வி நிலையம், ஈரோடு

1. பழனித் திருப்புகழ்
2. பழனித் தனிப்பாடல்கள்

## சரசுவதி மகால் நூலகம், தஞ்சாவூர்

1. பழனிவேலன் வாரப் பதிகம்
2. பழனியாண்டவர் மாதப் பதிகம்
3. பழனிமாலை
4. பழனியாண்டவர் அகவல்
5. பழனியாண்டவர் தோத்திரம்

## மௌன சுவாமிகள் மடம், சிதம்பரம்

1. பழனி மாலை
2. பழனியாண்டவர் தோத்திரம்
3. பழனித் தல புராணம்

## தமிழ்ச் சங்கம், மதுரை

1. பழனிக் கோவை
2. பழனி வேலவர் கும்மி
3. பழனி ஆண்டவர் கும்மி
4. பழனாபுரி வேலவர் கும்மி
5. பழனி சுப்பிரமணியர் மாலை
6. பழனி தண்டாயுதபாணி பிள்ளைத்தமிழ்
7. பழனிவேலவர் காவடிப்பாட்டு
8. பழனிமலைக் கண்ணி
9. பழனி வேலவர் ஆனந்தக் களிப்பு
10. பழனியாண்டவர் தாய்மகள் ஏசல்

## கீழ்த்திசைச் சுவடி நூலகம், திருவனந்தபுரம்

1. பழனி அடைக்கல மாலை
2. பழனி சுப்பிரமணியர் மாலை
3. பழனி மாலை
4. பழனி அந்தாதி
5. பழனி ஆண்டவர் காவடிச் சிந்து
6. பழனி வேலவன் மாதாந்திர தோத்திரம்
7. பழனி ஆண்டவர் ஆனந்தக் களிப்பு

## கௌமார மடாலயம், சிரவணபுரம்

1. பழனிப் பதிகம்
2. பழனிப் பன்னிரு பதிகம்
3. திருவாவினன்குடிப் பதிகம்
4. பழனித் திருவாயிரம்
5. பழனிக்கிரியின் உச்சி வகுப்பு

## அரசு அருங்காட்சியகம், ஈரோடு

1. பழனியாண்டவர் மாலை
2. பழனி வேலவர் காதல்

## 3. சென்னை எழும்பூர் தமிழக அரசு ஆவணக் காப்பகத்தில் உள்ள அச்சு நூல்கள்

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. | பழனிமலை அந்தாதி | - | சிவப்பிரகாச சுவாமிகள் (1869) |
| 2. | பழனியாண்டவர் ஆனந்தமாலை முதலான கீர்த்தனைகள் | - | ஔளக் கொண்ட பாண்டியர் (1874) |
| 3. | பழனியாண்டவர் கீர்த்தனை | - | சென்னை துரைசாமிக் கவிராயர் (1875) |
| 4. | பழனியங்கிரி ஆறுமுகவர் திருநீற்றுப் பதிகம் | - | பழனி திருக்கைவேல் பண்டிதர் (1875) |
| 5. | பழனியாண்டவர் கலித்துறை அந்தாதி | - | துரைசாமிக்கவிராயர் (1875) |
| 6. | பழனியாண்டவர் தோத்திரம் | - | துரைசாமிக் கவிராயர் (1875) |
| 7. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | துரைசாமிக் கவிராயர் (1875) |
| 8. | பழனி தெண்டாயுதபாணி கீர்த்தனையும் பன்மணி மாலையும் | - | புதுக்கோட்டை முருகேசக் கவிராயர் (1876) |
| 9. | பழனியாண்டவர் வெண்பா அந்தாதி | - | துரைசாமிக் கவிராயர் (1877) |
| 10. | பழனியாண்டவர் மாலை | - | துரைசாமிக் கவிராயர் (1877) |
| 11. | ஆனந்தக் கீர்த்தனம் | - | மாம்பழக் கவிச்சிங்க நாவலர் (1878) |
| 12. | கவித்திரட்டு (1879) | | |
| 13. | திருப்பழனிமாலை வடிவேலர் பதிகம் | - | உருத்திரகோடிப்பிள்ளை (1880) |
| 14. | பழனியாண்டவர் ஆனந்த ஜாவளி (முதல் பாகம்) | - | பழனி வே. மௌனகுரு ருத்திர மூர்த்தி (1881) |
| 15. | திருப்பழனியங்கிரிப் பதிகம் | - | பழனியப்பக் குருக்களய்யர் (1883) |
| 16. | பழனியாண்டவர் ஜாவளி (இரண்டாம் பாகம்) | - | பழனி வே. மௌனகுரு ருத்திர மூர்த்தி (1883) |
| 17. | பழனியாண்டவர் கீர்த்தனை | - | தென்பட்டணம் வெங்கடாசல உபத்தியாயர் (1884) |
| 18. | பழனிமலை நாதர் உயிர்வர்க்க மாலை | - | கந்தசாமி முதலியார் (1884) |
| 19. | திருப்பழனிமாலை வழிநடைக் கீர்த்தனம் | - | ஜோதிஸ உருத்திரகோடிப் பிள்ளை (1886) |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 20. | பழனி முருகன் கீர்த்தனை | - | இராயபுரம் வா. சொக்கலிங்கம் பிள்ளை (1888) |
| 21. | பழனி முருகர் கீர்த்தனம் | - | இராயபுரம் வா. சொக்கலிங்கம் பிள்ளை (1888) |
| 22. | பழனியாண்டவர் தோத்திரப் பாமாலை | - | சி. தாத குருசாமி முதலியார் (1889) |
| 23. | பழனி நீதி நூல் | - | தி. ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 24. | பழனி முருகர் பதிகம் | - | சரவண பிள்ளை (1890) |
| 25*. | பழனியாண்டவர் நான்மணிமாலை | - | மாம்பழக் கவிச்சிங்க நாவலர் (1893) |
| 26*. | பழனித் தல புராணம் | - | பாலசுப்பிரமணியக் கவிராயர் (1893) |
| 27. | பழனியாண்டவர் கீர்த்தனை | - | அகரம் சின்னவீரப்ப செட்டியார் (1895) |
| 28. | பழனியாண்டவர் ஆனந்தக் களிப்பு | - | அகரம் சின்னவீரப்ப செட்டியார் (1895) |
| 29. | தென்பழனியாண்டவர் தோத்திரம் | - | நெல்லையப்ப பிள்ளை (1895) |
| 30. | பழனியாண்டவர் நீதிவாக்கியம் | - | தி.ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 31. | பழனி பாலநீதி | - | தி.ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 32. | பழனி நீதி மொழி | - | தி.ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 33. | பழனி நீதி நெறி | - | தி.ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 34. | பழனி நீதி மாலை | - | தி.ஜ. பழனிச் செட்டியார் (1895) |
| 35. | பழனியாண்டவர் பஞ்சரத்தினம் | - | கோவிந்தசாமி உபாத்தியாயர் (1897) |
| 36. | பழனியாண்டவர் பதிகம் | - | வா. மகாதேவ முதலியார் (1900) |
| 37. | பழனிமலைத் தெண்டாயுதபாணி உயிர் வர்க்க அடைக்கல மாலை (1904) | | |
| 38.* | பழனிப் பாமாலை | - | பரங்கிப்பேட்டை சிவசங்கர மூர்த்தியா பிள்ளை (1904) |

39.* பழனித் தலபுராண வசனம் - கந்தசாமிப் பிள்ளை (1905)

40.* பழனி வெண்பா அந்தாதி - மாம்பழக் கவிச்சிங்க நாவலர் (1908)

41. பழனியாண்டவர் வழி நடைச் சிந்து - தாராபுரம் என். காதர்முகைதீன் ராவுத்தர் (1909)

42. திருவாவினன்குடி என்னும் பழனி - கும்பகோணம் காசுக்கடை அ.க. சபாபதி செட்டியார் (1909)

43. பழனி தெண்டாயுதக் கடவுள் பத்தும், பதிகமும் - கோவில்தாழ்வு தி.செ. பாலப்பிள்ளை (1910)

44. சுப்பிரமணியர் மாலை - அ. சுப்பிரமணிய பாரதி (1913)

45. திருவாவிநன்குடி மாலை - நெய்க்குப்பை அத்தாணி தி.தா. பரிமளம் பிள்ளை (1914)

46. பழனியாண்டவர் மாலை - கே. சுப்பா நாயக்கர் (1915)

47. பழனி பாலசுப்பிரமணியர் விருத்தம் - வ. முருகையா பிள்ளை (1916)

48. பழனியங்கிரி அறுமுகவர் திருநீற்றுப் பதிகம் - கோடிமங்கலம் பரமேசுவரன் (1916)

49. பழனியாண்டவர் மாலை - நத்தம் சொக்கனாண்டிதாஸ் (1917)

50.* பழனியாண்டவர் பாமாலை - அகிலாண்டநாயகி அம்மாள் (1917)

51. பழனியாண்டவர் காவடிச்சிந்து - வரதராசப் பெருமாள் கவிராயர் (1919)

52. பழனியாண்டவர் வழிநடை நூதன ஆனந்தக் களிப்பு - நரசிங்கநத்தம் தா. இராமச்சந்திர பத்தர் (1919)

53. பழனித் தல மகாத்மியம் - பழனி பி. நடராச பண்டாரம் (1929)

54. பழனி க்ஷேத்திர வரலாறும் பாடல் திரட்டும் - பழனி பி. நடராச பண்டாரம் (1933)

55. *பழனியாண்டவர் பாசமும் செல்லாண்டியம்மன் சீற்றமும்* - *எஸ். ஆரோக்கியசாமி பிள்ளை (1935)*

56. *பழனி தண்டாயுதபாணி தோத்திரங்கள்* - *தருமபுர ஆதீனம் (1948)*

57. *பழனியாண்டவர் பதிகம்* - *சென்னை முருகேச செட்டியார் (1949)*

**இக்குறியிட்டவை இலக்கியங்கள் பட்டியலில் இடம் பெற்றுள்ளன.*

## 4. பழனிப் பதிகங்கள்

பழனியில் அச்சிட்ட 10 வகையான பதக்கங்கள் பல கிடைத்துள்ளன. அநேகமாக எல்லாப் பதக்கங்களிலும் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது தெரிகிறது. சிலவற்றில் எழுத்துக்கள் குறைந்தும் சில எழுத்துக்கள் அழிந்தும் உள்ளன.

இவை தஞ்சை, அளக்குடி ஆறுமுகம் சீதாராமன் அவர்கள் தொகுப்பில் உள்ளன. இவை சமய - வழிபாட்டு நினைவுப் பதக்கங்களாக இருக்கலாம்.

வகை 1 : பதக்கத்தின் முன் பக்கத்தில் அமர்ந்த நிலையில் கணபதி உள்ளார். பின் பக்கத்தில் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் திண்டுக்கல்).

வகை 2 : பதக்கத்தின் முன் பக்கத்தில் வலப்பக்கம் நோக்கி அமர்ந்திருக்கும் நந்தி உள்ளது. பின்பக்கத்தில் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் மதுரை).

வகை 3 : முன் பக்கத்தில் வலப்புறம் மயிலின் முகம் உள்ளது. முகத்தின் கீழே வேல் உள்ளது. பின்பக்கத்தில் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் பழனி).

வகை 4 : முன்பக்கத்தில் வலப்புறம் நோக்கிப் பாயும் குதிரை உள்ளது. பின் பக்கத்தில் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் திண்டுக்கல்).

வகை 5 : முன்பக்கம் சூலம் உள்ளது. பின்பக்கத்தில் ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் பழனி).

வகை 6 : முன்பக்கம் சூலம் உள்ளது. பின் பக்கத்தில் ''பழனி'' என்ற எழுத்துக் களின் நடுவே குத்துவாள் உள்ளது. (கிடைத்த இடம் கரூர்).

வகை 7 : முன்பக்கம் சூலம், பிறை, சூரியன் உள்ளது. பின் பக்கத்தில் ஆறு இதழ் மலரைச் சுற்றி ''பழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் தாராபுரம்).

வகை 8 : முன் பக்கத்தில் சூலம் உள்ளது. பின்பக்கத்தில் ''பழ(னி)'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. நடுவில் மூன்று இதழ் மலர் உள்ளது. (கிடைத்த இடம் கரூர்).

வகை 9 : முன் பக்கத்தில் சூலம் உள்ளது. பின்பக்கத்தில் ''(ப)ழனி'' என்று எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் பழனி).

வகை 10 : முன் பக்கத்தில் சூலம் உள்ளது. (குறுக்குக் கோடு வளையாமல் நேராக உள்ளது). பின்பக்கத்தில் முருகன் நிற்கும் நிலையும் பக்கத்தில் ''(ப)ழ(னி)'' என்றும் எழுதப்பட்டுள்ளது. (கிடைத்த இடம் ஒட்டன் சத்திரம்).

## 5. பழனி ஓவியங்கள்

பழனி பெரியநாயகியம்மன் கோயில் மண்டபச் சுவர் ஒன்றில் மிக அழகிய வண்ண ஓவியங்கள் தீட்டப்பட்டுள்ளன. அந்த ஓவியக் கலைச் செல்வங்களில் அருமை பெருமை அறியாமல் சுவர் ஓரம் வைத்த பொருள்களினால் அச்சிறப்புமிகு ஓவியங்களின் சில பகுதி களும், மூன்றாம் நிலையில் உள்ள சில பெயர்களும், பெயர்ப் பகுதிகளும் அழிந்து விட்டன. ஓவியங்கள் வண்ணப் பூச்சுப் பெற்றுள்ளன. அவை மூன்று நிலைகளாக உள்ளன.

முதல் நிலையில் முத்துக்குமாரசாமி நடுநாயகமாக உள்ளார். முத்துக்குமாரசாமிக்கு வலப்புறம் பெரிய நாயகியும் இடப்புறம் கைலாசநாதரும் உள்ளனர். இடது கோடியில் விநாயகரும். வலது கோடியில் முருகப் பெருமானும் உள்ளனர்.

இரண்டாம் நிலையில் பாளையக்காரர் பெரியநாயகி அம்மன் கோயிலுக்கு வருகை புரிதலும் அவருக்கு அளிக்கப்பட்ட கோயில் மரியாதையும் காட்டப்பட்டுள்ளது. திருக் கோயில் அர்ச்சகர்கள் பலர் காணப்படுகின்றனர். ஒருவர் வைணவக் கோலத்தில் உள்ளார். பாளையக்காரர் பழனி சின்னோப நாயக்கர் அல்லது ஆயக்குடி பாளையக்காரராக இருக்கலாம். முதல் இரண்டு நிலைகளில் எழுத்துக்கள் இல்லை.

மூன்றாம் நிலையில் பெண்களும், ஆண்களுமாகக் கோயில் கலைஞர்களின் உருவங்கள் பல வண்ண ஓவியங்களாகத் தீட்டப்பட்டுள்ளன. அவர்கள் அனைவரும் கலை நிகழ்ச்சிகளில் பங்கேற்கும் நிலையில் ஓவியங்களாக வரையப்பட்டுள்ளனர்.

15 கலைஞர்களில் இரண்டு உருவங்களின் பெயர்கள் முற்றிலும் அழிந்து விட்டன. சிலவற்றில் பெயர்ப்பகுதிகள் அழிந்துள்ளன. இடையில் ஆண்களும், இருபுறமும் பெண்களும் உள்ளனர். அங்கு

1. குள்ளபெத்த யரசாக்ஷி
2. சின்ன புள்ளை
3. தாடிக்கொம்பு பெத்தி முத்தாங்கி
4. தாயப்ப ...........ப
5. சங்கீதம் நாச்சிமுத்து
6. மத்தளம் குஞ்சான்
7. ............... ரெங்கசாமி .................. ன சின்னான்
8. தாளம் சுப்பன்
9. நகாற் பெருமாள் நாயக்கன்
10. ........
11. ....... மகள் சுப்பி
12. .........
13. முத்து மகள் முத்துக்கருப்பி
14. குப்பாள் மகள் பழனிமுத்து
15. வெள்ளை மகள் ஆயிமுத்தாள்

என்ற பெயர்கள் தமிழில் எழுதப்பட்டுள்ளன. பெயர்களை நோக்கும் போது அவர்கள் தமிழ், இயல், இசை நாட்டியக் கலைஞர்களாகவே காணப்படுகின்றனர்.

பாளையக்காரர்கள் காலத்தில் பழனி தமிழ்க் கலையைத் தமிழ்க் கலைஞர்கள் உயர்ந்த முறையில் நன்கு போற்றிப் பாதுகாத்துள்ளனர் என்பதை இந்த ஓவியத் தொகுதிகள் நன்கு எடுத்துக் காட்டுகின்றன. இந்த ஓவியத் தொகுதி நன்கு பாதுகாக்கப் பெற வேண்டும்.

# கொங்கு 24 நாடுகள்

1. பூந்துறை நாடு
2. தென்கரை நாடு
3. காங்கேய நாடு
4. பொன்கலூர் நாடு
5. ஆறை நாடு
6. வாரக்க நாடு
7. திருவாவிநன்குடி நாடு*
8. மண நாடு
9. தலைய நாடு
10. தட்டய நாடு
11. பூவாணிய நாடு
12. அரைய நாடு
13. ஒடுவங்க நாடு
14. வடகரை நாடு
15. கிழங்கு நாடு
16. நல்லுருக்கா நாடு
17. வாழவந்தி நாடு
18. அண்ட நாடு
19. வெங்கால நாடு
20. காவடிக்கா நாடு
21. ஆனைமலை நாடு
22. இராசிபுர நாடு
23. காஞ்சிக்கோயில் நாடு
24. குறுப்பு நாடு

திருவாவிநன்குடி நாட்டை, வைகாவூர் நாடு, வையாபுரிநாடு என்றும் கூறுவர்.

## 6. ஆவினன்குடி நாடு

[18 தொன்மையான ஊர்கள்]

திருமிகும் பழனியூர் கோதைமங் கலமுடன்
செப்புகலை யம்புதூரும்
சேரமா னூர்இறைய மங்கலம் மடத்தூரு
திகழ்கடத் தூரினுடனே

அருமைமிகு கணியூர்கண் ணாடிப்புத் தூருடன்
அழகுமிகு கோட்டைத்துறை
ஆகும் கொழுங்கொண்டை மேல்கரைப் பட்டிலூர்
அமர்தேவ தாகுடியுமே

பெருமைமிகும் ஆய்க்குடியி னோடமரர் பூண்டியும்
பிசகா மணிச்சிலம்பும்

பீடுறும் கொழுமம்வாழ் கரையோடீ ரொன்புதூர்
பிறங்குபுகழ் ஓங்குநாடு
உரிமையுடன் இரவலர்கள் மனநிலமை யாய்ந்துள்
உவந்துதவு கின்றசெங்கை
உத்தமர்கள் மேவுதிரு வாவிநன் குடியென்ன
உயர்வுமிகு வளநாடரோ.

1. பழனியூர்
2. கோதைமங்கலம்
3. கலையம்புத்தூர்
4. மானூர்
5. இறையன்மங்கலம்
6. மடத்தூர்
7. கடத்தூர்
8. கணியூர்
9. கண்ணாடிப்புத்தூர்
10. கோட்டைத்துறை
11. மேல்கரைப் பட்டிலூர்
12. கொழுங்கொண்டான்
13. தேவதாகுடி
14. ஆயக்குடி
15. அமரர்பூண்டி
16. மணிச்சிலம்பு
17. கொழுமம்
18. வாழ்கரை

(கொழுமம் முதலிய சில ஊர்கள் இணைந்து 'கரைவழிநாடு' என்றும் கூறப்படும்).

## 7. எல்லைப் பாடல்களில் பழனி

பழனி கொங்கு நாட்டின் தெற்கு எல்லையாகக் கூறப்படுகிறது. சேர நாட்டின் வடக்கு எல்லையாகவும் குறிக்கப்பட்டுள்ளது. ஆனால் இராமபத்திரன் பட்டயம், அனுமன் பள்ளி செங்குந்தர் பட்டயம், வேணாடுடையார் வமிசாவளி போன்ற ஆவணங்களில் கொங்கு நாட்டின் தெற்கு எல்லை பன்றிமலை, வராககிரி என்று கூறப்பட்டுள்ளது.

### சேர நாட்டு எல்லை

வடக்குத் திசைபழனி, வான்கீழ் தென்காசி,
குடக்குத் திசைகோழிக் கோடாம்; - கடற்கரையின்
ஓரமே தெற்காகும் உள்ளெண் பதின்காதம்
சேரநாட்டு எல்லையெனச் செப்பு.
(பெருந்தொகை 2091)

## கொங்குநாட்டு எல்லை

வடக்குப் பெரும்பாலை, வைகாவூர் தெற்கு
குடக்குப் பொருப்புவெள்ளிக் குன்று - கிடக்கும்
களித்தண் டலைமேவும் காவிரிசூழ் நாடு
குளித்தண் டலைஅளவு கொங்கு.

(கொங்குமண்டல சதகம், மேற்கோள் பாடல்)

வடக்கெல்லை பாலமலை, வைகாவூர் தெற்கு,
குடக்குப் பொருப்புவெள்ளிக் குன்று, - கடற்பால்
கோட்டைக் கரையளவும் கொங்குநாட் டெல்லைஎன
நாட்டிவைத்தார் நல்லோர்க ளே. (சோழன் பூர்வ பட்டயம் ப. 227)

மதிற்கரை கீழ்த்திசை, தெற்குப் பழனி, மதிகுடக்குக்
கதித்துள வெள்ளை மலைபெரும் பாலை கவின்வடக்கு
விதித்துள நான்கெல்லை சூழ வளமுற்று மேவிவிண்ணோர்
மதித்திட வாழ்வு தழைத்திடு நீள்கொங்கு மண்டலமே.

(கார்மேகக் கவிஞர் கொங்குமண்டல சதகம்)

மதுக்கரைக்கு மேற்கு, மலையாளத்துக்குக் கிழக்கு,
பாலமலைக்குத் தெற்கு, பழனிமலைக்கு வடக்கு.

(மதுக்கரைப் பட்டயம்)

# 8. கொங்கு மண்டல சதகத்தில் பழனி

கொங்கு நாட்டிற்கு மூன்று மண்டல சதகங்கள் உள்ளன. இது கொங்கு நாட்டிற்குச் சிறப்பளிக்கும் செய்தியாகும். கார்மேகக் கவிஞர் (பதிப்பு 1923), வாலசுந்தரக்கவிராயர் (பதிப்பு 1970), கம்பநாதசாமி (பதிப்பு 1986) ஆகியோர் இச்சதகங்களைப் பாடியுள்ளனர். அம்மூன்று சதகங்களிலும் பழனி பற்றிய 10 பாடல்கள் உள்ளன. கோவை, பேரூர் சாந்தலிங்கர் திருமடத்தினர் 2010 கோவை செம்மொழித் தமிழாய்வு மாநாட்டை ஒட்டி பழைய உரையோடு புதிய விளக்கமும் சேர்த்து மூன்று சதகங்களையும் ஒன்றாகப் பதிப்பித்துள்ளனர். பதிப்பாசிரியர்கள் தவத்திரு மருதாசல அடிகளார், புலவர் செ. இராசு.

## பழனி மலை

1. கொல்லியும் வைகை அலைவாய் பழனிபொற் கொங்கணவர்
வில்லியும் ஓதி வராகம் தலைமலை வெண்ணெய்மலை
அல்லியை சென்னி கிரிகஞ்சம் வெள்ளி அரவகிரி
வல்லியும் ஆனை மலைசூழ் வதுகொங்கு மண்டலமே. (கார்.5)

## ஆறுகள்

2. திருமணி தொப்பைபூங் காவேரி வானியும் செய்யநதி
தருமணி காஞ்சி பொருனைநள் ளாறொடு சண்முகமும்
குருமணி பாலை நதிவாழை காரி குடவனதி
வருமணி சண்பகம் சிற்றாறு சூழ்கொங்கு மண்டலமே. (கார்.6)

## பழனி

3. தீத்திகழ் மேனிச் சிவன்கையில் ஓர்கனி தேவர்மெச்சி
ஏத்திய நாரதர் நல்கக்கண் டேயிப மாமுகத்து
மூத்தவன் கொள்ள இளையோனை ஈசன் முகம்திருத்தி
வாய்த்த பழநியென் றோதின தும்கொங்கு மண்டலமே. (கார் 22)

## வைகாவூர் பிரமனைச் சிறையிட்டது

4. கொன்பயி லும்திரு ஓங்கார நற்பொருள் கூறச்சொல்லி
அன்புடன் கேட்கச்சொல் லாமையி னால்அன்று காவலிட்டுப்
பொன்பயில் செய்யசெந் தாமரை வேதனைப் பூட்டியகால்
வன்சிறை விட்டதும் வைகாவூர் சூழ்கொங்கு மண்டலமே. (வால. 27)

## வையாபுரி – பேகன்

5. கையாரக் கான மயிலுக் கிரங்கிக் கலிங்கம்அருள்
செய்யாண் டகைகரு ணைக்குவைப் பாகத் திகழ்தரும்அவ்
வையாவிக் கோப்பெரும் பேகன் எனும்பெரு வள்ளல்தங்கும்
வையா புரியெனும் கோநக ரும்கொங்கு மண்டலமே. (கார்.44)

## சித்தன் வாழ்வு

6. நெல்லும் கரும்பும் கமுகும் பலன்தர நேர்பருவச்
செல்லம் பரத்திசைத் துப்பொழிந் தோங்கிடு சித்தன்வாழ்வு

இல்லந் தொறுமூன்று எரியுடைத் தென்ன எலாக்கலையும்
வல்ல தனிஔவை கூறிய தும்கொங்கு மண்டலமே. (கார்.23)

### இடும்பன்

7. அலைகொண்ட பாற்கடல் சற்ப சயனத் தரிஅயனும்
தலைகொண் டிறைஞ்சும் பதாம்புயத் தாருக்குச் சற்குருவாய்
நிலைகொண் டிருக்கும்செவ் வேளுக்கு இடும்பன் முனீண்டசிவ
மலைகொண்டு வந்ததும் வைகாவூர் சூழ்கொங்கு மண்டலமே. (கார்.23)

8. பூவடி தன்னில் வருகின்ற ராமர் புகலிடமாம்
காவடி கொண்டு இடும்பா சுரன்வரக் காரணமாய்த்
தாவடி வாழ்சிவ கிரியா வினன்குடி தான்தழைக்க
மாவடி சூழ்ந்த அரன்மகன் வாழ்கொங்கு மண்டலமே. (வால 28)

9. யோக வயித்தியம் சொல்ரச வாதமெ லாக்கலையும்
தேக நிலைபெறும் காயகற் பங்களெண் சித்தியும்சொல்
போகரு டன்புலிப் பாணி முதலிய புண்யரெலாம்
ஆகம் உறஅமர் வைகா நகர்கொங்கு மண்டலமே. (கார்.36)

### பழனி

10. நலமான மாங்கனி நாரத மாமுனி நம்பர்செங்கைத்
தலமீது தந்து கொடுப்பக்கண் டேதற்க மாய்முருகன்
நிலம்ஏழை யும்ஒரு கைநொடிப் போதில் நெடுமயில்மேல்
வலமாக வந்ததும் வைகாவூர் சூழ்கொங்கு மண்டலமே. (கம்ப.10)

## 9. பழனிச் செப்பேடுகளில் பாடல்கள்

பழனிச் செப்பேடு-பட்டயங்களில் பல பாடல்கள் இடம் பெற்றுள்ளன. அவை பெரும்பாலும் முருகன் புகழ்ப் பாடல்களாகவும், சில செப்பேடுகளின் செய்தி தொடர்பான பாடல்களாகவும் உள்ளன. ஒரே வகையான பாடல்கள் சில பாடவேறுபாடுகளுடன் இடம் பெறுவது குறிப்பிடத்தக்கது. எனவே இவை பழனியில் வழங்கிவந்த பாடல்கள் அல்லது செப்பேடு எழுதுவோர் வழக்கமாகப் பயன்படுத்தும் பாடல்களாக இருக்கலாம்.

1. வையம் நீடுக மாமழை மன்னுக
மெய்வி ரும்பிய அன்பர் விளங்குக
சைவ நன்னெறி தான்தழைத் தோங்குக
தெய்வ வெண்திரு நீறு சிறக்கவே.

(சில செப்பேடுகளில் ''மாமழை'' என்பதற்குப் பதிலாக ''மாமறை'' என்ற தொடர் காணப்படுகிறது). இப்பாடல் பெரிய புராண ஏட்டுச் சுவடிகளில் காணப்படுகிறது. பல செப்பேடுகளில் உள்ளது.

2. சீர்பூத்த செழுங்கமல மயிலும் வாழி
தேவர்தொழும் பாதார விந்தம் வாழி
தார்பூத்த தினைக்கடம்பன் மாலை வாழி
சக்கரகிரி நடனமிடும் மயிலும் வாழி
கார்பூத்த சிவகிரிக்கோ புரமும் வாழி
கனகமிகு குண்டலமும் காதும் வாழி
பார்பூத்த தண்டலைகள் அரனார் சேர்ந்த
பழனிமலைக் குமரேசர் பாதம் வாழி.

3. செங்கைமேல் பனிரண்டு கையும் வாழி
திருவாவி னன்குடியார் சிறந்து வாழி
கங்கையுமை ஈன்றெடுத்த பாலா வாழி
கயிலாச நாதரருள் கந்தா வாழி
மங்கைகுற வள்ளிமண வாளா வாழி
மலைமிகுந்த குஞ்சரிப்பெண் மணாளா வாழி
பங்கயனைப் போற்றுகின்ற சோலை மேவும்
பழனிமலைக் குமரேசர் பாதம் வாழி.

4. தங்கமுயர் மகுடங்கள் ஆறும் வாழி
தளதளெனத் திலதமிடும் நுதலும் வாழி
பொங்கமுடன் வெண்ணீற்றுப் பிறையாய் வாழி
புத்தமிர்த விழிகருணை புணர்ந்தாய் வாழி
துங்கமுறக் கண்டசரம் பதக்கம் வாழி
சுந்தர மிகுந்தகோ புரங்கள் வாழி
பங்கயனைப் போற்றுகின்ற சுடரே வாழி
பழனிமலைக் குமரேசர் பாதம் வாழி.

5. அடைந்தவர் துணைவா வாழி அடையலர்க் கரியாய் வாழி
மடந்தைதன் மைந்தா வாழி மாதவன் மருகா வாழி
திடம்புனை வேலா வாழி தேவரா ருயிரே வாழி
படந்தபோ ரசுரர் கூற்றம் பரமனே வாழி வாழி.

6. கூறுபடை யாளும் வேதக் குணப்பெரும் குன்றும் ஞானப்
பேறுடைப் பழனி யென்னப் பெயரது மருவி எங்கள்
ஆறுமா முகவன் வைகும் நகரமும் அன்று தொட்டு
வீறதலப் பழனி யென்றே விளங்கியது உலகம் மூன்றும்.

7. நன்னெறி முகமும் வாழி நாதமும் முடியும் வாழி
பன்னிரு கரமும் வாழி பாதபங் கயமும் வாழி
கன்னிமார் எழுவர் வாழி கதியொடு பழனி வாழி
என்னரும் வினையை நீக்கும் இளையவன் வாழி! வாழி!!

8. சீர்பெறவே பிரமனைக் கோதுமுகம் ஒன்றே
தெய்வ குஞ்சரியைச் சேர்ந்தமுகம் ஒன்றே
மாறுபடு சூரரை வதைத்தமுகம் ஒன்றே
வள்ளியை மணம்புணர வந்தமுகம் ஒன்றே
கூறுமடி யார்கள்வினை தீர்த்தமுகம் ஒன்றே
குன்றுருவ வேலதனை ஏவுமுகம் ஒன்றே
ஆறுமுகம் ஆனவடிவு யாரும்அறி யாரோ
ஆதிஅம ராவதி அமர்ந்தபெரு மாளே.

9. பன்னிரு கரத்தாய் போற்றி பசும்பொன்மா மணியே போற்றி
முன்னிய கருணை யாரும் முருகபரம் பொருளே போற்றி
கன்னியர் இருவர் நீங்கா கருணைவா ருதியே போற்றி
என்னிரு கண்ணே கண்ணுள் இருக்குமா மணியே போற்றி.

10. கருணைபொழி திருமுகங்கள் ஆறும் வாழி
கனகமலர் பன்னிரண்டு கையும் வாழி
இருசரணம் என்தலைமேல் நாளும் ஓங்கும்
இந்துரவிக் கப்பாலும் இனிது வாழி
அருள்பெருகி அமரர்சிறை மீட்டே ஆண்ட
ஆறிரண்டு திருநயனத்து அழகும் வாழி
மருவழியும் பைங்கடப்பந் தாரும் வாழி
மயில்பரிசே வற்கொடியும் வாழி! வாழி!!

11. மூவிரு முகங்கள் போற்றி முகம்பொழி கருணை போற்றி
ஏவரும் துதிக்க நின்ற ஈராறு தோள்கள் போற்றி
மாவடி வைகும் செவ்வேள் மலரடி போற்றி அன்னான்
சேவலும் மயிலும் போற்றி திருக்கைவேல் போற்றி போற்றி.

12. ஒதனை யாகலும் ஓங்கு புகழ்பெருங்
காதல் பொருளனைத்தும் கைக்கொண்டு - சீதப்
பனிக்கோட்டு மால்வரை பாரதப்போர் தீட்டும்
தனிக்கோட்டு வாரணத்தின் தாள்.

13. அப்பவளத் துய்யநிறத் தைங்கரத்து மெய்ஞ்ஞானக்
கம்பமத யானைதனைக் கட்டுவிக்கக் - கொம்பாற்பொற்
போருமே வினையறுமே போக்குமே மேஞ்ஞானம்
தீருமே நினைத்ததெல்லாம் தான்.

14. கழுவா மணிக்கலசங் காஞ்சிசூழ் நாட்டில்
புழுவாய்ப் பிறந்தாலும் போதா - வழுவாமல்
சந்திரராய்ச் சூரியராய் தானவராய் வானவராய்
இந்திரராய் வீற்றிருப்ப தில்.

15. ஆதித்தன் எங்கே அரன்மூவர் தான்எங்கே
வேதச்சொல் எங்கே வினைஎங்கே - நீதிக்குள்
மண்ணாளர் எங்கே மனைவரம்பு தான் எங்கே
கண்ணாளர் கைவிலகி னால்.

16. வீதி வேழமா உலாவும் ஆவினங்குடி வேதமே
மாதி வேழமா மூலமென் றுரைத்தவர் போற்றும்
ஆதிவேழம் மாதொரு பிடியாக வந்துதித்த
சோதி வேழமா முகவனைத் துதித்திடல் செய்வாம்.

17. முந்தணலா ஆதி வடிவாகி முதலந்த மின்றி மூலஞான
மந்தணனாய் உயிர்கள்தொறும் நின்ற வியாபகன் சிவமாமலைமீது
கொந்தணவும் குடுமியும் கோவண உடையும் நூல்மார்பும் கோலம்கொண்டோன்
அந்தணனாய் உருஉருவந் தவதரித்து நின்றவனடிகள் முடிமேல் வைப்பாம்.

18. ஆர நூபுர வடிவும் முடிமிசைப் பின்தாழ் குடுமி அழகும் தன்கோல்
வேரலோர் கரனும் மொக்கம் சேர்த்தியதோர் வாரணம் எழில் விளங்கும் எண்கரன்

பார ணாதிபர் விபுதர் பரவும் சிவகிரியில் வரும் சசிமத்து
வாரசேறு நோணிலையத்துள் நின்றிலங்கும் பரஞ்சுடரைச் சிந்தை செய்வாம்.

19. சேயிரவி ஒளிகவற்றும் மாமணிப் பொன்முடியும்
செம்முகமும் கருணைபொழி திருநயனமும் செவ்வாயும்
தூயநறும் புழுகொழுகும் செழுமணிப் பொற்குழையும்
துடை நிறைந்த துணைத்தோளும் சுடரிலை வேற்படையும்
ஆயுமறை நூல்மார்பும் களபநறும் சாந்தும்
அணிமணிப் பூணாரமும் பொன்னொலிய லுடையழகும்
பாயொளிர் கிண்கிணிபுனை செஞ்சீரடியும் படைத்த
பழனிமலைக் குமரனையாம் பணிதல் செய்வாம்.

20. ஆரணத் துரையே வாழி ஆகமப் பொருளே வாழி
காரணக் குருவே வாழி காட்சியின் நிலையே வாழி
பாரினில் சிறக்கும் தெய்வப் பழனியங் கிரியாய் வாழி
வாரணம் குன்றாக் கொடிகொள் மகிழ்னனே வாழி வாழி.

21. இட்டமாம் தேவதாயம் எழில்பெற்ற பிரமதாயம்
பட்டயவர்த் தனைகள்எல்லாம் பாரினில் உள்ளோர்கூடி
நட்டகல் இட்டசூலம் நடந்ததைக் கெடுத்தபேர்கள்
திட்டமாய் தீமைகள்உற்று தீநரகம் ஏகுவாரே.

## 10. பழனி

### தி.அ. முத்துசாமிக் கோனார் கட்டுரை

(திருச்செங்கோட்டில் வாழ்ந்த மிகப்பெரும் தமிழறிஞர் தி. அ. முத்துசாமிக் கோனார் (1858-1944). கொங்கு நாட்டுச் சுவடிகள் தேடி ஏராளமான இலக்கியங்களைப் பதிப்பித்தவர். அவர் 1923 ஆம் ஆண்டு தம் ''கொங்கு மண்டலம்'' இதழில் எழுதிய கட்டுரை).

''பழனி என்பது சிறந்த சுப்பிரமணிய ஸ்தலம் என்று யாவரும் அறிவர். இது கொங்கு நாட்டின் தெற்கு எல்லைக்கண் நிலவுகின்றது. வைகாவூர் நாட்டில் உள்ளது (வையாபுரி நாடு என்பதும் உண்டு). வையாவிக்கோப் பெரும்பேகன் ஆண்டதால் இப்பெயர் பெற்றது என்பர். ஆறுபடை வீடுகளில் ஒன்றான திருவாவினன்குடி யென்னும் சிறப்புற்ற தலம் இங்ஙனம் விளங்குகின்றது. ஊர் அயலில் அல்லது பழநிமலை அடிவாரத்தில் இத்திருக் கோவில் விளங்குகின்றது. இனி பழனி என்பது மலை மேலான தலமாம். ஒரு மாம்பழ நிமித்தம் பிணக்கங் கொண்ட முருகப்பிரானைப் ''பழம் நீ'' என்று பரமசிவம் திருவாய் மலர்ந்தருளி

மகிழ்வித்தனர் என்பது கதை. அதனால் அக்குமாரக் கடவுளுக்கு பழநி என்றாய் எழுந்தருளி மகிழ்வித்தனர் என்பது கதை. ஆனால் அக்குமாரக் கடவுளுக்கு பழனி என்றாய் எழுந்தருளிய திருப்பதிக்கும் அப்பெயர் ஆயிற்றென்பர்.

அப்பழனி ஆண்டவர் வீற்றிருந்தருள்வது மலையின்மேல். அகஸ்தியர், இடும்பர் முதலியோர்களுக்கு அப்பாலதண்டாயுதபாணிக் கடவுள் காட்சி கொடுத்தது அம்மலையின் மீதேயாம். அப்பாலதண்டாயுதபாணிக்கு கந்தனென்றும், சித்தரென்றும் அழகிய திருநாமங்களிட்டு அழைத்தனர். அச்சித்த ஸ்வாமி யனுக்கிரகத்தால்தான் போகர் முதலிய சித்தர்கள் அஷ்டமா சித்தியைப் பெற்றனர்போலும், அம்முருகக் கடவுளைப் போகநாதர் பூசித்துக் கொண்டு மாணாக்கர்களுக்கு சித்துக்கள் வாத வைத்திய முதலியன எல்லாம் உபதேசித்துத் தனக்குப் பிராண ஸ்தானமாகக் கொண்டு விளங்கினர்.

இப்போதுள்ள அத்தண்டபாணி பிரகாரத்துள், மேல் சார்பில் அப்போகநாதர் கோவில் இருக்கிறது. அதனுள்ளே அஷ்ட சத்தி (துர்க்கை) முதலிய தேவதைகளை பூசித்ததும், சமாதிக்கூடும், உள் குகையும் காணலாம். இவ்வண்ணம் ஒழுகும் காலத்து இவரது (இப்போகநாதரது) மாணாக்கர் பல்லோருள்ளும் புலிப்பாணி என்பார் போகநாதரது கருணைக்குப் பாத்திரரானார். இதனால் எம்பெருமானான தண்டாயுதபாணியைப் பூசிக்கும் பேற்றை அனுக்கிரஉறித்து நிஷ்டையிலமர்ந்தார். புலிப்பாணி முனிவர் பழனி அப்பரையும், போகநாதர் சித்தர் பீடத்தையும் பூசித்து வந்தார். பலநாள் சென்ற பின் ஜனக் கூட்டங்கள் மலையேறலாயினர். ஒரு கன்னட உடையார் பக்குவமான மாணாக்கரானார். ''நீ பூசித்து வருக'' என சித்துவகை முதலியவற்றை உபதேசித்துப் புலிப்பாணியும் யோகத் தமர்ந்தார்.

தொண்டை மண்டலம் நயினாத்தை முதலியார் என்னும் உத்தம குணமமைந்த மாணாக்கருக்கு உபதேசித்து நீ விவாகம் செய்து கொண்டு சுவாமியையும், குருபீடத்தையும் பரம்பரையாகப் பூசித்து வரக் கட்டளையிட்டுச் சமாதி கூடினார். நயினாபண்டாரத்தார் காலத்தில் ஒரு சேர அரசன் திருவாவினன்குடி தொழுது மலை மீதேறி அற்புதக் கனியான கந்தப் பெருமானைக் கண்டு தொழுது கற்பக்கிரகம் முதலிய கட்டடங்களும், பூஜைக்கு வேண்டும் நிபந்தங்கள் ஏற்படுத்திச் சென்றனன். சிம்மாசனம், அஷ்டமாசித்தி, மரகதலிங்கம், வலம்புரிச் சங்கம், புவனேசுவரி, நவதுர்க்கை இவைகளெல்லாம் போகநாதர் பீடத்தில் வைத்துப் புலிப்பாணி முனிவர் பூசித்த உபதேசக் கிரமப்படியே பிராகாரத்துள் நிருதிபாகத்து இப்போதுமுள்ளவற்றை அந்த நயினார் புலிப்பாணி பாத்திர உடையாரும் பின்னவரும் பூசித்து வந்தனர். மற்றும் வேண்டிய திருமஞ்சன முதலியவற்றிற்கு அரசு பள்ளிப் பண்டாரத்தார்கள் அமர்ந்தார்கள்.

சிலநாள் சென்ற பின் கோசல சின்னோப நாயக்கர் (வேடர்) பாளையக்காரர் வந்து தரிசித்து, கிராமங்கள் விட்டுப் பூசித்து வரும்படி செய்தனன். சில நாள் செல்லவே கர்த்தர் மதுரைத் திருமலை நாயக்கர் தளவாய் ராமப்பய்யர் வந்து தரிசித்து சுவாமிக்கு அட்ட பந்தனம் செய்ய வேண்டி இருக்கிறது. நீங்கள் கொடுக்க பிராமணர்கள் தீர்த்தப் பிரசாதம் வாங்கமாட்டார்கள். ஆதலால் ஒரு குருக்கள் நான்கு நம்பிமார்களை நியமிக்கிறோம். தண்டாயுதபாணிக்கு அபிஷேகமாய் நம்பிமார்களுக்கு வருகிற நிர்மாலிய சொர்ண புஷ்பங்களில் புலிப்பாணி சந்ததியாருக்குக் கொடுத்து வருக; பண்டாரங்களோ திருமஞ்சனம், சந்தனம், மாலை, வில்வார்ச்சனை அறைகாவல் முதலிய நிர்வாகங்களெல்லாம் அநுபவித்து வருக. நவராத்திரி காலத்தில் அஷ்டமா சித்தி (தூர்க்கை) அம்மன் இருக்கும் சந்நிதியில் பூசை செய்து பத்தாம் நாள் சிம்மாசனக்குரட்டில் அம்பு வில் வைத்துப் பூசித்து சகல விருதுகளுடன் யானை மீது சென்று அம்பு போட்டு வரும் மரியாதை, கோவில் விசாரணை செய்து வருவது, இக்கோயிலைக் கொண்டிருந்த புலிப்பாணிக் கடவுளைப் பிராமணர் பூசித்துவருவது தொடங்கினது. இவ்வகை நியமனம் செய்தவர் கி.பி. 1623 முதல் 1659 வருடம் வரை மதுரையிலாண்ட ஸ்ரீ திருமலை அய்யநாயுடுகாரு அவர்களது சமஸ்தானத்தில் தளவாயாக இருந்த மிகுந்த பராக்கிரமசாலியான தளவாய் ராமப்பய்யர் என்பார். நிகழும் ஆண்டிற்கு ஏறக்குறைய 300 வருஷங்களுக்கு உள்ளிட்டதாகத் தெரிகிறது. பழனியாண்டவர் கருப்பக் கிரகத்தின் வெளி மூன்று பக்கங்களிலும்...... திரிபுவன சக்கரவர்த்திகள்..... வீரபாண்டிய தேவர் - விஜயநகரத்தரசர் சாசனங்கள் இருக்கின்றன.

பழனி சம்பந்தமான சில சாசனங்கள் கிடைத்துள்ளன, சமயம் நேருங்காலத்து வெளி வரும்''.

## 10. பழனி

ஒவ்வொரு மாவட்டத்திற்கும் அரசு சார்பில் ''மாவட்ட விவரச் சுவடி'' வெளியிடப் படுகிறது. இப்போது திண்டுக்கல் மாவட்டத்தில் உள்ள பழனி முன்பு மதுரை மாவட்டத்தில் இணைந்திருந்தது. அதனால் மதுரை மாவட்ட விவரச் சுவடியில் (Madurai District Gazetteer) பழனி பற்றிக் குறிக்கப்பட்ட பகுதிகள் இங்கு தரப்பட்டுள்ளது.

## PALNI

Head-quarters of the taluk and a municipality of 17,168 inhabitants. The proposals which have been made regarding the improvement of the water-supply of the place are referred to in Chapter XIV. The town is known throughout the south

of the Presidency for its temple of Subrahmanya referred to below. It is the head-quarters of the tahsildar and stationary sub-magristrate and of a sub-registrar, and contains a hospital, several chattrams, and a travellers bungalow belonging to the temple authorities. It has always been a great centre of trade with Coimbatore on the one side and Palni Hills on the other.

Palni is one of most charmingly situated places in all the district, standing 1,068 feet above the sea on the edge of the great Vyapuri tank and looking across this towards the mouths of the two largest valleys in the Palnis and the bold cliffs which separate them. Framing the eastern side of this beautiful prospect, rises the steep, rocky hill (450 feet high) on the top of which is built the famous temple to Subrahmanya in his form Dandayudhapani, or 'the bearer of the baton'. Round this hill runs a sandy road adorned at intervals with many mantapams, several of which contain great stone images of the peacock, the favourite vehicle of Subrahmanya. Up it,is built a winding flight of stone steps on which are cut the names and footprints of many devotees, and which is flanked at frequent intervals by mantapms and lesser shrines, and crowded in typically oriental fashion with pilgrims passing up and down to the temple, begging ascetics smeared with holy ash, a few gorgeous peacocks and many most impudent monkeys. A story is told about Queen Mangammal of Madura and these steps. One day when she was going up them, she came upon a young man who, perceiving her, retreated in confusion. She called out graciously to him Irunkol! or 'Pray wait!' and he and his sons thereafter always took this word as their name. At night the path is lighted at intervals with lamps (a favourite form of showing devotion to the god is to maintain one of these for a certain period) and the effect from below is most picturesque.

Architecturally, the building on the top of the rock is not noteworthy, there being no sculpture in it which is above the ordinary. It consists of the usual outer wall enclosing a central shrine surrounded by smaller buildings and entered from the west by a gateway beneath a brick and plaster gopuram. The best reward for the climb is the view of the great Palni Hills and the rich cultivation

Spread like a praying - carpet at the foot

Of those divinest altars.

The fading of the evening light of a quiet October day across the green rice-fields, the groves of palms and the vast, silent range beyond is a memorable sight. The belt below the hills, though very fair to the eye, is exceedingly malarious; and Aiymplle (which of old gave its name to this taluk) and Balasamudrm (once the fort and residence of the poligar of Palani referred to later) are now entirely deserted, their fields being tilled by people who live in palni and return home every evening.

The sthala purana of Palni gives the widely known legend regarding the founding of the temple; Agastya, the famous rishi, created the hill Sivagiri on which the shrine stands and the neighbouring, slightly lower, eminence now called Idumbanmalai; did penance on them for some time; and then went to Mont Kailasa to visit Siva. On his return to his home at the southern end of the Western Ghats, he sent his demon-servant Idumban to being these two hills thither. Idumban fixed them to either end of a Kavadi (the pole by which burdens are slung across the shoulder) but when he began to life them he found that Idumbanmalai went up in the air while Sivagiri remained immovable. Thinking the later must be too heavy he put two big boulder (still to be seen) on the top of the former to make the balance better. Sivagiri, however, was still immovable, so he went to it see what was the matter.

Meanwhile, on Mount Kailasa, Siva had offered a pomegranate to whichever of his two sons, subrahmanya and Ganesa, could travel round the world the quicker. Subrahmanya mounted his peacock and set off at great pace, but Ganesa (whose elephant-head and portly figure handicapped him heavity in such contest) took thought and then walked slowly round his father and claimed that as Siva was all-in-all he had by so doing travelled round the world and won the fruit. Siva admitted his contention and gave him the pomegranate. Subrahmanya eventually completed his journey and was very worth when he heard how he had been outwitted. His father attempted to console him by saying Palani, thouart thyself a fruit', (whence the name of this town), but he went angrily away to Tiruvavinangudi (near the foot of Sivagiri, where there is now a considerable temple) and later on to Sivagiri itself.

When Idumban went to this hill to see why it would not move, Subrahmanya was there and was much annoyed at being disturbed. He accordingly slew Idumban.

Agastya, however, hurried up and at his intercession the god restored the demon-servant to life and promised that in future the first worship on the hill should always be performed to him. This is still done-at the little temple to Idumban which stands about half way up the steps leading to the top of Sivagiri.

This story in the sthala purana explains why pilgrims to this Palni temple very generally bring with them a kavadi on their shoulders. The custom has since, however, been copied at many other shrines to Subrahmanya. The tale also shows, what is in other ways clear, that the Tiruvavinangudi temple is older than that on Sivagiri. This latter is, indeed, a comparatively modern erection. A.M.S. in the Mackenzie collection, which is confirmed by local accounts, states that a Canarese non-Brahman Udaiyar first set up a small shrine on Sivagiri, and that for some time he conducted the worship in it. Eventually, in the time of Tirumala Nayakkan, he was induced by that ruler's general Ramappayya, who visited this town, to hand over to Brahmans the actual performance ot the Puja, and was given in ruturn certain duties of superintendence and a right to receive certain annual presents and to shoot off, at the Dasara festival, the arrow which symbolises Subrahmanya's victory over Idumban. His discendants have ever since performed this rite. Many of them are buried at the foot of the steps leading up to the hill. The present heir of the family, Bhoganatha Pulippani Patra Udiyar, is a minor.

The Tiruvavinangudi shrine is now being completely rebuilt by the Chettis, and the new sculpture in it, executed in the fine-grained granite quarried on Idumbanmalai, is excellent. There is also good modern stone-work in the Siva temple in the middle of the town itself, but much of this has been pitiably defaced by the greasy obtatinos which have been poured over it.

Pilgrims come to the shrine on Sivagiri from all over the Prsidency and especially from the West Coast. As has been said, they usually bring kavadis with them. Milk and other offereings are carried in sealed vessles on either end of these, and the former is duly poured over god's image. Fanciful stories are current for days and weeks on the Journey when brought for this sacred purpose, and how fish cooked for the god when the pilgrim sets out leap alive from the sealed vessels when they are opened for the first time before the shrine. Messrs. Turnbull and Key's Survey Account of 1815-16 says that in those days if by any chance the milk and

soon brought up in the sealed kavadis were found not to be fresh, it was held to be a sign of impiety of the pilgrim, who was expected to atone by severed bodily penance. Penances are still in fashion at the shrine. Pilgrims occasionally take a vow to wear a 'mouth-lock' for several days before going to the temple. This instrument consists of a piece of silver wire which is driven through both cheeks, passes through the mouth and is fastened outside, in front of the face. Another similar ordeal consists in passing a small skewer through the tip of the tongue.

Curiously enough, Musalmans also believe in the efficacy of prayer to this shrine. Ravutans go the little door at the back (east) of it and make their intercessions and offer sugar in the mantapam immediately inside this. They explain Their action by saying that a Musalman fakir, called Palni Bava, is buried within the shrine.

Palni was formerly the capital of an extensive estate of the same name which was one of the 26 palaiyams included in the Dindigul province at the time of its acquisition by the Company in 1790. Accoring to one of the Mackenzie MSS., the Original founder of the family was relation of the ancestor of the Ayakkudi poligar and came with him from Ahobilam in Anantapur. 'Sinnoba' (i.e., Chinna Ahobilam) is a name of frequent occurrence in the family. He was given as estate by Visvanatha Nayakkan and put in charge of one of the 72 bastions of Madura. He founded the fort of Balasamudram, just south of Palni, which was thereafter the residence of the family, and he and his successors did much for the country. The more recent history of the palaiyam has expendition of 1755 Haidar Ali Plundered it of everything valuable and compelled its owner (who had fled) to agree to pay a fine of 1,75,000 chakrams. After the British took the country the then poligar, Velayudha Nayakkan, gave a great deal of trouble. In 1792 he was plundering in the Coimbatore district; in 1794 he was engaged in open hostilities with his neighbour Ayakkudi, who was in some way dependent upon him; and in the next year he took umbrage at a proposal of Government to detach this latter estate and assess it separately, and was reported to have armed 1,000 men and to be marching on Bodinayakkanur. On th 7th October 1795 Captain Oliver surprised and captured him in his fort at Balasmudram; and the achievement was considered of such importance that Oliver and his detachment were thanked in general orders and the jemadar of the party

was promoted and given a gold medal inscribed 'Courage and Fidelity. By Government, 7th October 1795'.

A week later the poligar, nothing abashed, wrote the Collector an indignant letter complaining that Captain Oliver had attacked, wounded and confined him, just because he wouldn't pay his peshkash. In November, however, the Collector was warned that a plan was a foot to kidnap him and keep him in confinement as a hostage for Velayudha's releas; in December Captain Oliver reported that the poligar's Aiyangar 'pradhani' (chief minister) had attacked him in Palani with 800 men; and in the next month this man had to be driven off by a force from Dindigul under Colonel Cuppage. In 1796 the estate was forfeited for this rebellion, and Velayudha was confined on the Dindigul rock and subsequently reported to Madras, where he eventually died. But late as 1799 Virupakshi, Kannivadi and other poligars were conspiring to reinstate his son, Vyapuri, as chief of Palni.



# கிணத்துக்கடவு பொன்மலை வேலாயுதசுவாமி கோயில் தோற்றம்

பிற்காலத்தில் புரவிபாளையம் ஜமீன் என்று புகழ் பெற்ற மரபின் முன்னோர் ஒருவர் இம்முடி கோப்பண மன்றாடியார். அவர் ஒரு முருக பக்தர். ஆண்டுதோறும் பழனிக்குச் சென்று இறைவழிபாடு செய்வதைத் தம் வழக்கமாகக் கொண்டிருந்தார்.

ஒருமுறை அவர் பழனி சென்றார். இம்முறை கோப்பண மன்றாடியாரை வரவேற்று வையாபுரி நாட்டுப் பாளையக்காரர் விசயகிரிச் சின்னோபநாயக்கர் விருந்தளித்தார். என்ன காரணத்தினாலோ வழக்கத்துக்கு மாறாக பழனியாண்டவர் தரிசனம் செய்யாமல் தன் ஊராகிய குறிஞ்சிநகருக்கு கோப்பண மன்றாடியார் வந்து விட்டார். இச்செயல் அவரை மிகவும் வருத்தியது; ஏக்கமும் வருத்தமும் அடைந்தார். மூன்று நாள் அன்னம் ஆகாரம் அருந்தவில்லை.

இரவு கோப்பண மன்றாடியார் கனவில் பழனியாண்டவர் தோன்றி ''உன்னுடைய சீமையில் பொன்மலைமேல் பாதம் பதித்து இருக்கிறோம். அங்கு வழிபட்டு ஆண்டு தோறும் உற்சவம் நடத்து'' என்று கூறினார். அவ்வாறே கோப்பண மன்றாடியார் அங்கு கோயில் கட்டி வழிபட்டு உற்சவங்களும் நடத்திக் கொண்டு வந்தார்.

இந்நிகழ்ச்சி பற்றிக் கோப்பண மன்றாடியார் வம்சாவளி பின்வருமாறு கூறுகிறது.

''காம்பீரியங்கள் உடைய பூர்வத்தில் குறிஞ்சி நகரத்தில் சீமை ஆண்டு கொண்டு வரப்பட்ட இம்முடிப்பட்டம் கோப்பண மன்றாடியார் அவர்கள் வருஷம் பிறதியும் பழனி யாண்டவர் திருவிளா தரிசனம் பண்ணிக்கொண்டு வந்த சமயத்தில் மேற்படி வய்யாபுரி நாட்டுப் பாளையக்காறன் விசயகிரி சின்னோப நாயக்கர் விருந்து பண்ணுகுற சமயத்தில் விரோதமாயி பழனி விட்டு ஆண்டவர் தரிசனம் பண்ணாமல் வந்தோமேயென்று மனசுலே வெகுசிந்தை அடைஞ்சவனாயி வந்து கொண்டு யிருக்குற சமயத்தில் ராத்திரி சொப்ப னத்துலே பழனியாண்டவர் வந்து ஒன்னுடைய சீமைக்கிப் போன ஒடனே ஒன்னுடைய சீற்மையிலே பொன்மலைமேல் நம்முடைய பாதம் வச்சியிருக்கிறோம். நீயி வறுஷ பிரதியும்

அவ்விடத்திலே தானே வுச்சவம் நடப்பிவிச்சுக் கொண்டு தரிசனம் பண்ணிக் கொண்டு வரவே அப்பணைமேல் பொன்மலைமேல் பாதங்கள் யிறுந்து அநேகமேறைக்கு ஆலயம் உண்டுபண்ணி உச்சவாதிகள் நடப்பிவிச்சுக் கொண்டு வந்தார்கள்''



# பாளையக்காரர்கள் திருப்பணிகள்

## 1. பழையகோட்டை சர்க்கரை மடம்

பழையகோட்டைப் பட்டக்காரர் மரபில் கரியான் சர்க்கரை உத்தமக் காமிண்ட மன்றாடியாரின் இளைய மகன் சொக்கன் சர்க்கரை பழனியில் வேளாளர்கள் பயன்பாட்டுக்குச் சர்க்கரை மடம் என்ற பெயரில் மடம் கட்டினார்.

''ஊரையே விட்டங்கு சென்றுசண் முகநதிக்கு
உறுபாதை அதன்அருகினில்
உற்றதோர் நிலந்தனுக்குத் தக்க விலைதந்து
உரிமையது செய்துகொண்டு

ஏரையே தெய்வம் என்னும் வேளாளர்க்கு
இனியசர்க் கரைமடம்என
எவரும் சொலும்படி அமைத்துஅதில் சிறியகுகை
ஏற்றபடி செய்துஅதனுள்

பாரையே நினையாது குண்டலியின் யோகமது
பண்பொடு புரிந்துவருநாள்'

என்ற பாடல் பகுதி அதனை விளக்குகிறது.

## முப்பெரும் பாளையங்கள்

விசுவநாத நாயக்கர் (1529-1564) மதுரை ஆட்சிக்கு வரும்போது வேட கம்பளத்து மரபினரான பெரிய ஓபள கொண்டம நாயக்கர், சின்னோப நாயக்கர், கோசலத் தொப்ப

நாயக்கர் மூவரும் உடன் வந்தனர். அவர்கள் பாளையம் அமைக்க முற்படும் போது பழனி தண்டாயுதபாணி அவர்கள் கனவில் தோன்றி ''நாம் மதுரைக்கு வடமேற்கே எண்காத தூரத்தில் உள்ள சிவகிரியின் பேரில் வாசம் பண்ணுகிறோம். ஆனால் அந்தக் கிரியைச் சுற்றிலும் வனாந்திரமான காடாரண்யமாக இருப்பதனாலே நம்முட கிரியைக் குறித்து பூமி கேட்டுக் கொண்டால் கிடைக்கும். அப்போ கிரியைச் சுற்றிலும் பட்டி பாளையம் கட்டிக் கொண்டு நம்முட சான்னித்தியம் துதி செய்து கொண்டிருப்பீர்கள்'' என்றார். அவ்வாறே கிடைத்தது.

பெரிய ஓபள கொண்டம நாயக்கர் ஆய்க்குடியிலும், சின்னோப நாயக்கர் பழனியிலும் (பாலசமுத்திரம்), கோசல தொப்ப நாயக்கர் இரட்டயம்பாடியிலும் பாளையம் அமைத்தனர். ஆய்க்குடி பாளையத்தாரின் மைத்துனர் பழனிப் பாளையக்காரரர், பழனி - இரட்டயம்பாடி பாளையக்காரர்கள் தாயாதிகள், இரட்டயம்பாடியார், பெரிய வீட்டுக்காரர் என்றும், பழனி யாரை இளைய வீட்டுக்காரர் என்றும் சொல்லுவர்.

## 2. ஆய்க்குடிப் பாளையம்

மூன்றாவது பட்டம் குமார கொண்டம நாயக்கர் ''வராககிரி சார்பில் யானைகளிருந்து கொண்டு பல சேதம் செய்கிறதுனாலேயும் தண்டாயுதபாணியின் சன்னதிக்குப் பாதை மார்க்கமாய்ப் போகிற சனங்களை சல்லியம் ஒடுக்கி வச்சுக்கொண்டு இருந்தார்'' என்று அவர்கள் வம்சாவளி கூறுகிறது.

பதினான்காம் பட்டம் குமார கொண்டம நாயக்கர் பழனியைச் சேர்ந்த முத்தய்யர், குப்பய்யர் ஆகியோருக்கு நிலக் கொடையளித்தார். பலரும் பழனித் திருப்பணி செய்தனர்.

இம்மரபைச் சேர்ந்த சின்ன ஓபளம்மாள் ''பழனி தேவஸ்தான தர்மகர்த்தாவாக இருந்தார். அடிவாரத்தில் அரண்மனை கட்டினார். மயில்வாகன மண்டபக் கிழக்கில் துவஜஸ்தம்பமும், மீனாட்சியம்மன் மண்டப மேற்கில் மடப்பள்ளியும், கிழக்கில் சைவப் பொன்னம்மாளுக்கு மடமும் கட்டினார்'' என்று பழனித் தல வரலாறு கூறும்.

பெரியதுரை மனைவி நடம்மாள் ''மலைமீது சுந்தரேஸ்வரர், சுந்தரவல்லி, தில்லை நாயகர், தேனார் குழலி, செவந்தீசுவரர், சிவகாமியம்மை கோயில் கட்டினார். மடப்பள்ளியும் கட்டினார்.

## 3. பழனி (பாலசமுத்திரம்) பாளையம்

புலிப்பாணி பாத்திர உடையார்க்கு அன்பு பூண்ட இம்மரபினர் செய்த திருப்பணிகள் பற்பல. கோயில் நிர்வாகிகளாகப் பல காலம் இருந்ததால் இம்மரபினர் முன்னிலையிலேயே பெரும்பாலான பழனி ஆவணங்கள் எழுதப்பட்டன.

இம்மரபினர் அடிவாரத்தைச் சீர்படுத்தினர். கிரிவலப் பாதை அமைத்தனர். மலைக் கோயிலில் விசாகத் திருநாள், முத்துக்குமாரசாமி கோயிலில் தைப்பூசத் திருநாள், ஆவிநன்குடியில் பங்குனி பிரம்மோற்சவம் ஏற்படுத்தினர். ஆறுகாலப் பூசைக்குக் கொடை கொடுத்தனர்.

சின்னக் குமாரர் சிற்றாலயம், ஆறுமுகக் கடவுள் ஆலயம், கோசல விநாயகர் கோயில், முத்துக்குமாரசாமி கோயில், மயில் மண்டபம், அங்காளம்மன் கோயில், அழகுநாச்சியம்மன் கோயில், காசி விசுவநாதர் - விசாலாட்சி கோயில் அமைத்தனர். விஜயகிரி வேலாயுத சின்னோப நாயக்கர் பல இலக்கியங்கள் பாடியுள்ளார்.

நாடூர் பாளையப்பட்டும் சகலரும் கூடி வைகாவூர் குட்டை மானியம் என்று செப்புப் பட்டயம் எழுதி மயில் வாகனக் கல்லும் நாட்டி சுப்பிரணியருக்குத் திருமஞ்சனத்துக்கு மானியம் என்று தளவாய் முன் செப்புப் பட்டயம் எழுதிக் கொடுத்தனர்.

இம்மரபைச் சேர்ந்த மாதக்காள், கிருஷ்ணம்மாள் ஆகியோரும் பல திருப்பணிகள் செய்துள்ளனர்.

## 4. இரட்டயம்பாடிப் பாளையம்

முதல் பட்டம் கோசலத் தொப்ப நாயக்கரும், 14 ஆம் பட்டம் முக்கண்டகிரித் தொப்ப நாயக்கரும் பழனியில் மடம், நந்தவனம் அமைத்தனர். மடத்தில் உப்பு, ஊறுகாய், நீராகாரம் வழங்கப்பட்டது.

## 5. நெய்க்காரப்பட்டிப் பாளையம்

104 அழகிய சிற்பத் தூண்கள் கொண்ட மண்டபத்தை இம்மரபினர் மலையில் கட்டினர். அது நாயக்கர் மண்டபம் எனப்படும். சுப்பிரமணிய விநாயகர் கோயில் அமைத்தனர். அங்கு இம்மரபினர் கல் சிற்பங்கள் பல உள்ளன. இங்கு பல சிறு அறைகளும், சிறு கோயில்களும் உள்ளன.

### பார்வை நூல்கள்:


1. பழையகோட்டை மரபுப் பாடல்கள்.

2. பாளையப்பட்டுக்களின் வம்சாவளி தொகுதி 2, 3.

3. பழனித் தல மகத்துவம் - சி.கு. நாராயணசாமி முதலியார் (1932).



தமிழ்ப் பல்கலைக்கழகத்திலிருந்து ஓய்வு பெற்ற பிறகும் பேராசிரியர் புலவர் செ.இராசு ஓயாது கள ஆய்வு செய்து மிகுந்த ஈடுபாடு கொண்டு செய்துள்ள இந்த ஆவணத் தொகுப்பு பல அரிய செய்திகளைக் கொண்டுள்ளது. பழனிக் கோயிலின் வரலாற்றோடு 16-18ஆம் நூற்றாண்டுச் சமூக வரலாற்றுக்கும் மிகவும் பயன்படக் கூடியதாக உள்ளது.

மடாலயங்கள் வெறும் அறச்சாலைகளாக மட்டுமல்ல, ஒருங்கிணைந்த சமூக நிறுவனங்களாகவும் விளங்கின என்பதைச் சொல்ல வேண்டும். ஆகவே இப்பட்டயங்கள் வெறும் கோயில் மடாலயப் பட்டயங்களே என்று மட்டும் கருதாமல் பொருள் பொதிந்த சமூக வரலாற்று ஆவணங்களாகவும் கருதிப் பார்க்க வேண்டும்.

இப்படி வரலாற்று முக்கியத்துவம் வாய்ந்த இந்த நூலை ஆக்கித் தந்துள்ள புலவர் அய்யா அவர்களை மனமாரப் பாராட்டுகின்றேன். புலவர் அவர்களின் உழைப்பையும், உற்சாகத்தையும் இளைய தலைமுறையினர் மேலெடுத்துச் செல்லுவார்கள் என்று நம்புகிறேன்.

பேராசிரியர்
முனைவர் **எ.சுப்பராயலு**

